# බුද්ධ ධර්මය

## 8 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



සියලු ම පෙළපොත් ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍යයෙන් ලබා ගැනීමට
www.edupub.gov.lk වෙබ් අඩවියට පිවිසෙන්න.

# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා

ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා

අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා

පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා

නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

ඔබ වේ අප විද්‍යා - ඔබ ම ය අප සත්‍යා

ඔබ වේ අප ශක්ති - අප හද තුළ භක්ති

ඔබ අප ආලෝකේ - අපගේ අනුප්‍රාණේ

ඔබ අප ජීවන වේ - අප මුක්තිය ඔබ වේ

නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා

ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා

එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා

යමු යමු වී නොපමා

ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

## අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශයේ බෞද්ධ උපදේශක මණ්ඩලය විසින් අනුමත කරන ලද ගුරු වන්දනා ගාථාව සහ අධිෂ්ඨාන පද්‍යය

### ගුරු වන්දනා ගාථාව

ඕවාද සිප්ප දානේන
සික්ඛාපේති මමං ගරු
සගාරවේන චිත්තේන
අහං වන්දාමි තං ගරුං

ඔවා සිප් දීමෙන
මා හික්මවන පේමෙන
ඇදුරු හද බැතියෙන
වදිම් ගරු සිත පෙරටු කරමින

### පාසල් උදෑසන රැස්වීම අවසානයේ කෙරෙන අධිෂ්ඨානය

තෙරුවන පුදා සිහිකර මාපිය දෙදෙන
ගුරු සිත දිනා ඔප කර ගෙන ගුණ නුවණ
කරමින සබා විදුහල් මැණිගෙ සිහින
සුරකිම් සදා මගෙ රට ජාතිය සසුන

රචක: පූජ්‍ය ගන්තුනේ අස්සජී හිමි

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරු පරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතක, පෙළපොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමඟම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහානර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරි නැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
ඉසුරුපාය
බත්තරමුල්ල
2020.06.26

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය :**

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම :**

**ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය :**

**ඩී. එම්. ජයන්ත පුෂ්පකුමාර**
නියෝජ්‍ය කොමසාරිස් (පාලන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සංස්කාරක මණ්ඩලය :**

1. **පූජ්‍ය දේවාලේගම මේධානන්ද ස්වාමීන් වහන්සේ**
   විශ්‍රාමික මහාචාර්ය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය

2. **අති පූජ්‍ය ගන්තුනේ අස්සජී මහානායක ස්වාමීන් වහන්සේ**
   විශ්‍රාමික කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය

3. **ආචාර්ය, පූජ්‍ය මාඹුල්ගොඩ සුමනරතන ස්වාමීන් වහන්සේ**
   නියෝජ්‍ය අධ්‍යක්ෂ ජනරාල්, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය

4. **මහාචාර්ය, උදිත ගරුසිංහ**
   පාලි හා බෞද්ධ අධ්‍යයන අංශය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය

**සිංහල භාෂා සංස්කරණය :**

**මහාචාර්ය, නිමල් මල්ලවආරච්චි**
අංශාධිපති, සිංහල අධ්‍යයන අංශය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය

**රංජිත් ඉලුප්පිටිය**
අධ්‍යක්ෂ (හිටපු)
ග්‍රන්ථ ප්‍රකාශන උපදේශක මණ්ඩලය
අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය

**ලේඛක මණ්ඩලය :**

1. **පූජ්‍ය කොටනෙළුවේ පුඤ්ඤානන්ද ස්වාමීන් වහන්සේ**
   ගුරු උපදේශක, ශ්‍රී නාලන්දා ධර්මායතන පිරිවෙන, ගල්කිස්ස

2. **පූජ්‍ය ඌරුගමුවේ අස්සජි ස්වාමීන් වහන්සේ**
   උපගුරු, ශ්‍රී ගංගාතිලක මූලික පිරිවෙන, පානදුර

3. **පූජ්‍ය දියගම නාරද ස්වාමීන් වහන්සේ**
   ගුරු සේවය, සුභද්‍රාරාම විද්‍යායතන පිරිවෙන, ගංගොඩවිල, නුගේගොඩ

4. **දර්ශනපති, උදයරුවන් මල්ලිකාරච්චි**
   විදුහල්පති, ඉහළ බෝමිරිය කනිෂ්ඨ විද්‍යාලය, කඩුවෙල

5. **ශාස්ත්‍රපති, ආර්.ඒ. ගුණවර්ධන**
   ගුරු සේවය I, ගිරි/ රුවන්ගිරි මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, බෝගමුල්ල

6. **ආර්. එම්. ටී. ටී. රත්නායක**
   ගුරු සේවය 2-II, ශ්‍රී විමලධර්ම මහ පිරිවෙන, දංගොල්ල, මහනුවර

**සෝදුපත් කියවීම :**

**එස්. බී. එම්. නිමල් ධර්මසිරි**
අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ (ආගමික හා සාරධර්ම අංශය)
අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය

**චිත්‍ර සහ පිටකවර නිර්මාණය :**

**ඩී. ජී. ප්‍රසන්න විමලරත්න**
ගුරු සේවය 3-I
මප/කොත්/ ගාමිණී දිසානායක ජාතික පාසල

**පරිගණකගත කිරීම සහ පිටු නිර්මාණය :**

**පී. ඒ. ශයිනි ඉමල්ෂා විජේවර්ධන**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# පටුන


| | | පිටු අංකය | නිපුණතා මට්ටම |
|---|---|---|---|
| 01. | ගැටලු විසඳමු දහැමි විලසින් | 1 | 8.1.1 |
| 02. | බොදු සිරිත් පිළිපැද වෙමු අපි සොඳුරු දරුවන් | 10 | 8.1.2 |
| 03. | ධර්ම රත්නයේ ගුණ | 18 | 8.1.3 |
| 04. | අපේ සිරිත් අපි සුරකිමු | 23 | 8.2.1 |
| 05. | බුදු ගුණ සිහි කර බවුන් වඩමු | 32 | 8.2.2 |
| 06. | අගසව් දෙනමගෙන් උගනිමු | 41 | 8.2.3 |
| 07. | පමා බවෙන් මිදුණු කෙනෙක් මුළු ලෝකෙම එළිය කරයි | 48 | 8.2.4 |
| 08. | සඟරුවනට අනුව හුරු පුරුදු වෙමු සුසිරිත් | 54 | 8.2.5 |
| 09. | ශීල ශික්ෂාවේ ඉදිරි පියවර | 60 | 8.3.1 |
| 10. | උගනිමු අඹු-සැමි, හිත-මිතුරු යුතුකම් | 70 | 8.3.2 |
| 11. | උපාය කුසලතාවෙන් යුතු වෙමු | 78 | 8.4.1 |
| 12. | එකමුතු ව දිවි ගෙවමු | 83 | 8.5.1 |

| | පිටු අංකය | නිපුණතා මට්ටම |
|---|---|---|
| 13. දුක දන හැඳින නුවණින් ගත කරමු දිවි දහැමින් | 88 | 8.6.1 |
| 14. තණ්හාය ජායතී සෝකෝ | 95 | 8.6.2 |
| 15. හලොත් යෙහෙකි පව්කම් නොතබා ම සිත | 100 | 8.6.3 |
| 16. ජීවිත නොනසමු දේපළ සුරකිමු | 109 | 8.7.1 |
| 17. බුදු සිරිත හා බැඳුණු තුරුලතා රැක ගනිමු | 114 | 8.7.2 |
| 18. සසුන්කෙත රැක්මට බැඳුණ රන්වැට | 121 | 8.8.1 |
| 19. සිරි දළදා අසිරිය | 127 | 8.8.2 |
| 20. සැපවත් ජීවිතයකට මග | 134 | 8.9.1 |
| 21. පිරිහීම මග හරින අපරිහානීය ධර්ම | 141 | 8.9.2 |
| 22. මහා මංගල සූත්‍රය | 147 | 8.10.1 |



# ගැටලු විසඳමු දැහැමි විලසින්

අප ලොව්තුරා බුදුරජාණන් වහන්සේගේ උතුම් තෙමඟුල නිමිති කරගෙන ලෝකවාසී බෞද්ධයෝ වෙසක් උත්සවය සමරති. පාසල් දරුවන් වන අපට ද වෙසක් දිනය පමණක් නොව වෙසක් සතිය ම වැදගත් වේ. ඒ අප පාසලේ මෙන් ම ලංකාවේ සෑම පාසලක ම වෙසක් සතියෙහි බොහෝ ආගමික වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක වීම නිසයි.

වෙසක් පොහොය නිමිත්තෙන් අප ශ්‍රේණියේ සිසුන් අතර කථික තරගයක් පැවැත්වීමට කටයුතු සංවිධානය කොට තිබිණ. ඒ අනුව අප ශ්‍රේණියේ සමාන්තර පන්ති හතර නියෝජනය කරමින් තරගකරුවන් හතරදෙනකු තෝරා ගැනිණ. තරගය සඳහා මාතෘකාව වූයේ "බුදුරජාණන් වහන්සේ සහ ගැටලු නිරාකරණය" යන්නයි. එහි දී බුදුරජාණන් වහන්සේ විවිධ අවස්ථාවන්හි ගැටලුවලට විසඳුම් ලබාදුන් ආකාරය පෙන්වා දිය යුතු විය. එසේ ම එම විසඳුම් අප ජීවිත සාර්ථක කර ගැනීමට අදාළ කර ගත හැකි ආකාරය පිළිබඳ ව ද පැහැදිලි කිරීම අවශ්‍ය විය. විවිධ ගැටලු නිරාකරණය කළ අවස්ථා බොහෝ ගණනක් බුද්ධ චරිතය හා සම්බන්ධ ව ඇති නිසා එක තරගකරුවකුට එක සිදුවීමක් ඇසුරු කරගෙන කරුණු ඉදිරිපත් කරන ලෙස නිර්දේශ කර තිබිණ.

දේවදත්ත හිමිගේ ප්‍රශ්න හමුවේ විසඳුම් සෙවීම, කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබාදීම, දුර්වල ශිෂ්‍යයකු වූ චුල්ලපන්ථක හිමියන්ගේ රහත්වීම, කම් සැපය හැර දැමූ නන්ද හාමුදුරුවෝ, යන මාතෘකා ඔස්සේ තරගකරුවන් කරුණු ඉදිරිපත් කළ යුතු විය. ඒ තරගකරුවෝ හතර දෙන ගුරුවරුන්ගේ හා දෙමාපියන්ගේ ද සහාය ඇති ව කතා හතරක් පැවැත්වූහ. ඒවා විදුහල්පතිතුමාගේ මෙන් ම ගුරුමණ්ඩලයේ ද ප්‍රශංසාවට ලක් විය. එම කථා සතර මෙසේයි.

## 1. දේවදත්ත තෙරුන්ගේ පංචවර යාචනය

ඉඳ ඉඳ එක වෙහෙර
විඳ විඳ දහම් මනහර
සිඳ බිඳ දුක් සසර
අහෝ දෙව්දත් නොදිටි මොක් පුර

"සහෝදර සහෝදරියනි, ගුත්තිල කාව්‍යයේ දී වෑත්තෑවේ හිමි දෙව්දත් තෙරුන් වහන්සේ ගැන කී ආකාරය ඔබ අසා ඇති. එක ම පන්සලේ සිටියත්, කොතෙක් බණ ඇසුවත් දෙව්දත් තෙරුන් රහත් වූයේ නැහැ. දෙව්දත් හිමි කියන්නේ බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ගිහි කල ළඟ ම ඥාතියකු බව ඔබ අසා ඇති. උන් වහන්සේ යසෝදරා දේවියගේ සොහොයුරෙක්. බුදුරජාණන් වහන්සේ මල්ල රට අනුපිය නම් අඹ වනයට වැඩම කළ අවස්ථාවේ භද්දිය, අනුරුද්ධ, ආනන්ද, භගු, කිම්බිල, උපාලි යන කුමාරවරුන් සමග ඇවිත් දේවදත්ත කුමරු ද පැවිද්ද ලබාගත්තා. අනෙක් කුමාරවරු වගේ ම දෙව්දත් කුමරුත් හරි දක්ෂයි. පසු කලෙක දෙව්දත් හිමි ධ්‍යාන පවා ලබා ගැනීමට සමත් වුණා.

දෙව්දත් හාමුදුරුවන්ට බුදු බව ලැබීමට ඕන වුණා. ඒ සඳහා තෝරාගත්තේ වැරැදි ක්‍රමයක්, ඒ බුදු හාමුදුරුවන් මරලා බුදු වෙන්න. ඒ සඳහා ඔහු බොහෝ දේවල් කළා. ඔබ අසා ඇති, අජාසත්ත කුමාරයා යාළුකරගෙන බිම්බිසාර රජතුමා මැරවීමට උපදෙස් දුන්නා. ඉන්පසු අජාසත් රජතුමාගේ උදවු ගත්තේ බුදුරජාණන් වහන්සේ මැරවීමට. නාලාගිරි ඇතාට රා පොවා මහ මගට යැවුවා. දුනුවායන් යොදා බුදුරජාණන් වහන්සේට ඊතලවලින් විදීමට සැලැස්සුවා. අවසානයේ තමන් ම ගිජ්ඣකූට පර්වතයට නැගී ගලක් පෙරළුවා. මේ ආකාරයට බොහෝ නරක වැඩ කළා. අවසානයේ සංඝ භේදයක් ඇති කිරීමටත් කටයුතු කළා.

උන් වහන්සේ සංඝ භේදය ඇති කිරීම සඳහා උපායක් කල්පනා කොට තවත් භික්ෂු පිරිසක් සමග ගොස් ශාසනයේ පැවැත්මට යැයි පවසමින් බුදුරදුන්ගෙන් වර පහක් ඉල්ලා සිටියා. එම පංච වරය මෙහෙමයි:

1. භික්ෂූන් වහන්සේ ජීවිතාන්තය දක්වා ම ආරණ්‍යයක ව විසිය යුතුයි
2. භික්ෂූන් වහන්සේ ජීවිතාන්තය දක්වා ම පිණ්ඩපාතයෙන් යැපිය යුතුයි
3. භික්ෂූන් වහන්සේ ජීවිතාන්තය දක්වා ම පාංශුකූලික විය යුතුයි
4. භික්ෂූන් වහන්සේ ජීවිතාන්තය දක්වා ම වෘක්ෂ මූලික ව විසිය යුතුයි
5. භික්ෂූන් වහන්සේ ජීවිතාන්තය දක්වා ම මස් මාංස වැළඳීමෙන් වැළකී විසිය යුතුයි යනුවෙනි.

යාළුවනේ, ඔබලා මොනවද හිතන්නේ බුදු හාමුදුරුවෝ මෙම කාරණා පහ පිළිගන්න ඇති ද? නැහැ. එහෙනම් ප්‍රතික්ෂේප කළා ද? ඒත් නැහැ. උන් වහන්සේ එම ගැටලුවට දුන්නේ තවත් ගැටලුවක් ඇති නොවන ආකාරයේ විසඳුමක්. කැමැති ශ්‍රාවකයකුට දෙව්දත් තෙරුන්ගේ යෝජනා අනුගමනය කළ හැකියි. ඒවා ධර්ම විනයට විරුද්ධ යෝජනා ලෙස හැඳින්විය නොහැකි වන නිසා. ඒ වගේ ම කැමැති කෙනකුට එම යෝජනා අනුගමනය නොකර ඉන්නත් පුළුවන් කියා උන් වහන්සේ වදාළා. යම් පිළිවෙතක අන්තගාමී ව එල්බ ගැනීමට මෙන් ම එය අන්තගාමී ව ප්‍රතික්ෂේප කිරීමට ද බුදු දහම එකඟ වන්නේ නැහැ. කෙනකුට නිදහසේ සිතා, විමසා කටයුතු කිරීමට බුදු

දහම තුළ ඉඩකඩ තිබෙනවා. එම ඉඩකඩ වසා දැමීමට දෙව්දත් තෙරුන් ක්‍රියා කළ බවක් ඉහත කී වර පහ තුළින් පේනවා. එහෙත් මෙහි දී බුදුරජාණන් වහන්සේ ක්‍රියා කළේ දෙව්දත් තෙරුන්ට සම්පූර්ණයෙන් ම විරුද්ධ ව, යැයි කියන්නට බැහැ. පක්ෂපාතී ව කියා කියන්නත් බැහැ. උන් වහන්සේ ඉවසිලිමත් ව ක්‍රියා කළා. විචාර පූර්වක ව අදහස් ප්‍රකාශ කළා. ශ්‍රාවකයින්ගේ නිදහසට ද ගරු කළා. ඉතා සාර්ථක ලෙස එම ගැටලුවට මුහුණ දුන්නා. පාසල් සිසුන් වන අප ද ගැටලුවලට මුහුණ දෙන්න ඕනෑ මේ විදිහටයි. එදා බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ආදර්ශයට අනුව කටයුතු කිරීම අපේ ජීවිතවල යහපතට හේතු වෙනවා. එයින් සාමයත් සාධාරණත්වයත් සුරක්ෂිත වෙනවා. සියලු දෙනාට ම තෙරුවන් සරණයි.

## 2. කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබාදීම

සහෝදර සහෝදරියනි, බුදුසසුන පවතින්නේ සිව්වනක් පිරිස මතයි. එනම් භික්ෂු, භික්ෂුණී, උපාසක, උපාසිකා යන ගිහි පැවිදි කොටස්වල ක්‍රියාකාරිත්වය මතයි. මා කතා කරන්නේ භික්ෂූන්ට අමතර ව භික්ෂුණීන් ද සසුනට එක් වීමේ දී ඇති වූ ගැටලුවක් ගැනයි.

බුද්ධ කාලය බ්‍රාහ්මණ ආධිපත්‍යය ප්‍රබලව තිබූ කාලයක්. ඒ කාලයේ කාන්තාවට මූලික අයිතිවාසිකම් පවා නිසි ලෙස ලැබී තිබුණේ නැහැ. කැමැති ආගමක් ඇදහීමට, පුදසිරිත් කිරීමට, කැමැති රැකියාවක් කිරීමට, දේපළක් තබා ගැනීමට අයිතියක් ලැබුණේ නැහැ. ශිල්පශාස්ත්‍රාදිය ඉගෙනීමට, හැදෑරීමට නිදහස ලැබුණෙත් නැහැ. ඒ වගේ ම රාජ්‍ය පාලනයට එක්වීමේ අවස්ථාවත් අහිමි කර තිබුණා. අධිකරණය ඉදිරියට ගොස් යුක්තිය ඉටුකර දෙන්නැයි ඉල්ලා සිටීමටවත් ඇයට ඉඩ ලැබුණේ නැහැ. "ගැහැනිය පහත් ය, දුර්වල ය, චපල ය" මේ තමයි බමුණු මතය. මේ තත්ත්වය තුළ ඒ කාලයේ කාන්තාවන් ජීවත් වුණේ විශාල පීඩනයක. ඔවුන්ට උරුම වී තිබුණේ කනගාටුදායක ජීවන තත්ත්වයක්. මෙලෙස දීර්ඝ කාලයක් තිස්සේ පහත්කොට සැලකූ කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබා දීම බුදුරජාණන් වහන්සේ මුහුණ දුන් ගැටලුවක්.

සහෝදර සහෝදරියනි, අපේ බුදු හාමුදුරුවෝ මේ බරපතළ ගැටලුව විසඳුවේ කොහොම ද? බොහොම සාර්ථක ආකාරයට මේ ගැටලුවට මුහුණ දුන්නේ කොහොම ද? එදා උන් වහන්සේට මේ තත්ත්වය වෙනස් කිරීමට බොහෝ වෙහෙස වීමට සිදු වුණා. යම් සමාජයක පවතින පාරම්පරික අදහස් වෙනස් කරන එක ලෙහෙසි නැහැ. කාන්තා පැවිද්ද ඉල්ලීම හා සම්බන්ධ ව සිදු වූයේත් එවැනි ම දෙයක්.

සුද්ධෝදන රජතුමා මිය යෑමෙන් පසු ප්‍රජාපතී ගෝතමිය තනි වුණා. ඇයට පැවිදි වීමේ අවශ්‍යතාව ඇති වුණා. ඇය ඉල්ලීම් කළා කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබා දෙන ලෙස. බුදුරජාණන් වහන්සේ මේ එයට අවස්ථාව නොවේ කියා අවසර දුන්නේ නැහැ. ඇය තුන් වතාවක් ඉල්ලීම් කළත් බුදුරජාණන් වහන්සේ එය ප්‍රතික්ෂේප කළා.

ඔබ අසා ඇති එදා ශාක්‍ය වංශයේ හා කෝලිය වංශයේ පිරිසක් රෝහිණී නදියේ ජලය බෙදා ගැනීමට යුද වදින්න සූදානම් වුණා. අපේ බුදු හාමුදුරුවෝ එතැනට වැඩම කරලා ඔවුන් සමගි කළා. ධර්මය දේශනා කළා. මේ ධර්ම දේශනාව අහලා පැහැදුණු පන්සියයක් කුමාරවරුන් පැවිදි වුණා. ඒ ශාක්‍ය වංශයෙන් දෙසිය පනහක් හා කෝලිය වංශයෙන් දෙසිය පනහක් ලෙසින්. මේ අවස්ථාවේ දී එම පන්සිය දෙනාගේ බිරින්දෑවරුන්ටත් පැවිදි වීමේ අදහස උපන්නා.

ඔවුන් පන්සිය දෙනාත් ප්‍රජාපතී ගෝතමිය හමු වී පැවිදි වීමේ අදහස ප්‍රකාශ කළා; හිස මුඩු කරගෙන, කසාවත් හැඳගෙන පා ගමනින් ම විසාලා මහනුවර බලා ගමන් කළා. මේ සියුමැලි කාන්තාවන් බොහෝ දුරක් පයින් යෑම නිසා පා තුවාල වී තිබුණා. බොහෝ වෙහෙසට පත්වී සිටියා. ඔවුන් ගොස් ආනන්ද හාමුදුරුවන් හමු වී කාරණය කීවා. උන් වහන්සේ ඉදිරිපත් වී බුදුරජාණන් වහන්සේගෙන් ඉල්ලීම් කර කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබා දීමට කටයුතු කළා. මෙහි දී බුදුරජාණන් වහන්සේ ගරු ධර්ම අටක් ඉදිරිපත් කළ අතර ඒවා පිළිගැනීමෙන් පසුවයි පැවිද්ද ලබා දුන්නේ. ඒ අනුවයි කාන්තා පැවිද්ද ඇති වුණේ.

පාරම්පරික ආගමික අදහස් අනුව කොන් කර හිටපු කාන්තාවන්ට ඒ හැටියට පැවිද්ද ලබා දෙන එක, ඔවුන් පූජනීයත්වයට පත් කරන එක නොකළ යුත්තක් බව බොහෝ දෙනා සිතුවා. මේ ගැටලුව බුදු හාමුදුරුවන් විසඳුවේ අෂ්ට ගරු ධර්ම ඉදිරිපත් කිරීමෙන්. මම කෙටියෙන් ඒවා කියන්නම්.

1. උපසම්පදාවෙන් වස් සියයක් ඉක්ම වූ මෙහෙණිය වුව ද එදින ම උපසම්පදාව ලද භික්ෂුව දැක වැඳිය යුතු ය, ගරු කළ යුතු ය
2. භික්ෂූන් වහන්සේ නොමැති පෙදෙසෙක මෙහෙණිය වස් නොවිසිය යුතු ය
3. මසකට දෙවරක් මෙහෙණිය භික්ෂූන් වහන්සේලාගෙන් උපදෙස් ලබා ගත යුතු ය
4. වස් අවසානයේ දී භික්ෂු භික්ෂුණී උභතෝ සංඝයා හමුවෙහි දී මෙහෙණිය පවාරණය කළ යුතු ය
5. ඇවැතකට පත් මෙහෙණිය භික්ෂු භික්ෂුණී උභතෝ සංඝයා කෙරෙහි මානත් පිරිය යුතු ය
6. දෙවසරක කාලයක් ශික්ෂමානාවක ව (පුහුණු වන්නියක) සිට උපසපන් විය යුතු ය
7. මොන ම කරුණක් නිසා වත් මෙහෙණිය භික්ෂූන් වහන්සේ නමකට ආක්‍රෝෂ පරිභව නොකළ යුතු ය
8. මෙහෙණිය භික්ෂූන් වහන්සේට අවවාද නොකළ යුතු ය. භික්ෂූන්ගේ අවවාද මෙහෙණිය පිළිගත යුතු ය

ප්‍රජාපතී ගෝතමිය මෙම කොන්දේසිවලට එකඟ වුණාට පසු ඔවුන්ට

පැවිද්ද ලැබුණා. එහෙත් භික්ෂූන් වහන්සේ ඉක්මවා යෑමට ඉඩ ලැබුණේ නැහැ. ඔවුනට නිසි තැන ලැබුණා. භික්ෂූන් වහන්සේගේ අවවාද අනුශාසනා පිළිගැනීමටත් භික්ෂුණීන් එකඟ වුණා. එක් වර ම උපසම්පදාව ලැබීමට ඉඩ නොතබා දෙවසරක් ශික්ෂ මානාවක ව ලෙස සිටිය යුතු යැයි නියම වුණා.

සමස්තයක් වශයෙන් අෂ්ට ගරු ධර්ම මගින් කාන්තාවන්ට භික්ෂුණීන් වහන්සේලා වශයෙන් භික්ෂූන් වහන්සේලාට අවනත ව අනතිමාන ව ක්‍රියා කිරීමට ඒ වගේ ම ආක්‍රෝශ පරිභව නොකිරීමට, අවවාද නොකිරීමට නියම කර තිබෙනවා. ඒ වුණාට භික්ෂුණීන් වහන්සේලාට නිවන් දැකීමට කිසිදු බාධාවක් නැහැ. ධ්‍යාන සමාපත්ති අභිඥා මාර්ගඵල ලබා ගැනීමට ද බාධා වුණේ නැහැ. භික්ෂුණීන් වහන්සේලා ද රහත් වුණා. බුදුරජාණන් වහන්සේ කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබා දීමේ ගැටලුවට එදා මුහුණ දුන්නේ ඔය විදිහට. එය අපටත් ආදර්ශයක්. ඔබ සැමට තෙරුවන් සරණයි.

## 3. චුල්ලපන්ථක හිමියන් රහත්වීම

දයාබර සොයුරු සොයුරියනි, උගත්කම කියන්නේ මහා වටිනා දෙයක් බව අප කවුරුත් දන්නවා. ඒත් අකුරු නොදන්න, ලියන්න කියන්න බැරි, පාසල් නොගිය, විභාග සහතික නැති සියලු දෙනා නූගතුන් ද? නැහැ. එයට උදාහරණ අද සමාජයෙන් වගේ ම එදා සමාජයෙනුත් පෙන්වන්න පුළුවන්. මම ඔබට කියන්නෙත් එවැනි කතාවක්.

එක ගමක සිටියා චුල්ලපන්ථක හා මහාපන්ථක කියලා සහෝදරයෝ දෙන්නෙක්. මේ දෙන්නාගෙන් අයියා මහා පන්ථක නිතර නිතර බුදුරජාණන් වහන්සේගෙන් බණ ඇසුවා. බණ අහලා මහණ වුණා. භාවනා කරලා ටික දවසකින් රහත් වුණා. ඊට පස්සේ මල්ලිත් මහණ කර ගත්තා. මල්ලිට පාඩම් කරන්න බැහැ. කොච්චර පාඩම් කළත් මතක හිටින්නේ නැහැ. එක ගාථාවක් පාඩම් කරන්න මාස හතරක් දුන්නා. එහෙත් එක ගාථා පදයක්වත් මතක නැහැ. පාඩම් කරන්න බැරි නම් ආපහු ගෙදර යන්න කියලා මහාපන්ථක හාමුදුරුවෝ කිව්වා.

චුල්ලපන්ථක හාමුදුරුවෝ එහෙම යන්නත් කැමැති නැහැ. අකැමැත්තෙන් නමුත් දිනක් උදේ පාන්දර ආරාමයෙන් පිටත් වුණේ සිවුරු හැරීම සඳහායි. මේ වෙලාවේ අපේ මහා කාරුණික බුදු හාමුදුරුවෝ චුල්ලපන්ථක පොඩි හාමුදුරුවන් දැකලා කතා කළා. විස්තර අහලා හිස අතගා හිත සනසා පොඩි භාවනාවක් කරන්න කියා දුන්නා. හිරු එළියේ වාඩි වී සුදු රෙදි කැල්ලක් අතට දී "රජෝ හරණං, රජෝ හරණං" යනුවෙන් කියමින් එම රෙදිකඩ පිරි මදින්න කීවා. පොඩි හාමුදුරුවොත් එහෙම කළා. ටික වේලාවක් යන විට පිරිසිදු රෙදි කැල්ල අපිරිසිදු වුණා. මේ රෙදිකැල්ල අපිරිසිදු වුණේ කොහොම ද? පොඩි හාමුදුරුවෝ කල්පනා කළා. මගේ අතේ තිබුණ කුණු නිසා නේද? මේ ශරීරයත් මහ කුණු ගොඩක් නේද කියලා හිතන්න පටන් ගත්තා, ධර්මය අවබෝධ වුණා. රහත් වුණා.



බලන්න යාළුවනේ, එක ගාථාවක් පාඩම් කරන්න බැරි ව පැවිද්ද අතහැර යන්න සිටි පොඩි හාමුදුරුවෝ භාවනා කරලා රහත් වුණා.

දයාබර සොයුරු සොයුරියනි, බලන්න එදා චුල්ලපන්ථක පොඩි හාමුදුරුවන් මුල්කරගත්තු ඒ ගැටලුවට බුදුරජාණන් වහන්සේ දුන්න විසඳුම. උන් වහන්සේ ඉක්මන් තීරණ ගත්තේ නැහැ. එහෙම අරගෙන මහාපන්ථක හාමුදුරුවන්ගේ අදහසට ම එකඟ වුණෙත් නැහැ. චුල්ලපන්ථක හාමුදුරුවෝ රහත් වෙන්නත් හැකියාව ඇති ශිෂ්‍යයෙක් බව දැක්කා. ඉවසිලිවන්තව බුද්ධිමත් ව ක්‍රියා කළා. එක් පැත්තක් පමණක් බලලා විසඳුම් හෙවුවේ නැහැ. සෑම පැත්ත ම බැලුවා. සතර පද ගාථාවක් පාඩම් කරන්න බැරි වුණාට ම චුල්ලපන්ථක හාමුදුරුවෝ අදක්ෂයි කියා තීරණය කළේ නැහැ. කිසිම හැකියාවක් නැති කෙනෙක් කියලා මහණදම් පුරන්න බැරි කෙනෙක් කියලා තීරණය කළෙත් නැහැ. බුදුරජාණන් වහන්සේ දැක්කා චුල්ලපන්ථක දක්ෂයි. උන් වහන්සේට දියුණු කළ හැකි සිතක් තියෙනවා. මග පෙන්වුවොත් රහත් වෙන්නත් පුළුවන් බව. ලබා දුන් අභ්‍යාසය අනුවයි ගැටලුව විසඳුණේ. බුදුරජාණන් වහන්සේ මේ ගැටලුව විසඳූ හැටි අපටත් වටිනා ආදර්ශයක්. ඒ ආදර්ශය අපේ ජීවිතවලටත් ආලෝකයක් සපයනවා. සැමට තෙරුවන් සරණයි.

## 4. පැවිද්දේ කලකිරුණු නන්ද හාමුදුරුවෝ

දයාබර සොයුරු සොයුරියනි, මා ඔබට කියා දෙන්න හදන්නේ අපේක්ෂා ඉටු නොවීම නිසා තමාගේ කටයුතු අතපසු කරගෙන පසුතැවිල්ලෙන් සිටි හිමිනමක් ගැනයි. ඔබ නන්ද කුමාරයා ගැන අසා ඇති. සිදුහත් කුමාරයාගේ සොහොයුරා. සුද්ධෝදන රජතුමාගේ හා මහාප්‍රජාපතී ගෝතමියගේ පුතා. ඔහුගේ තරුණ අවධියේ සුවිශේෂී සිදුවීමක් පිළිබඳවයි මම ඔබ දැනුවත් කරන්නේ.

බුදුරජාණන් වහන්සේ බුද්ධත්වයට පත් ව වසරකට පසු ව සිය උපන් ගම බලා වැඩම කළා. ඒ කියන්නේ කිඹුල්වත් පුරයට. ඒ වන විට නන්ද කුමරුන්ගේ රාජාභිෂේක මංගල්‍යය, ගෙවැදීමේ මංගල්‍යය සහ ජනපද කල්‍යාණිය සමග විවාහ වීමේ මංගල්‍යය යෙදී තිබුණා. බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේලා සමග නන්ද කුමරුගේ නිවසට වැඩම කළා. වැඩම කරලා දවල් දානය වැළඳුවා. අවසානයේ පාත්‍රය නන්ද කුමාරයාගේ අතට දුන්නා. නන්ද කුමරු ගෙදරින් පිට වෙද්දී ජනපද කල්‍යාණිය කිව්වා "හිමියනි වහා එන්න" කියා. නන්ද කුමාරයත් බුදු හාමුදුරුවන් පාත්‍රය දැන් ගනියි, දැන් ගනියි, සිතමින් බුදුරදුන් පසුපස්සේ ම ගියා. පන්සලට ම යනකල් බුදු හාමුදුරුවෝ පාත්‍රය ආපසු ගත්තේ නැහැ.

කිඹුල්වත් පුර නිග්‍රෝධාරාමයට වැඩමකොට පාත්‍රය අතට ගත් බුදුරජාණන් වහන්සේ "නන්ද ඔබ මහණ වෙන්න කැමැති ද?" යි ඇසුවා. බුදු හාමුදුරුවන්ට තියෙන ගෞරවය නිසා නන්ද කුමාරයාට බැහැ කියාගන්න බැරි ව ගියා; කැමැතියි කීවා. නන්ද කුමාරයා මහණ කරනු ලැබුවා. දැන් නන්ද හාමුදුරුවෝ. හැබැයි සහෝදරවරුනි, නන්ද කුමාරයාගේ ගත මහණ වුණත් සිත මහණ වුණේ නැහැ. ඒ කියන්නේ නන්ද හාමුදුරුවන්ට භාවනා කරන්න ගියාට මතක් වන්නේ ජනපද කල්‍යාණියමයි; සිත හදා ගන්න ම බැහැ. කල්පනා කරමින් ඉන්නවා. මේක දැකපු බුදුරජාණන් වහන්සේ නන්ද කුමාරයා දිව්‍යලෝකයට කැඳවාගෙන ගොස් දිව්‍යාංගනාවන් දැකීමට සැලැස්වූවා. දිව්‍යාංගනාවන් දැකපු නන්ද කුමාරයාට ජනපද කල්‍යාණියට වඩා ලස්සන කාන්තාවන් කොච්චර ඉන්නවා ද කියා සිතුණා. දිව්‍යාංගනාවක් ලබා ගැනීමට නම් භාවනා කළ යුතු යැයි බුදුරජාණන් වහන්සේ උපදෙස් දුන්නා. ඒ අනුව නන්ද හාමුදුරුවෝ භාවනා කළා. අවසානයේ දී රහත් භාවයටත් පත් වුණා.

බුදුරජාණන් වහන්සේ එදා අසහනයට පත් ව හිටපු නන්ද තෙරණුවන්ට නිසි මග පෙන්නුවා. සිතේ තිබුණ අසහනය නැති කළා විතරක් නොවෙයි, නිවන් සුව ලැබීමට මග පෙන්නුවා. පස්කම් සැපත ගැන ම හිතලා නන්ද හාමුදුරුවෝ ලොකු මානසික ගැටලුවක් විසඳගන්න බැරුවයි හිටියේ. දෙව්ලොවට කැඳවාගෙන ගොස් දෙවඟනන්

පෙන්වමින් නන්ද හිමියන් වෙනතකට යොමු කොට සිත වෙනස් කොට නිසි මගට ගත්තා. එයින් සිදු වුණේ විශාල යහපතක්. එදා ඒ ගැටලුව බුදුරදුන් එහෙම විසඳුවේ නැත්නම් මහා විපතක් වෙන්න තිබුණා. නන්ද තෙරණුවන් හැමදාමත් අසහනයෙන් සන්තාපයෙන් ජීවත් වන භික්ෂුවක් බවට පත් විය හැකි ව තිබුණා. බුදුරජාණන් වහන්සේ ඒ ගැටලුව විසඳීමට ගත් පියවර, උත්සාහය, උන් වහන්සේගේ තැනට සුදුසු නුවණ, උපාය කුසලතාව හෙළි කරන තැනක්. පාසල් සිසුන් හැටියට අපිත් මේ වගේ කතා පුවත් ආදර්ශයට අරගෙන ගැටලු විසඳා දෙමින්, විසඳා ගනිමින් ක්‍රියා කිරීමට වගබලා ගනිමු. තෙරුවන් සරණයි.

මෙම කථා සතර කාගේත් ඇගයීමට ලක් වූ අතර එම සිදුවීම් ආදර්ශයට ගෙන සාර්ථක ජීවිතයකට පිටිවහලක් කරගන්නා ලෙසට විදුහල්පතිතුමා ප්‍රකාශ කළේ ය. **අපටත් ඕනෑ තරම් ප්‍රශ්න ජීවිතයේ දී ඇති වන්න පුළුවන්, අප කළ යුත්තේ ප්‍රශ්නවලින් පලායාම නොව ඒවාට නොබිය ව මුහුණ දීමයි. සෑම ප්‍රශ්නයකට ම පිළිතුරක් ඇති බවත් ගැටලුවට විසඳුම් ලබා ගත යුත්තේ ද දන උගත් කෙනකුගෙන් බවත්** විදුහල්පතිතුමා අප දැනුවත් කළේ ය.

### සාරාංශය

සමාජයේ ජීවත් වන ලොකු කුඩා සැමට ගැටලුවලට මුහුණ දීමට සිදු වේ. එවන් අවස්ථාවල කලබල නොවී බුද්ධිමත් ව ඒවා විසඳා ගත යුතු වේ. තමාට ගැටලුවට විසඳුමක් සෙවීමට නොහැකි නම් කල්‍යාණ මිත්‍රයකුගේ හෝ බුද්ධිමත් වැඩිහිටියකුගේ හෝ උපදෙස් ලබා ගැනීම වැදගත් වේ. උපදෙස් ලබා ගන්නා තැනැත්තා ද හොඳ සත්පුරුෂයකු වීම අවශ්‍ය වේ. එසේ නොවූ විට ඔහුගේ වැරැදි උපදෙස් නිසා අප ද අපහසුතාවට ලක්වීමට ඉඩ ඇත.

## ක්‍රියාකාරකම

1. දෙව්දත් හිමියන් ඉදිරිපත් කළ පංච වරය නම් කරන්න.

2. බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂුණී පැවිද්ද ලබා දීම එක වර ම සිදු නොකළේ ඇයි? පැහැදිලි කරන්න.

## පැවරුම

ඔබේ යහළුවකුට ඇති වූ ගැටලුවක් හා එයට ඔබ ලබා දුන් සාර්ථක විසඳුමක් දැක්වෙන චිත්‍රකතා පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.

# 02 බොදු සිරිත් පිළිපැද වෙමු අපි සොඳුරු දරුවන්

බුද්ධ චරිතය ඉගෙනීමේ එක් අරමුණක් වනුයේ, බුදුරජාණන් වහන්සේගේ චරිතයෙන් අපේ ජීවිතයට ගත හැකි ආදර්ශ මතු කර ගෙන අපේ ජීවිතය ගොඩනංවා ගැනීමයි. ශිෂ්‍යයකු, ගුරුවරයකු, නායකයකු ආදි ඕනෑ ම අයකුට බුදුසිරිතෙන් ලබා ගත හැකි උතුම් ආදර්ශ අපමණ ය. එම උදාර ආදර්ශ අතර, බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ආචාරශීලීබව අතිවිශිෂ්ට ය. එය උදාර පුද්ගල චරිතයක් පමණක් නොව ප්‍රියශීලී ආදර්ශවත් සමාජයක් ගොඩනගා ගැනීමට ද බෙහෙවින් ඉවහල් වේ.

මෙවර අප විද්‍යාලයේ පෙර පොහොය වැඩසටහන වෙනුවෙන් "බුද්ධ චරිතයෙන් පිළිබිඹු කෙරෙන ආචාරශීලී ගති පැවතුම්" යන තේමාව යටතේ දේශනයක් සංවිධාන කෙරිණි. ඒ සඳහා අප ආරාධනා කළේ, පාසලේ බෞද්ධ සංගමයේ ගරු අනුශාසක ගුරු පියාණන්ට ය. එතුමා කළ දේශනයේ සාරාංශය මෙසේ ය.

බුදුරජාණන් වහන්සේගේ චරිතයේ පිළිබිඹු වන ආචාරශීලී ගුණාංගයන්ගෙන් මෙහි දැක්වෙන්නේ කිහිපයකි.

1. **සුහදශීලී කතාබහ**
2. **ආගන්තුක සත්කාරය**
3. **මහජන මතයට ගරු කිරීම**
4. **අල්පශබ්දතාව**
5. **නිහතමානි බව**

## 1. සුහදශීලී කතාබහ

මහනෙල් සුවඳ ම ය
කුඩ මසු පිළී ගඳ ම ය
දෙකට එක දිය ම ය
හොඳට නරකට දෙකට කට ම ය

මේ පද්‍යය පැළැනේ සිරි වජිරඤාණ මහනාහිමියන් විසින් ලියන ලද්දකි. පුද්ගල භාෂණය කරණ කොටගෙන මුවින් මහනෙල් මල් සුවඳ විහිදීම හෝ පිළීගඳ වහනය

වීම හෝ තීරණය වන බව මෙම පද්‍යයෙන් අපට දෙන පණිවුඩයයි. බුදුරජාණන් වහන්සේ, යමකු තමන් වහන්සේ වෙත පැමිණියේ නම්, එසේත් නොමැති නම් තමන් වහන්සේ යම් තැනකට වැඩම කළේ නම්, ඒ සෑම අවස්ථාවක දී ම සුහදශීලීව, ආචාරශීලීව ඇසුරු කළහ; කතාබහ කළහ. රාජ පූජිත සෝණදණ්ඩ නම් බමුණාගේ ප්‍රකාශයෙන් ද අපට එය වටහා ගත හැකි ය.

"ඔහු පවසන්නේ ශ්‍රමණ භවත් ගෞතමයන් වහන්සේ,

| | | |
|---|---|---|
| ඒහි සාගතවාදී ය | - | එන්න, ඔබේ පැමිණීම ඉතා හොඳයි කියා ආගන්තුකයන් පිළිගන්නා අයෙකි. |
| සඛිල ය | - | කනට සුව එළවන කථාබහ කරන්නෙකි. |
| සම්මෝදක ය | - | සතුටුසාමීචි කථා ඇත්තෙකි. |
| අබ්භාකුටික ය | - | නොකැමැත්තෙන් බැම හැකිළීම නොකරන්නෙකි. |
| උත්තානමුඛ ය | - | විවෘත කථා බහ ඇත්තෙකි. |
| පුබ්බභාසී ය | - | පළමුවෙන් ම කථා කරන්නෙකි යැයි" සෝණදණ්ඩ |

බමුණා ප්‍රකාශ කර සිටියේ තම බ්‍රාහ්මණ පිරිසට ය. එසේ ම සකුළුදායි පිරිවැජියා දිනක් භාග්‍යවතුන් වහන්සේ හමුවෙහි පවසා සිටියේ, "ස්වාමීනි, අපි යම් කථාවකින් උනිමු නම් ඒවා භාග්‍යවතුන් වහන්සේට පසු වත් ඇසීමට දුර්ලභ නොවේ. ඔබ වහන්සේගේ අරුත්බර දේශනාව කරන්න" යනුවෙනි. මෙයින් පැහැදිලි වන්නේ අන්‍ය ආගමික පිරිස් පවා බුදුරදුන්ගේ අරුත්බර ප්‍රියශීලී කථාබහ අගය කළ බව ය. සත්‍ය වචනයට, ප්‍රිය වචනයට අසීමිත බලයක්, ශක්තියක් ඇත. අප ඒ බව අවබෝධ කර ගත යුතු වේ; හැමවිට ම සත්‍යවාදී ව ප්‍රිය තෙපුලෙන් ම අන්‍යයන්ට සංග්‍රහ කළ යුතු වේ. එය අපගේ දියුණුවට හේතු වේ. සිරිත් මල්දමේ එන මේ පද්‍ය දෙකෙන් ද එම උපදේශය ලබා දෙයි.

බොරු කීම කැත ම ය
ගැරඬි කුණටත් නොසම ය
ඇත්ත නම් කදිම ය
මෙලොව රජ සැපතටත් උතුම ය

කුණුසරුප නො කියනු
කේලම් වචන නො කියනු
විහිළු බොරු නො කියනු
ඇනුම් පද කිසිවෙකුට නො කියනු

## 2. ආගන්තුක සත්කාරය

තමන් හමුවීමට එන තැනැත්තා කවරකු වුව ද ආගන්තුකයකු වශයෙන් ඔහු සුහදව සතුටින් පිළිගැනීමත්, ඔහුට සත්කාර කිරීමත් ශිෂ්ට සම්මත දියුණු මිනිසුන්ගේ සිරිතයි. උතුමන්ගේ පරමාදර්ශයයි. එසේ පැමිණි රජුන්, බමුණන්, සිටුවරුන් මෙන් ම දුකට පත් ව සිටි ජනයා ද, වාදයෙන් වාදය නගා, ප්‍රශ්නයෙන් ප්‍රශ්නය අසා තමන් වහන්සේ වෙහෙසට පත් කරන අදහසින් පැමිණි මහණ බමුණන් ද ඉතා සුහද ව, කාරුණික ව පිළිගෙන විවෘත ව හා ප්‍රියශීලී ව කථා බස් කිරීම, සුවදුක් විමසීම එසේ ම ඔවුන්ගේ ගැටලු විසඳා දෙමින් දහම් දෙසීම ද බුදුරදුන්ගේ සිරිත විය. එසේ පැමිණි ගිහි පැවිදි ආගන්තුකයන්ට උන් වහන්සේ විසින් සංග්‍රහ කරන ලද්දේ රසයෙන් ද, හරයෙන් ද අනූන වූ ධර්මාවවාදයෙනි. ඔවුන් සතුටට පත් කිරීමේ හා නිසි මග පෙන්වීමේ අපූර්ව හැකියාවක් බුදුරදුන් වෙත පැවති බවට සූත්‍ර දේශනාවලින් බොහෝ නිදසුන් සැපයිය හැකි ය.

බුදුරජාණන් වහන්සේ ශාක්‍ය ජනපදයෙහි මේදතලුම්ප නම් නියම් ගම පිහිටි ආරාමයෙහි වැඩ සිටිය දී පසේනදි කොසොල් රජතෙමේ උන් වහන්සේ හමු වීමට එහි පැමිණියේ ය. ආරාමවාසී භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ උපදෙස් පරිදි රජතෙමේ වසන ලද දොර ඇති බුදුරදුන් වැඩ සිටි විහාරයේ ආලින්දයට නිහඬව ම පිවිස උගුර පාදා දොරට තට්ටු කළේ ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ ඇතුළු කුටියෙහි වැඩ සිටි සේක. දොර විවර කර රජතුමන් පිළිගත් සේක. තමන් වහන්සේ විසින් ම දොර හැර බුදුරදුන් සුහදව කළ ඒ පිළිගැනීමෙන් රජතුමා බලවත් සතුටට පත් වූ සැටි පෙළ දහම මෙසේ සඳහන් කරයි.

සෝණදණ්ඩ බමුණෙකි. අගුරට චම්පා නුවර විසූ ඔහු මහ ධනවතෙකි. එසේ ම උගතෙකි. එකසිය විසි වයස් ඇත්තෙකි. රාජ්‍ය සම්මාන ලාභියෙකි. මේ ඔහු බුදුරදුන් පිළිබඳ ව කළ ප්‍රකාශයයි.

"ඒ ශ්‍රමණ භවත් ගෞතමයන් වහන්සේ මෙහි එන්නැයි, හමුවීමට එන ආගන්තුකයන් උණුසුම් ව පිළිගනිති, කනට සුව දෙන වදන් තෙපළති, සතුටු සාමීචි කථා බස් කරති, බැම හකුළුවා රළු මුහුණ නොපෙන්වති, කරුණු සහිත ව ම කථා කරති."

"තව ද ඒ භාග්‍යවතුන් වහන්සේ මිහිරි යහපත් වදන් කථා කරති. මැනවින් කරුණු දක්වති. දියුණු මිනිසුන්ගේ වචන ම කියති. පිළිගත හැකිදේම තෙපළති. කෙළතොලු නොවෙති. ඒ වචන මැනවින් අරුත් මතු කරන්නේ ය. මට සිලිටිය."

සූත්‍රවල සඳහන් තොරතුරු අනුව ඇතැම් දූන උගත් පඬිවරු බුදුරදුන් යම් නියම් ගමකට වැඩමවන පුවත අසා කලබල වූහ. තමන්ගේ පාණ්ඩිත්‍යය බුදුරදුන් වැඩම කළ පසු යටපත් ව යනු ඇතැයි සිතූ ඔවුහු උන් වහන්සේ සමග වාද කිරීමට සැරසුණෝ

ය. පසු ව ඔවුන් බුදුරදුන් වෙත පැමිණියේ ප්‍රශ්නයෙන් ප්‍රශ්නය අසා උන් වහන්සේ පැරදවීමේ අදහසිනි. එහෙත් උන් වහන්සේ විසින් එම පඬිවරු ඉතා නිහතමානි ව, සුහද ව, කාරුණික ව පිළිගන්නා ලදි. එසේ ම සුහද පිළිසඳර කථා බහද සිදුවිය. ඔවුහු කිසිදු ප්‍රශ්නයක් නොඇසූහ. කෙසේ නම් උන් වහන්සේ සමග වාද කරන්නේ දැයි සිතු ඔවුහු උන් වහන්සේගේ ම ශ්‍රාවකයන් බවට පත් වූහ.

එක් සමයෙක බුදුරජාණන් වහන්සේ රජගහ නුවර සීත වනයෙහි වැඩසිටිය දී උන් වහන්සේ දැක ගැනීමේ බලවත් කැමැත්තෙන් රැය නිදි නොලබා ම ඇවිද ආවේ ධනවත් සිටුවරයෙකි. ඔහු අනාථපිණ්ඩික හෙවත් සුදත්ත සිටුතුමා ය. අළුයම තමන් හමුවට පැමිණි සිටුතුමා දුටු බුදුරජාණන් වහන්සේ "සුදත්ත මෙහි එන්නැ"යි නමින් ම අමතා පිළිගත්හ. භාග්‍යවතුන් වහන්සේ මා නමින් ම අමතන සේකැයි සිටුතුමා අතිශය සතුටට පත් විය.

සුභද්‍ර කුසිනාරාවෙහි විසූ පිරිවැජියෙකි. හෙට අළුයම බුදුරදුන් පිරිනිවන් පාන්නේ යයි ඔහුට අසන්නට ලැබිණි. දහම පිළිබඳ ව තමා තුළ ඇති සැකයක් දුරු කර ගැනීමට බුදුරදුන් හමුවීමට ඔහුට අවශ්‍ය විය. හෙතෙම උන් වහන්සේ පිරිනිවන් මංචකයේ වැඩ සිටි උපවර්තන සල් උයන වෙත ගියේය. එහෙත් බුදුරදුන් පත් ව සිටි අපහසු තත්ත්වය සැලකිල්ලට ගත් අනඳ තෙරණුවෝ සුභද්‍ර උන් වහන්සේ වෙත යැවීමට කැමැති වූයේ නැත.

"ඇවැත් සුභද්‍රයෙනි, භාග්‍යවතුන් වහන්සේ වෙහෙසට පත් නොකරන්න. උන් වහන්සේ ක්ලාන්ත ව වැතිර සිටිති" යි අනඳ තෙරණුවෝ පැවසූහ. මෙම කථා බහ බුදුරදුන්ට ඇසිණි. උන් වහන්සේ අනඳ තෙරණුවෝ ඇමතූහ.

"අනඳයිනි, කමක් නෑ සුභද්‍ර වළක්වන්න එපා. ඔහුට මා හමුවීමට ඉඩ දෙන්න. ඔහු යමක් අසන්නේ ද මම පිළිතුරු දෙමි. සැක දුරු කරමි." යි වදාළහ. සුභද්‍ර බුදුරදුන් හමු විය. බුදුරජාණන් වහන්සේ ඔහුට දහම් දෙසන ලදි.

මෙසේ පිරිනිවන් මංචකයේ වැඩ හිඳිමින් පවා මහා කරුණාවෙන් ආගන්තුකයන් පිළිගෙන ඔවුන්ට ධර්මයෙන් සංග්‍රහ කිරීම බුදුරජාණන් වහන්සේගේ චරිතයෙහි විශිෂ්ට ලක්ෂණයකි. බොදු දරුවන් වන අප ද බුදුරජාණන් වහන්සේ ආදර්ශයට ගනිමින් ආගන්තුකයන් පිළිගෙන සුහද කථා බහෙන් ද කළ යුතු සංග්‍රහයෙන් ද ඔවුන් සතුටු කිරීමට පුරුදු විය යුතු ය.

## 3. මහජන මතයට ගරු කිරීම

අප අතර බොහෝ දෙනෙකුගේ ස්වභාවය නම් අනුන්ට සවන් නොදීම ය. අනුන් කියන දේ කොපමණ උතුම් වුව ද, සත්‍ය වුව ද, සාධාරණ වුව ද එයට සවන් නොදීම නොදියුණු මිනිසුන්ගේ ගතියකි. බුදුරජාණන් වහන්සේ නිබඳව ම මහජන මතයට සවන් දුන්හ.

මුල් කාලයේ බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙන් ම භික්ෂූන් වහන්සේලා ද ගත කළේ සංචාරක ජීවිතයකි. උන් වහන්සේලාගේ වාසස්ථාන වූයේ, ආරණ්‍ය, රුක්මුල්, පර්වත, ගල්ලෙන්, සොහොන්, වනපෙත් වැනි ස්ථානයන් ය. දිනක් රජගහ නුවර සිටුවරයා භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ ඉරියවු පැවතුම් කෙරෙහි ප්‍රසාදයට පත් වී 'ස්වාමීනී මා විහාරයක් කරවුවහොත් ඒ විහාරවල වාසය කරන්නාහු ද'යි උන් වහන්සේලාගෙන් විමසී ය. එවිට භික්ෂූන් වහන්සේලා "බුදුරජාණන් වහන්සේ අපට විහාර අනුදැන නැතැ"යි පැවසූහ. පසු ව සිටුතුමාගේ ඉල්ලීම පිළිගත් බුදුරජාණන් වහන්සේ විහාර වර්ග පහක් අනුමත කළහ. "විහාරය ද, සෙවිලි කළ ගෙය ද, ප්‍රාසාදය ද, සඳළු සහිත ගෙය ද, ගුහාව ද වශයෙනි." මේ අයුරින් ආරාම පිළිගැන්වීම ආරම්භ වූයේ ජනමතයට සවන් දීමක් වශයෙනි. ආරාම පිළිගෙන වැඩසිටිය ද වැසි කාලයේ දී බෞද්ධ භික්ෂූන් වහන්සේලා ළා දලු තණ පිඩලි මතින් පිඬු සිඟා යෑම, දහම් චාරිකාවේ යෑම දුටු පරම අවිහිංසාවාදය අගය කළ අන්‍ය ආගමික පිරිස් විවිධ දෝෂාරෝපණ එල්ල කළහ. මේ ජනමතයට සවන් දුන් බුදුරජාණන් වහන්සේ, වස්සාන සෘතුවේ දී උපසපන් භික්ෂූන්ට වස් සමාදන් වන ලෙස පනවා වදාළහ. ජීවක වෛද්‍යවරයාගේ ඉල්ලීම මත භික්ෂූන් වහන්සේලාට අතිරේක ගෘහපති චීවරය පිළිගැනීමට අවසර දීම ද මේ පිළිබඳ තවත් නිදසුනකි. භික්ෂූන් වහන්සේට අවශ්‍ය වැසිසළු, ගිලන් බෙහෙත්, ආගන්තුක බත් ආදිය අනුදැන වදාළේ විශාඛාවන් විසින් කරන ලද මෙවැනි ම ඉල්ලීමක් නිසා බව මහාවග්ගපාලි නමැති විනය පොතෙන් අපට කියවිය හැකි ය.

බුදුරදුන් ජනමතයට සවන් දුන් ඉතා සංවේදී අවස්ථාවක් අපට මහාවග්ගපාලියෙහි දී දැක ගත හැකි ය. බුදුරජාණන් වහන්සේගේ පියමහ රජු වූ සුදොවුන් රජු තම මුනුබුරු රාහුල කුමරුගේ පැවිද්දෙන් අනතුරුව බලවත් පීඩාවට පත් විය. තමන් මෙරටෙහි රජු ය, ශාක්‍ය පරපුරෙහි වැඩිහිටියා ය යන වග පවා ඔහුට අමතක විය. ඔහු ඉතා සංවේගයෙන් බුදුරදුන් අභිමුඛයට ගොස් දරුවන් කෙරෙහි පියවරුන් තුළ ඇති පිය සෙනෙහස කියා පෑවේ ය; එසේ ම දෙමාපියන්ගේ අවසරයකින් තොර ව දරුවන් පැවිදි නොකරන ලෙස ද ආයාචනයක් කළේ ය. පියමහ රජුට සවන් දීමක්, ගරු කිරීමක් වශයෙන් බුදුරජාණන් වහන්සේ එම ඉල්ලීම පිළිගෙන, දෙමාපිය අවසරයකින් තොර ව දරුවන් පැවිදි නොකරන ලෙස ශික්ෂාවක් ද පැනවූ සේක.

අනෙකාගේ බසට සවන් දීම, අවනත වීම, අන්‍ය මත ඉවසීම ඉතා උසස් ගුණාංගයකි. විශේෂයෙන් අප ගුරු බසට, දෙමාපිය බසට, වැඩිහිටි බසට මෙන් ම පූජ්‍ය උතුමන්ගේ බසට ද අවනත විය යුතුයි. ඔවුහු දැන උගත්කමින් ගුණ නුවණින් සුපෝෂිත වූවාහු ය. ඔවුන්ගේ බසට අවනත වීමෙන් අපගේ ඥානය වර්ධනය කර ගන්නට හැකියාව, අවස්ථාව උදාවේ.

| | |
|---|---|
| ගුරු බස | සැබෑ ම ය |
| එය පිළිගැනුම | යුතු ම ය |
| පඬි බසත් | එය ම ය |
| එයින් දෙලොවෙහි මහත් | සැප ම ය |

**(සිරිත් මල්දම)**

## 4. අල්පශබ්දතාව

අපගේ ජීවන පැවැත්ම අන්‍යයන් හා නිරන්තරයෙන් බැඳී පවතී. එම නිසා අන් අයට කරදර පීඩා වන ලෙස උස් හඬින් කතා කිරීම, අනවශ්‍ය ලෙස කෑ කෝ ගැසීම මෙන් ම මහා හඬින් සිනාසීම ආදි සෑම දෙයක් ම ආචාර ධර්මයන්ට පටහැනි වූ ක්‍රියා ය. එම නිසා ආචාරශීලී පිරිසක් වීමට නම්, අප පුරුදු පුහුණු කර ගත යුතු උතුම් සමාජ ආචාර ධර්මයකි, අල්පශබ්දතාව, බුදුරජාණන් වහන්සේ නිරන්තරයෙන් ම අල්පශබ්දතාව අගය කළ ශාස්තෘවරයාණ කෙනෙකි. දිනක් බුදුරදුන් හමුවට සැරියුත් මුගලන් දෙනම සමගින් ආධුනික භික්ෂු පිරිසක් පැමිණියෝ ය. ඔවුහු බුදුරදුන්ගේ ගඳකිළිය අසල ඝෝෂා නගමින් හැසිරුණහ. බුදුරජාණෝ කෙවුලන් සේ මහත් ශබ්ද නගමින් කෑ ගසන්නේ කවුරුන් දැයි ආනන්ද හිමියන්ගෙන් විමසා එම ස්ථානයෙන් ඔවුනට බැහැර වන ලෙස දැන්වූ සේක. උන් වහන්සේ එපමණට ම නිශ්ශබ්දතාව අගය කළහ. වරක් සකුළුදායි පිරිවැජියාගේ අරමට වඩින බුදුරදුන් දැක සකුළුදායි තම පිරිස නිහඬ කළේ, "භවත්නි, නිහඬ වන්න, ශබ්ද කරන්න එපා. මේ ශ්‍රමණ භවත් ගෞතමයෝ එති. ඒ ආයුෂ්මත්හු නිහඬ බව කැමැති වෙති. නිහඬ බවේ ගුණ කියති. පිරිස නිශ්ශබ්ද ව සිටින බව දැන ගතහොත් උන් වහන්සේ මෙහි වැඩම කරාවි"යි යනුවෙන් ප්‍රකාශ කරමිනි. වෙනත් ආගමිකයන් පවා බුදුරජාණන් වහන්සේ නිශ්ශබ්දතාව අගය කළ උත්තමයකු ලෙස පිළිගත් ආකාරය මෙයින් පැහැදිලි වෙයි. වරෙක බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේලාට කළ අවවාදයක සඳහන් වන්නේ, රැස් වූ භික්ෂූන් විසින් දැහැමි කතාවෙන් හෝ ආර්ය තුෂ්ණීම්භාවයෙන් වාසය කළ යුතු බවයි. කථාව, ඝෝෂා කිරීම තුළින් ඇතැම් විට අන්‍යයන්ගේ ගැරහීමට, උපහාසයට මෙන් ම කරදර විපත්වලට භාජන වීමට ද සිදු විය හැකි ය. එම නිසා අවශ්‍ය දේ අවශ්‍ය පමණට කථා කොට අනවශ්‍ය දේ බැහැර කොට නිහඬ ව වාසය කිරීමෙන් ඵලදායක ජීවිතයක් ගත කළ හැකි ය.

## 5. නිහතමානිබව

නිහතමානි යන්නෙන් අදහස් කරන්නේ මානය නැති බවයි. එය බුද්ධාදී උතුමන්ගේ පවත්නා ගුණයකි. සාමාන්‍ය පුද්ගලයන්ට ඇති කර ගත හැක්කේ අනතිමානි බවයි. අනතිමානි බව යනු අති මානයක් නැති බවයි.

බුදුරජාණන් වහන්සේ තුළ පැවති උතුම් ආචාරශීලී ගුණාංගයක් ලෙස නිහතමානිබව පෙන්වා දිය හැකි ය. බෝසත් චරිතයෙන් අනතිමානිබව පිළිබිඹු වෙයි. සිදුහත් කුමරු උද්‍යාන ක්‍රීඩාව සඳහා නික්ම යන අවස්ථාවෙහි ඔහු අතරමග දී දක්නට ලැබුණ පෙරනිමිති පිළිබඳ ව, ඡන්නගෙන් විමසී ය; ඒ පිළිබඳ ව ගැඹුරින් කල්පනා කළේ ය. කුමර අවදියෙහි දී ම උන් වහන්සේ උස් පහත් භේදය ප්‍රතික්ෂේප කළෝ ය; රියැදුරාගෙන් වුව ද අසා විමසා දැන ගැනීමට තරම් නිරහංකාර වූහ. බුදුරජාණන් වහන්සේ කොතෙක් නිහතමානි වී ද යත්, තම ශ්‍රාවක පිරිස් රැස් ව සිටි තැනකට පවා පිවිසියේ උගුරෙන් ශබ්ද කොට, දොරට තට්ටු කොට අවසර ලැබුණු පසු ව ය. උන් වහන්සේ උපස්ථාන ශාලාවට වැඩම කරන අවස්ථාවෙහි නන්දක තෙරුන් වහන්සේ ඉතා දීර්ඝ දේශනාවක් කරමින් සිටියහ. එම දේශනාව නිමා වන තුරු ම බුදුරජාණන් වහන්සේ එහි වැඩ සිටි අතර, දේශනාව නිමා වූ පසු උගුර පාදා දොරට සංඥා කොට දොර විවර වූ පසු ඇතුළට වැඩම කළහ. මේ හැම නිදසුනකින් ම අපට බුදු හාමුදුරුවන් තුළ පැවති නිරහංකාර, නිහතමානි ගති පැවතුම් ප්‍රදර්ශනය වන්නේ ය. බුදුරදුන් හමුවීමට දුර සිට පැමිණි තරුණ පුක්කුසාතිට උන් වහන්සේ හමුවනුයේ දෙදෙනා එක ම කුඹල් හලක රාත්‍රියෙහි වැතිර විවේක ගනිමින් සිටිය දී ය. තමන් වහන්සේ සොයා යන මේ තරුණ රජුට තමන් කවුරුන් දැයි ස්වයං වර්ණනාවක් නොකිරීමට තරම් උන් වහන්සේ නිරහංකාර වූහ. බුදුරජාණන් වහන්සේ තුළ පැවති මෙම නිහතමානි ගුණය විශේෂයෙන් ශිෂ්‍ය ජීවිතයේ දී ප්‍රගුණ කිරීම අපට ඉතා වැදගත් වේ. අපට කළ හැක්කේ අනතිමානි වීම ය.

### සාරාංශය

ආචාරශීලී ගති පැවතුම් අනුගමනය කිරීම ප්‍රියශීලී උදාර ජීවිතයක් ගත කිරීමට උපකාරී වේ. ආදර්ශයට ගත හැකි එවැනි ආචාරශීලී ගති පැවතුම් රාශියක් බුද්ධ චරිතයෙන් පිළිබිඹු කෙරෙයි. සුහදශීලී කතාබහ, ආගන්තුක සත්කාරය, මහජන මතයට ගරු කිරීම, අල්පශබ්දතාව සහ නිහතමානිබව ඒ අතරින් කිහිපයකි. මේ උතුම් ගුණාංග සියල්ල අකාලික ගුණයෙන් යුක්ත ය. ඒවා අනුගමනය කිරීම තුළින් ප්‍රියශීලී උදාර ජීවිතයකට මාවත විවර වෙයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුද්ධ චරිතයෙන් පිළිබිඹු වන ආචාරශීලී ගති පැවතුම් පහක් නම් කරන්න.

2. එයින් එක් ගුණ ධර්මයක් පිළිබඳ ව ඡේදයක් ලියන්න.

## පැවරුම

බුද්ධ චරිතයේ ආචාරශීලීත්වය පිළිබිඹු වන අවස්ථාවක් සිතුවමට නගන්න.

# 03 ධර්ම රත්නයේ ගුණ

**කායේන ච සරණං යාමි**
**වාචාය ච සරණං යාමි**
**මනසාපි ච සරණං යාමි**
**ධම්මං සරණං ගච්ඡාමි**

**කයිනුත් මම ඔබ සරණ යමි - බසිනුත් මම ඔබ සරණ යමි**
**සිතිනුත් මම ඔබ සරණ යමි - සිරි සද්ධර්මය සරණ යමි**

(භක්ති ගීත - යක්කඩුවේ ශ්‍රී ප්‍රඥාරාම නාහිමි)

ඒ ඇසෙන්නේ අපේ ගමේ පන්සලේ පොඩි හාමුදුරුවන්ගේ හඬ ය. ඒ උන් වහන්සේ බෝධි පූජා පවත්වන්නට පෙර කියවන ගාථාව සහ එහි අර්ථය කියවෙන කවියයි. සෑම සති අන්තයක ම පැවැත්වෙන බෝධි පූජාවේ දී ඇසෙන මෙම ගාථා සහ කවි පටිගත කොට නිතර සවන් දීම මගේ පුරුද්දයි.

රත්නයක් යනු මැණිකකි. මේ ලෝකයේ කිසිවකුටත් මිල කළ නොහැකි රත්න තුනකි. ඒ බුද්ධ රත්නය, ධර්ම රත්නය හා සංඝ රත්නයයි. අපි මෙම රත්න තුන තුනුරුවන් ලෙසින් හඳුන්වමු. අධ්‍යාපන කටයුතු ආරම්භ කිරීමට ප්‍රථමයෙන් අපි තිසරණ සහිත පංච ශීලය සමාදන් වෙමු. වැඩිහිටියෝ ද බොහෝ කටයුතු ආරම්භ කිරීමට ප්‍රථමයෙන් තිසරණ සහිත පන්සිල් සමාදන් වීම සිදු කරති. එහි දී අප භාවිත කරන ඉතිපිසෝ, ස්වාක්ඛාතෝ, සුපටිපන්නෝ යන පාඨයන්හි ඇතුළත් ගුණ විසි හතරකි. බුදු ගුණ නවයක් ද, සදහම් ගුණ හයක් ද, සඟ ගුණ නවයක් ද ලෙසින් ඒ ගුණ විසි හතර බෙදී යයි.

## ධර්ම රත්නය

අප බෝධිසත්ත්වයන් වහන්සේ බුද්ධත්වය ලැබුවේ වයස අවුරුදු තිස් පහේ දී ය. බුදුරජාණන් වහන්සේගේ පිරිනිවන් පෑම සිදුවූයේ වයස අවුරුදු අසූවේ දී ය. ඒ අතරතුර හතළිස් පස් වසරක් බුදුරජාණන් වහන්සේ සිදු කළ දේශනා ධර්මය ලෙස හැඳින්වේ. අපගේ මෙලොව පරලොව දියුණුව සලසා දෙන ධර්ම රත්නයේ වටිනාකම මිල

කළ නොහැකි ය. ධර්ම රත්නය වන්දනා කිරීමට භාවිත කරන සුපුරුදු පාඨයක් ඇත. එහි ඇතුළත් දහම් ගුණ හයකි. ඒවා සිහිපත් කොට ධර්ම රත්නය අපි මෙසේ වන්දනා කරමු.

**ස්වාක්ඛාතෝ භගවතා ධම්මෝ, සන්දිට්ඨිකෝ, අකාලිකෝ, ඒහිපස්සිකෝ, ඕපනයිකෝ, පච්චත්තං වේදිතබ්බෝ විඤ්ඤූහීති.**

## 1. ස්වාක්ඛාතෝ භගවතා ධම්මෝ

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| මුල මැද සහ | අගදී | - | යහපත් ම වන | පරිදී |
| මැනවින් දෙසන | ලදී | - | ස්වාක්ඛාතැයි කියා නම් | ලදී |

බුදුපියාණන් වහන්සේ විසින් දේශනා කරන ලද ධර්මය මුල, මැද, අග යන තුන් තැන්හි ම යහපත් වේ. එහි සැක කටයුතු දේ හෝ අනුමාන හෝ කිසිවක් නොමැත. මනා ව අවබෝධ කරගෙන දේශනා කරන ලද උතුම් වූ සත්‍යය බුදුරදුන් වදාළ ධර්මයයි. එබැවින් ස්වාක්ඛාත නම් වූ ගුණය ධර්මයේ ඇතුළත් වේ.

## 2. සන්දිට්ඨිකෝ

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ධර්මය | පිළිපදින | - | සත්පුරුෂයෝ හැම | දෙන |
| පල ලබති | සැබැවින | - | දහම සන්දිට්ඨික ය | එබැවින |

ධර්මය පිළිපදින සත්පුරුෂයෝ තම තමන් ම ප්‍රතිඵල අත් දකිති. ලෝභ, දෝස, මෝහ දුරු කර සෝවන් ආදී මාර්ගඵල මෙන් ම මෙලොව යහපත ද උදාකර ගනිති. එසේ තමාට මෙලොව දී ම දැන, දැක ගත හැකි බැවින් ධර්මය සන්දිට්ඨික නමින් හැඳින්වේ.

## 3. අකාලිකෝ

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| කාලයක් | නැතිවම | - | පිළිපදියි නම් | සදහම |
| ලබනුයෙන් ඵල | හැම | - | යෙදේ දහමට අකාලික නම | |

ධර්මය මනා ව ප්‍රගුණ කරන්නාහට සතියකින්, මාසයකින්, වසරකින් හෝ ඊළඟ භවයේ දී හෝ නොව ඒ මොහොතේ දී ම ප්‍රතිඵල ලැබිය හැකි ය. ඒ සඳහා කාලයක් ගත වන්නේ නොමැත. එනිසා ධර්මය අකාලික ලෙසින් හැඳින්වේ.

## 4. ඒහිපස්සිකෝ

දෙව් රහස් මෙහි නැත - සැඟවූ කිසිවකුත් නැත
එළඹ දැක ගත හැක - එනිසා ම වේ ඒහිපස්සික

ඕනෑ ම කෙනකුට මේ ධර්මය පිළිබඳ ව විමසා බැලීමට හැකි ය. මෙහි රහසක් හෝ සැඟවූ කිසිවක් හෝ නැත. ධර්මය වෙත එළඹ පිළිවෙත් පුරන්නාහට ප්‍රතිඵල ලැබීම නිසැක ව ම සිදුවේ. මෙසේ එව බලවැයි නිර්භය ව ප්‍රකාශ කළ හැකි නිසා ධර්මය ඒහිපස්සික ගුණයෙන් යුක්ත වේ.

## 5. ඕපනයිකෝ

තම සිත් සතන් තුළ - උපදවා ගත යුතු බල
ඇති බැවින් සැම කල - ඕපනයික ය දහම නිකසල

තමාගේ වෙනත් කටයුතු සියල්ල පසෙකින් තබා සිතට නඟා ගැනීමට සුදුසු බැවින් ධර්මය ඕපනයික නම් වේ.

## 6. පච්චත්තං වේදිතබ්බෝ විඤ්ඤූහී

තම තම නැණ මගින් - දහම දත යුතු මැනවින්
පච්චත්ත වශයෙන් - වේදිතබ්බ ය කියති එබැවින්

දහම, නුවණැත්තන් විසින් තම තමා ම වෙන වෙන ම අවබෝධ කර ගත යුතු ය. තමාගේ ම නුවණින් තමාගේ ම අත්දැකීමක් බවට පත් කර ගත යුතු ය. එබැවින් පච්චත්තං වේදිතබ්බෝ විඤ්ඤූහී යන ගුණයෙන් යුක්ත ය.

ඉහත සඳහන් ගුණවලින් යුක්ත වූ මෙම ධර්මය අපේ ජීවිත සුවපත් කරවයි. තිරිසන්ගත සත්ත්වයාත් මිනිසාත් අතර අපේක්ෂාවන් අතින් බොහෝ සමානකම් දැකිය හැකි ය. ඒවා නම් ආහාර, නින්ද, ආරක්ෂාව සහ මෛථුන සේවනයයි. එහෙත් තිරිසන් සත්ත්වයන්ට ධර්මයක් නැත. ඔවුන්ට සිරිත් විරිත්, ආචාර ධර්ම නැත. මෙලොව හෝ පරලොව ගැන හැඟීමක් නැත. ඔවුහු දෙමාපියන්ට හා වැඩිහිටියන්ට නොසලකති.

ධර්මයෙන් තොර වුවහොත් මිනිසා ක්‍රියා කරන්නේ ද එලෙසිනි. ධර්මයෙන් තොර මිනිසා ද තිරිසන් සත්ත්වයකු හා සමාන වේ.

බුදුරජාණන් වහන්සේ ගුරු තනතුරෙහි තබාගත්තේ ද ධර්මයයි. උන් වහන්සේ පිරිනිවන් පාන්නට ආසන්න සමයෙහි ආනන්ද මාහිමියන් අමතා පැවසුවේ, තමන් වහන්සේගේ ඇවෑමෙන් ධර්මය හා විනය ශාස්තෲත්වයට පත්වන බවයි. අපිත් ධර්මය අසමු, හදාරමු, මතක තබා ගනිමු; අපේ ජීවිතවලට එකතු කරගෙන උතුම් මිනිසුන් ලෙසින් කටයුතු කරමු.

## සාරාංශය

තෙරුවන් ගුණ සූවිස්සකි. ධර්ම රත්නයෙහි ගුණ සයාකාර වේ. බොහෝ සූත්‍ර දේශනාවල ස්වාක්ඛාත, සන්දිට්ඨික, අකාලික, ඒහිපස්සික, ඕපනයික, පච්චත්තං වේදිතබ්බෝ විඤ්ඤූහී යනුවෙන් එම ගුණරාශි දක්වා තිබේ. මෙබඳු උතුම් ගුණවලින් යුක්ත වන බැවින් තථාගත ධර්මය උතුම් රත්නයකි. බුදුරදුන් විසින් ගුරු තන්හි තබා ගන්නා ලද ධර්ම රත්නයේ ගුණ නිතර මෙනෙහි කිරීම ධම්මානුස්සතියයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ධර්ම රත්නයේ ගුණ පිළිබඳ ව කියවෙන කවි කටපාඩම් කර ගන්න.

2. දහම් ගුණ ඇතුළත් පාඨය නිවැරැදි ව කියන්න.

3. ධර්ම රත්නයේ සවැදෑරුම් ගුණ හා එම ගුණවල තේරුම් මතකයෙන් ලියන්න.

## පැවරුම

පැරණි සිංහල සාහිත්‍යකරුවන් ධර්ම රත්නය වැඳීම සඳහා රචනා කළ පද්‍ය හැකිතාක් එකතු කරන්න.

## පුහුණුවට

ඇම පමණින් පැවසූ මුනි  දන      තතු
මෙම හැම දෙන බලවයි දැක්විය      යුතු
තම තම නැණ පමණින් දැන ගත      යුතු
මම නමදිම් සදහම් පහදා      සිතු

(ලෝවැඩ සඟරාව)

# 04 අපේ සිරිත් අපි සුරකිමු

සිරිත් යනු කළ යුතු දේවල් ය. චාරිත්‍ර යනුවෙන් ද හැඳින්වෙන එබඳු හොඳ දේ අප කාගේ වුව ද යහපතට හේතු වෙයි. විරිත් යනු නොකළ යුතු දේවල් වන අතර වාරිත්‍ර යනුවෙන් ද ඒවා හැඳින්වේ. එබඳු නරක දේ අප කාගේ වුව ද අයහපතට හේතු වෙයි. සිරිත් හෙවත් චාරිත්‍ර ඉටු කළ යුතු අවස්ථා රැසක් අප ජීවිතය හා බැඳී තිබේ. පෙරදිග ඉපැරණි ඇදහිලි හා විශ්වාස ආදිය ද සමග එක් ව ගත් එබඳු චාරිත්‍ර අප අතර ක්‍රියාවට නැගෙනුයේ බෞද්ධ මුහුණුවරක් ගනිමිනි. එනම් තිසරණ සහිත පන්සිල් සමාදන් ව තෙරුවන් වැඳ පුදා දෙවියන්ට පිං පෙත් දී සෙත් පිරිත් දේශනා කොට ආශීර්වාද ලබා ගනිමිනි. මෙහි දී එබඳු චාරිත්‍රවලින් කිහිපයක් සාකච්ඡා කරනු ලැබේ.

## අකුරු කියවීම



අත්පොත් තැබීම යනුවෙන් පැරණි සම්ප්‍රදායේ හැඳින්වූ මෙම සිරිත දරුවකුගේ ජීවිතයේ විශේෂ ම අවස්ථාවක් ලෙස සලකනු ලැබේ. උපතින් අවුරුදු තුනේ දී හෙවත් කතාබහ කරන වයසේ දී සුබ දවසක සුබ නැකතකට මෙය සිදුකරනු ලැබේ. නියමිත දිශාවකට දරුවාගේ මුහුණ සිටින සේ හරවා සුබ මොහොතින් අතෙහි පොත තබා පළමු ව "නමෝ බුද්ධාය" යයි කියවා අනතුරුව හෝඩියේ එන අකුරක් දෙකක් කියවීම හා ලියවීම සිදු කෙරේ. ස්වාමීන් වහන්සේ නමක් හෝ දූන උගත් වැඩිහිටියකු ලවා අත්පොත් තැබීම සාමාන්‍ය සිරිතයි. මල්පහන් පුදා, පන්සිල්හි පිහිටා, තෙරුවන් වැඳ, සෙත්පිරිත් සජ්ඣායනා කොට, දෙවියන්ට පිං දී මෙම සුබ කටයුත්තෙහි යෙදෙයි. එම අවස්ථාවේ දී පහනක් දල්වීම චාරිත්‍රයකි. පැරණි සිරිත් අනුව ගණ දෙවියන්ට හා සරස්වතී දේවියට කිරිබත්, කැවිලි, පලතුරු සහිත පූජා වට්ටියක් තබා දේවාශීර්වාද ලබා ගැනේ. බෞද්ධ චාරිත්‍රය වන්නේ කිරිබතින් බුදුරදුන් හා මහ සඟරුවන පිදීමයි. අත්පොත් තැබීමට පෙර බුලත් හුරුල්ලක් පිළිගන්වා ස්වාමීන් වහන්සේට හෝ අත්පොත් තබන ගුරුතුමාට හෝ දරුවා ලවා වන්දවනු ලැබේ. දූන උගත් වැඩිහිටියකු ලවා අත්පොත් තැබූ අවස්ථාවක එතුමාට කිරිබත් ආදියෙන් සංග්‍රහ කොට දරුවාට ද කිරිබත් කැවීම සිදු කෙරේ.

## උපන්දින උත්සව

උපන් දිනය සමරා වාර්ෂික ව උත්සවයක් පැවැත්වීම බොහෝ අය සිදුකරති. සෙත්පිරිත් දේශනා, බෝධිපූජා, බුද්ධ පූජා පැවැත්වීම, මහා සංඝ රත්නයට දන්පැන් පිරිනැමීම මෙහි දී සිදු කිරීම උසස් චාරිත්‍ර වේ. උපන් දිනයේ දී දරුවා ගමේ විහාරස්ථානයට රැගෙන ගොස් තුනුරුවන් වන්දනා කර දෙවියන්ට පිං අනුමෝදන් කරවා ආශීර්වාද ලබා ගැනීම සිංහල බෞද්ධ පිළිවෙළ ය. එබඳු අවස්ථාවල දී කන්ද උඩරට ජනතාව ශ්‍රී දළදා මාළිගාවට ගොස් දළදා හාමුදුරුවන් වැඳ පුදා ගැනීම සිදු කරති. එසේ ම රජරට ප්‍රදේශයේ ජනතාව ජයසිරි මහ බෝ සමිඳුන්, අටමස්ථාන මෙන් ම ඒ ඒ ප්‍රදේශවල ප්‍රසිද්ධ සිද්ධස්ථාන වන්දනා කිරීමට ද යොමු වෙති. එයින් තම දරුවන්ගේ අධ්‍යාපන කටයුතු සාර්ථක කර ගැනීමත්, නිදුක් නීරෝගී සුවය මෙන් ම දීර්ඝායුෂ ලබා ගැනීමත් බලාපොරොත්තු වෙති.

### ගෘහ ප්‍රවේශ මංගල්‍යය

නව නිවසක් ඉදිකොට එහි පදිංචිය ආරම්භ කිරීම මේ නමින් හඳුන්වනු ලැබේ. මෙය ගෙවැදීම යනුවෙන් ද ව්‍යවහාර කෙරේ. බුද්ධකාලීන ව ද ඇතැම් බෞද්ධයන් බුද්ධ ප්‍රමුඛ මහා සංඝ රත්නය වැඩමවා දන් පිරිනමා ආශීර්වාද ලබා ගෙන නව නිවස පරිහරණය කිරීම ඇරඹූ බව සූත්‍ර දේශනාවලින් පැහැදිලි වේ. තුනුරුවන් හැර වෙනත් පිහිටක් නැත යයි සලකා මෙරට බෞද්ධයෝ පෙර පටන් ම මෙම සිරිත අනුගමනය කරති.

පළමු ව නිවස මනා ව පිරිසිදු කොට සුවඳ දුම් අල්ලා කිරි උතුරවනු ලැබේ. අනතුරුව බුදුරජාණන් වහන්සේ වෙනුවට සධාතුක කරඬු වහන්සේ පෙරටු කොට ගත් මහා සංඝ රත්නය පුද පෙරහැරින් වැඩමවාගෙන අවුත් පා ධෝවනය කොට පනවන ලද අසුන් මත වඩා හිඳුවා දන්පැන් පිරිනමනු ලැබේ. සර්ව රාත්‍රික පරිත්‍රාණ ධර්ම දේශනාවක් පවත්වා තුනුරුවනේ ආශීර්වාදය ලබා ගන්නා අතර ඇතැම් අය සෙත් පිරිතකින් ආශීර්වාදය ලබා ගැනීමට පුරුදු වී සිටිති. පින්කම අවසානයේ දෙවියන්ටත් මිය ගිය ඥාතීන්ටත් පිං අනුමෝදන් කරවීම ඔවුන්ගේ ද ආශීර්වාදය ලබා ගැනීමට උපකාරී වන බව බෞද්ධ පිළිගැනීම ය. ඉන්පසු නව නිවසට පැමිණි ඥාති හිතමිතුරන්ට බත බුලතින් සංග්‍රහ කිරීම සිදුකෙරේ. එහි දී මද්‍යසාර භාවිතයක් සිදු නොවේ.

## සරණ මංගල්‍යය

අඹුසැමි ජීවිතයක ආරම්භය සරණ මංගල්‍යයයි. තරුණ පිරිමි දරුවකුට තරුණියක කැඳවාගෙන ඒම ආවාහය වන අතර, තරුණියක තරුණයකුට සරණ කර දීම විවාහය නම් වේ. ලේ නෑකම් අනුව නුසුදුසු ලෙස සැලකෙන අය අතහැර ආවාහ - විවාහ සබඳතා පැවැත්වීම සිරිතකි. නෑනා - මස්සිනා විවාහය විටෙක පැරණි සමාජයේ සිදුවූ අතර ඒ හා සම්බන්ධ විවිධ චාරිත්‍ර ද ගොඩනැගී පැවතුණි.

නිවැරැදි සබඳතා ගිහි ජීවිතයේ සාර්ථකත්වයට වෙසෙසින් බලපාන බැවින් දරුවන්ගේ කැමැත්ත අනුව ම ආවාහ - විවාහ සිදුකර දීමට බෞද්ධ දෙමාපියෝ උත්සාහ කරති. දෙමාපියන්ගේ අකැමැත්ත මත තම හිතුමතයට ආවාහ-විවාහ කරගැනීම බෞද්ධ සිරිත නොවේ. ගැළපෙන පවුලකින් යෝජනාවක් ලැබුණු පසු මනාලයාගේ පාර්ශ්වයේ මවුපියෝ ද සමීප ඥාතීහු ද මනාලියගේ ගෙදරට යති; මනාලයාගේ නිවසට මනාලියගේ පාර්ශ්වයේ ඥාතීහු පැමිණෙති. එහි දී මනාලිය කැඳවාගෙන යාමක් සිදු නොවේ. මෙලෙස දෙපාර්ශ්වයේ ඥාතීන්ගේ පැමිණීම පැරණි වහරේ ගම්බිම් බැලීමට යෑම හෙවත් තොරතුරු සොයා බැලීමට යෑම යනුවෙන් හැඳින්විණි. දෙපාර්ශ්වයේ එකඟතාව මත මනාල යුවලගේ කේන්දර බලා ශුභ දිනයක්, ශුභ මොහොතක් යොදා ගනු ලැබේ. එදිනට විවාහ ලේකම්වරයා මනාලියගේ නිවසට කැඳවා හෝ විවාහ ලේකම් කාර්යාලයේ දී හෝ අදාළ ලියාපදිංචිය සිදු කෙරේ. මෙම ක්‍රියාවලිය හැඳින්වෙන්නේ නම් දීම හෙවත් නම් ප්‍රසිද්ධ කිරීම යනුවෙනි. විවාහ මංගල උත්සවය ලෙස සැලකෙන්නේ මනාලිය මනාලයාගේ නිවසට කැන්දාගෙන එන දිනයයි. ඇතැම් විට උත්සව ශාලාවල ඒ වෙනුවෙන් අර්ථයෙන් තොර ප්‍රියසම්භාෂණ පැවැත්වූවත් එය සිංහල බෞද්ධ චාරිත්‍රය ම යැයි කිව නොහැකි ය. මනාලිය කැඳවාගෙන යාමට පැමිණෙන මනාල පාර්ශ්වයේ නෑදෑ හිතවතුන්ට මනාලියගේ දෙමාපියන් විසින් ආහාර පානවලින් සංග්‍රහ කරනු ලැබීම සම්මත චාරිත්‍රයයි.

මෙහිදී සාම්ප්‍රදායික ව සිදුකෙරෙන ක්‍රියාවලිය පෝරුවේ චාරිත්‍රය ලෙස හැඳින්වේ. ඇතැම් බෞද්ධයෝ විහාරස්ථාන තුළ මෙම පෝරුවේ චාරිත්‍රය ඉටුකරති. කිරිගහක දැවයෙන් ඉදිකරන කුඩා වේදිකාව මත සහල් සහ ලද පස් මල් අතුරා සුදු ඇතිරිල්ලකින් වසනු ලැබේ. සුබ මොහොත එළඹි පසු මනාලයාගේ මාමා කෙනකු විසින් මනාලයා ද මනාලියගේ මාමා කෙනකු විසින් මනාලිය ද පෝරුවට නැංවීම සිදුවේ. මනාලයාගේ වම් පසින් මනාලිය සිටුවීම පැරණි චාරිත්‍රයයි. එහි දී සිදුකෙරෙන බෞද්ධ චාරිත්‍රමය කටයුතු පහත දැක්වේ.

- මංගල යුවල පෝරුවට නැංවීමට පෙර පන්සිල්හි පිහිටුවා තෙරුවන් ගුණ සිහි කරවීම
- සිද්ධාර්ථ කුමරයාගේ හා යසෝදරා කුමරියගේ විවාහය සිදු වූ අයුරු විස්තර කොට එම අනුහසින් අවසර ඉල්ලීම
- බාලිකාවන් ලවා ජයමංගල ගාථා ගායනා කරවීම
- බුදුගුණ ඇතුළත් මංගල අෂ්ටක කියවීම
- මනාලිය සිය සහකාරිය ලෙස භාරගෙන ඇයට අවශ්‍ය ඇඳුම් පැලඳුම් සපයා දෙන බව අඟවමින් තැලි පිළි පැලඳවීම
- මනාලයාට කීකරුව ඔහුට අවශ්‍ය ආහාර පාන සකසා දෙන බව අඟවමින් බුලත් හුරුල්ලක් දී වැඳ කිරිබත් කවා පානීය ජලය පිළිගැන්වීම
- මනාලියගේ මෑණියට "කිරිකඩ හේල" නමින් හැඳින්වෙන වස්ත්‍රයක් පිළිගන්වා මවුකිරි පොවා ඇති දැඩි කළ දියණිය තමාට භාර දෙන අවස්ථාවෙහි කළ ගුණ සැලකීම

අනතුරුව මද්‍යසාරවලින් තොර ව ආහාර පාන ගෙන මනාල යුවලට ධර්මානුකූල උපදෙස් ලබා දී මනාලයාගේ නිවස කරා කැඳවාගෙන යෑම සිදු කෙරේ. එහි දී ඇතැම් අය මනාලියගේ ගමේ විහාරස්ථානයට හෝ සුවිශේෂී බෞද්ධ සිද්ධස්ථානයකට හෝ ගොස් තුනුරුවන් වැඳ පුදා ආශීර්වාදාත්මක සෙත් පිරිත් සජ්ඣායනාවක් සිදුකර ගනිති. එහි දී සඟරුවනේ අනුශාසනාවකට සවන් දීම සිරිතකි.

බුදුරදුන් දවස උග්ගහ සිටුතුමාගේ දියණිවරුන් පස්දෙනා ම විවාහ කර දුන්නේ බුද්ධ ප්‍රමුඛ මහා සංඝ රත්නයට මහා දන් පැවැත්වීමෙන් පසු ව ය. ඇතැම් බෞද්ධයෝ මංගල දිනයට පෙර දිනයේ මනාලියගේ නිවසේ දී දන් පිරිනමති. මනාලයා ද ඊට සහභාගි වීම සිරිතකි.

මංගල උත්සවයට මනාලයාගේ නිවසට පැමිණෙන ඥාති හිතමිතුරන් ද මිත්‍රශීලී ව පිළිගෙන බත බුලතින් සංග්‍රහ කෙරේ. එහි දී ද මත්පැන්වලින් තොර ව රසවත් බොජුනෙන් සංග්‍රහ කිරීම සිංහල බෞද්ධ චාරිත්‍රයයි. එක්තරා පුවත්පතක ප්‍රසිද්ධ ප්‍රභූවරයකුගේ මංගල උත්සවයක් සම්බන්ධයෙන් පළ වූ වාර්තාවක මෙවැනි වාක්‍ය ඛණ්ඩයක් විය. **"එහි ඉහළ ම රසවත් ආහාර තිබුණි. නමුත් මස් මාංස කිසිවක් නැත. ඉහළ ම රසවත් පාන තිබුණි. නමුත් මත් වතුර නැත."**

එසේ පස් පවින් වැළකී තුනුරුවන් පුදා අරඹන යුග දිවිය සාමකාමී, සමෘද්ධිමත් අනාගතයකට ප්‍රවේශයක් වන බව බෞද්ධ පිළිගැනීම ය.

## පිරිත් පින්කම

දස දහසක් සක්වළ බුදුරදුන්ගේ අණසක පතුරුවා පවත්වන ආරක්ෂක දේශනාව පිරිත ය. ඒ හා බැඳුණු පුරාණයේ සිට පැවත එන සිරිත් විරිත් රාශියකි. පළමු ව නිවසේ ස්වාමියා ගමේ විහාරස්ථානය කරා ගොස් දැහැත් වට්ටියක් පිරිනමා මහ සඟරුවනට ආරාධනා කොට පිරිත සඳහා දිනයක් නියම කර ගනු ලැබේ. අනතුරුව නිවස හා අවට පරිසරය පිරිසිදු කෙරේ. පින්කමට පෙර දින පිරිත් මණ්ඩපය ඉදිකෙරෙන අතර එහි දී චාම් බව මෙන් ම සෞන්දර්යය පිළිබඳ ව ද සැලකිලිමත් වේ. සතර දිශාවට දොරටු හතරක් තබා ඒ දෙපස පුන්කලස් තබා පහන් දැල්වීම සිරිත ය. ආසන 12ක් පමණ පැනවීමට අවශ්‍ය තරම් ඉඩ පහසුකම් ඇති ලෙස ඉදිකරන පිරිත් මණ්ඩපය බුද්ධ මන්දිරයක් බඳු ය.

පිරිත් පුරන ස්වාමීන් වහන්සේලා දෙනමට වැඩ සිටින්නට පනවන ආසන දෙකට පිටුපසින් අතු කීපයක් සහිත පුවක් පැළයක් තබා "රාජගහ" සකසයි. එහි යුග පුටුවට එලන ලද සුදු ඇතිරිල්ලේ ඉහළ කෙළවර අවානක හැඩයෙන් පුවක් පැළයට බැඳීමෙන් රාජගහ නිර්මාණය කෙරේ. පොල්මල් හනස්සෙන් ඉරා ගත් තීරුවලින් රවුම් දරණුවක් මෙන් සකසා ගත් 'වලයම' ප්‍රධාන පිරිත් හුය බැඳීම සඳහා ය. පිරිත් මණ්ඩපයේ උඩට වියන් බැඳ පුවක් මල් කිණිති, බුලත් කැන්, නාදලු, බෝ කොළ ආදිය එල්ලනු ලැබේ. මණ්ඩපයේ දොරටුව ඉදිරිපස කුටි හතරකින් යුතු ප්‍රධාන මල් පැලක් සතරවරම් දෙවියන් උදෙසා ද, ගම්භාර දෙවියන් උදෙසා මල් පැලක් ද ඉදිකරවා මල් පහන් ආදිය තැන්පත් කරවන්නේ කෙසෙල් කොළයක් ඇතිරීමෙන් පසු ව ය.

පන්සලේ නායක ස්වාමීන් වහන්සේ විසින් නියම කරන ලද වේලාවට ගෙහිමියා විහාරස්ථානයට යන්නේ බුද්ධ පූජාවට සහ ගරුතර සංඝ රත්නයට අවශ්‍ය දැහැත් ගිලන්පස ද සකසා ගැනීමෙන් පසු ව ය. හිස මත සුදුරෙදි කඩක් එලාගෙන සධාතුක කරඬුවත්, පිරුවානා පොත් වහන්සේත් වියන් යටින් හෝ මුතුකුඩ යටින් හෝ වැඩමවනු ලැබේ. ඒ තුනුරුවන් කෙරෙහි අපගේ ගෞරවය හඟවනු සඳහා ය. පංචතූර්ය නාදය පෙරටු කර ගනිමින් සාධුකාර මධ්‍යයේ තුනුරුවන් නිවස කරා වැඩමවාගෙන අවුත් ස්වාමීන් වහන්සේලාගේ පා ධෝවනය කරනු ලබන්නේ නිවසේ ප්‍රධානියා හෝ වැඩිහිටි අය හෝ විසින් අනතිමානි ගුණය ප්‍රකට කරමිනි.

චතු මධුර සහිත දැහැත් ගිලන්පස බුද්ධ පූජා පවත්වා තුනුරුවන් වන්දනා කොට මහා සංඝ රත්නයට දැහැත් ගිලන්පස පිරිනමනු ලැබේ. ඉන් පසු ව තිසරණ සහිත

පංච ශීලයෙහි පිහිටා දෑහැත් වට්ටිය මහා සංඝ රත්නයට පිරිනමන්නේ "ස්වාමීනී අප කෙරෙහි අනුකම්පාවෙන් පිරිත් ධර්ම දේශනාව තුන් යම රාත්‍රිය මුළුල්ලෙහි පවත්වන සේක්වා" යන ආරාධනාව කරමිනි. එහි දී ස්වාමීන් වහන්සේ නමක් විසින් විපත් දුරුකර ගැනීමට, සම්පත් උදා කර ගැනීමට, දුක්, භය, රෝග නැති කර ගැනීමට පිරිත් දේශනා කරනු මැනව යන ආරාධනා ගාථාව කියවනු ලැබේ. ධර්ම කථික ස්වාමීන් වහන්සේ නමක් කෙටි අනුශාසනාවක් සිදු කරන්නේ ඉන් පසු ව ය. ප්‍රධාන පිරිත් නූල හෙවත් පිරිත් හුය මණ්ඩපයේ එල්ලන ලද වලයම් හරහා ඇද එය ස්වාමීන් වහන්සේලා විසින් අල්ලා ගනු ලබයි. එයට සම්බන්ධ කරන ලද තුන්නූල් පිරිත් හුය ශ්‍රාවක පිරිස අතට දෙනු ලැබේ. මුලින් ම කෙරෙන්නේ මහ පිරිත් දේශනාව ය. ඒ වැඩමවා වදාළ සියලු ම ස්වාමීන් වහන්සේලාගේ සහභාගීත්වයෙනි. දෙවනු ව දෙනමක් හෝ සිව්නමක් හෝ යුගදේශනා පවත්වා හමාර දේශනාව හෙවත් ආටානාටිය අවසානයේ සෙත්පිරිත් සජ්ඣායනාවක් සිදු කොට පිරිත අවසාන කරන්නේ සාදු නාද මධ්‍යයේ ය. පුණ්‍යානුමෝදනාව කෙළවර පිරිත් පැන් සහ පිරිත් නූල් මහා සංඝ රත්නය ද පරිභෝග කොට ලබා දෙන්නේ ආශිර්වාද පෙරටුව ය. පිරිතට වැඩි මහා සංඝ රත්නයට දන් පිරිනමන්නේ බුද්ධ පූජා පැවැත්වීමෙන් පසුව ය. අවසානයේ මහා සංඝ රත්නය ආපසු වැඩමවා පැමිණි ඥාති මිත්‍රාදීන්ට මද්‍යසාරවලින් තොර ආහාර පානාදියෙන් සංග්‍රහ කිරීම හෙළ බොදු සිරිතයි.

## දානමය පින්කම

විවිධ අරමුණු මූලික කරගෙන බෞද්ධයන් විසින් දානමය පින්කම් සිදු කරනු ලැබේ. එහි දී කල් වේලා ඇති ව විහාරස්ථානයට ගොස් ස්වාමීන් වහන්සේට දෑහැත් වට්ටියක් පිරිනමා ආරාධනා කොට දිනය වෙන් කර ගනු ලැබේ. නිවස හා අවට පරිසරය පිරිසිදු කොට මූලික අවශ්‍යතා සපුරා ගත යුතු ය. නියමිත දිනයේ දන් පැන් සකසා මුල් කොටස බුද්ධ පූජාව සඳහා විහාරස්ථානය වෙත රැගෙන යනු ලබන්නේ පුද පෙරහැරිනි. අනතුරුව සධාතුක කරඬුව සහ සංඝ රත්නය නිවස කරා පුද පෙරහැරින් වැඩමවා සඟරුවනේ පා ධෝවනය කොට පනවන ලද ආසනවල වඩා හිඳුවනු ලැබේ. සධාතුක කරඬුව තැන්පත් කරනු ලබන්නේ පනවන ලද විශේෂ බුද්ධාසනයක ය.

පන්සිල් සමාදන් වී බුද්ධ පූජා පවත්වා පිරිකර සහිත දානය සඟ සතු කොට පූජා කිරීම සිරිත ය. ඉන් පසු ව පැන් පිරිනැමීම, දානය පිරිනැමීම ආදි වතාවත් සිදු කෙරේ. පළමුවෙන් ම සියලු ම ස්වාමීන් වහන්සේලාට වැළඳිය හැකි ව්‍යඤ්ජනයක් පිරිනමා අනතුරුව සෙසු ව්‍යඤ්ජන පිරිනමන්නේ නම් මැනවි. දානය වැළඳීමට පෙර සියලු ම ස්වාමීන් වහන්සේලා හිස් භාජනයකට ලැබුණු දානයෙන් බත් පිඬක් දන්දීමක් වශයෙන් වෙන් කරති. එය සතකුගේ ආහාරය පිණිස දීම සුදුසු ය.

ඉන් පසු ව අතුරුපස සම්මත පිළිවෙළකට අනුව පිරිනමා වළඳා අවසානයේ දැහැත් වට්ටිය පිරිනැමීම චාරිත්‍රයයි. පිරිකර පූජාවෙන් පසු ව දානයේ ආනිශංස පැහැදිලි කරමින් භුත්තානුමෝදනාව නම් වූ ධර්ම දේශනාවක් පවත්වනු ලැබේ. දෙවියන්ට පිං අනුමෝදන් කරවා හිස් භාජනයකට ඉතිරී යන තෙක් පැන් වත් කරනු ලබන්නේ මිය ගිය ඥාතීහු දුක් සහිත ආත්මභාවයක් ලබා ඇත්නම් මේ භාජනය පැනින් ඉතිරී යන්නාක් මෙන් පිනෙන් සැපතට පත්වෙත්වායි ප්‍රාර්ථනා කරමිනි. මහා සංඝ රත්නය සෙත් ගාථා සජ්ඣායනා කරන්නේ අනතුරුව ය. පසු ව උන් වහන්සේලාට වැඳ අවසර ගෙන සධාතුක කරඬුවත් මහ සංඝ රත්නයත් පෙර පරිදි ම පුද පෙරහැරින් විහාරස්ථානය කරා ආපසු වැඩමවනු ලැබේ.

## අවමංගල චාරිත්‍ර

බෞද්ධයින් විසින් මිය ගිය තම නෑදෑ හිතවතුන් වෙනුවෙන් සිදු කරන අවසාන චාරිත්‍රය අවමංගල උත්සවය හා බැඳී තිබේ. පළාත් අනුව වෙනස්කම් පැවතුණ ද වඩාත් නිවැරදි චාරිත්‍ර ඉටුකිරීම බෞද්ධ ලක්ෂණයයි. කිසිවකු මිය ගිය කල්හි එම නිවස ඉදිරිපිට හා මාර්ගයේ සුදු කොඩි එල්ලනු ලැබේ. රාත්‍රී කාලයෙහි සතිපට්ඨාන සූත්‍රය හෝ වෙස්සන්තර ජාතකය හෝ කියවීම පැරණි චාරිත්‍රයකි. අවමඟුල් නිවෙස්වල විනෝද ක්‍රීඩා කිරීම චාරිත්‍රය නොවේ.

මළගෙදරට පැමිණෙන සියලු දෙනා සුදු ඇඳුමින් සැරසී පැමිණීම සිරිතයි. ඒ සියලු දෙනාට මද්‍යසාරවලින් තොර ආහාර පානයෙන් සංග්‍රහ කිරීම සිදුවේ. පැමිණෙන සියලු දෙනාත් අවට පදිංචි අයත් පවුලේ නෑදෑ හිත මිත්‍රාදීනුත් මළගෙදර කටයුතුවලට සහභාගි වන්නේ මිය ගිය අයගේ හොඳ ගතිගුණ සිහි කරමින් කෘතවේදීත්වය ද ප්‍රකාශ කරමිනි. මෘත ශරීරය තැන්පත් කරන පෙට්ටිය අනිත්‍යතාව මෙනෙහි කරවන චාම් එකක් වීම වඩාත් සුදුසු ය.

අවශ්‍ය ම ඥාතීන් පැමිණ සිටිත් නම් දේහය පිළිබඳ අවසන් කටයුතු කල් දැමීම අවශ්‍ය නොවේ. එහි දී කෙරෙන විශේෂ ම ආගමික චාරිත්‍රය නම් පන්සලේ ස්වාමීන් වහන්සේලාට දැහැත් වට්ටියක් පිරිනමා ආරාධනා කර මතක වස්ත්‍රයක් පූජා කොට ආගමික වතාවත් ඉටු කිරීම ය. එම අවස්ථාව න්‍යාය පත්‍රයකට අනුව සිදු කරනු ලැබේ. එය ඉතා කෙටි, අවශ්‍ය ම කතා කිහිපයකට පමණක් සීමා වීම සැමගේ පහසුවට හේතු වේ.

වැඩමවන ලද මහා සංඝ රත්නයට දැහැත් ගිලන්පස පිරිනමා පන්සිල් සමාදන් වීමෙන් ආගමික කටයුතු ආරම්භ වේ. අනතුරුව මතක වස්ත්‍රය පූජා කරන අතර උන් වහන්සේලා විසින් "අනිච්චා වත සංඛාරා" ආදි අනිත්‍යතාව ප්‍රකාශ වන ගාථා සජ්ඣායනා කරනු ලැබේ. දාන, ශීල, භාවනා වශයෙන් රැස්කර ගත් පින් මිය ගිය

ඥාතියාට අනුමෝදන් කරවන්නේ පැන් වඩමිනි. ස්වාමීන් වහන්සේ නමක් විසින් ධර්ම අනුශාසනාවක් පවත්වනු ලැබේ. ගමේ සියලු සමිති සමාගම් හා ඥාතීන් වෙනුවෙන් සිදු කරන ගුණ කථනයකින් පසු ව ස්තුති කතාවක් පවත්වා වැඩමවූ සංඝ රත්නයටත් පැමිණි සැමටත් ස්තුති කිරීමෙන් සභාව නිමාවට පත් කෙරේ.

දේහය සුසාන භූමිය කරා රැගෙන යන පෙරහර ද සරල, චාම්, ශෝෂාකාරී නොවන අයුරින් පැවැත්වීම ජීවිතයේ යථාර්ථය තේරුම් ගැනීමට උපකාරී වේ. භූමදානය හෝ ආදාහනය හෝ පිළිබඳ විවිධ සිරිත් විරිත් පවතින නමුත් ඒ සියල්ල සරල ව, චාම් ව එසේ ම පිළිවෙළකට සිදු කිරීම බුද්ධිගෝචර ය. යමකුගේ අභාවයෙන් දින හතක් ගත වන විට ධර්ම දේශනාවක් පවත්වා මහා සංඝ රත්නයට දන් පිළිගන්වා, පැන් වඩා පින් අනුමෝදන් කරවීම ද අවමංගල චාරිත්‍රවල ම කොටසකි.

**මෙම සිරිත් විරිත් හැඳින ගෙන ක්‍රියාවට නැංවීමට පාසල් දරුවන් වන අපිත් පුරුදු පුහුණු වෙමු.**

## සාරාංශය

උපතේ සිට මරණය දක්වා ජීවිතයේ වැදගත් අවස්ථාවල සිදු කරන විවිධ උත්සව පවතී. එහි දී බුදු දහමට අනුව විමසා බලා වඩාත් නිවැරැදි දේ ඉටු කිරීමට බෞද්ධයා පුහුණු විය යුතු ය. පාරම්පරික ව පැවති හෝ අලුතින් එකතු වූ දේ හෝ අන්ධානුකරණයෙන් අනුගමනය නොකොට බුද්ධිමත් ව කටයුතු කිරීම බෞද්ධයාගේ වගකීමයි.

සුරාව විවිධ දුරාචාරයන්ට මිනිසා පොලඹවන බැවින් එයින් තොර ව මේ සියලු කටයුතු සංවිධානය කිරීම බෞද්ධ චාරිත්‍රයයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ජීවිතයේ වැදගත් අවස්ථාවලට අදාළ බෞද්ධ සිරිත් විරිත් ඇතුළත් වගුවක් සකස් කරන්න.

2. දානමය පින්කම, පිරිත් පින්කම, අවමංගල උත්සවය යනාදි අවස්ථා බෞද්ධ සිරිත් අනුව පැවැත්වීම පුද්ගලයාගේ හා සමාජයේ යහපතට හේතු වන ආකාරය පිළිබඳ ගුරුතුමා සමග සාකච්ඡා කරන්න.

3. ඔබගේ උපන් දිනය වෙනුවෙන් බෝධි පූජාවක් සංවිධානය කරන්න.

## පුහුණුවට

**ආරක්ෂක ගාථාවක්**

නත්ථි මේ සරණං අඤ්ඤං - බුද්ධෝ මේ සරණං වරං
ඒතේන සච්ච වජ්ජේන - හෝතු මේ ජය මංගලම්

**පිරිත් - ආරාධනාව**

විපත්ති පටිබාහාය - සබ්බ සම්පත්ති සිද්ධියා
සබ්බ දුක්ඛ විනාසාය - පරිත්තං බ්‍රෑථ මංගලං

**පැන් වැඩීම**

ඉදං වෝ ඤාතිනං හෝතු
සුඛිතා හොන්තු ඤාතයෝ

# 05 බුදු ගුණ සිහි කර බවුන් වඩමු

දෙවන කාලච්ඡේදය සඳහා සීනුව නාද විය. අපට නියමිත ව පැවතියේ බුද්ධ ධර්මය විෂයයයි. දෙපේළියට සැදුණු අපි මිනිත්තුවක් හෝ ප්‍රමාද නොවී බුද්ධ ධර්මය විෂය කාමරය වෙත පිය නැගුවෙමු. බුද්ධ ධර්මය විෂය උගන්වන අපේ ස්වාමීන් වහන්සේ එදා ගුරු පුටුවේ නොව බුමුතුරුණ මත ඇතිරිල්ලක් දමා ඇති කුඩා මෙට්ටය මත ඉතා සංසුන් ව වැඩ සිටියහ. ගුරු මේසයෙහි සුදු ඇතිරිල්ල මත ශාන්ත බුදු රුවකි. බුදු රුව වටා මල් අතුරා ඇත්තේ කලාත්මක ව ය.

"දුවල පුතාල සියලු දෙනාට ම තෙරුවන් සරණයි. අද ඔය බිම අතුරල තියෙන පැදුරුවල වාඩි වෙන්න." අපේ ස්වාමීන් වහන්සේගේ සංසුන් හඬ අවදි විය. අපි උන් වහන්සේට වැඳ වාඩි වී ඕනෑකමින් සවන් දුනිමු.

"බෝසත් දරුවනේ, ඔබ ඉදිරිපස දක්නට ලැබෙන මේ බුදුරජාණන් වහන්සේ තමයි මිනිස් ඉතිහාසයේ පහළ වුණු ශ්‍රේෂ්ඨතම ශාස්තෲන් වහන්සේ. උන් වහන්සේ මුළු මහත් සත්ත්ව ලෝකයාට ම පිහිට වුණා. අද අපි ඒ පිළිබඳ ව සොයා බලමු."

"දැන් මම පංතියේ බුද්ධ ධර්මය විෂය නායකයා වන ගවේෂීට දෙනව අපේ බුදු හාමුදුරුවන් තුළ පැවති බුදු ගුණ පැහැදිලි වන ලිපියක කොටසක් මේ දරුවන්ට ඇසෙන ලෙස කියවන්න."

ගවේෂී අනෙක් ළමුන් ඉදිරියේ කියැවූ ලිපියේ ඇතුළත් වී තිබුණේ පහත දැක්වෙන තොරතුරු ය.

බුදුවරයකුගේ ලොව පහළ වීම ඉතා ම දුර්ලභ කරුණකි. සීලයෙන්, සමාධියෙන්, ප්‍රඥාවෙන් ලොව දෙව් මිනිසුන් අතර අග්‍ර වන්නේ තිලෝගුරු බුදුරජාණන් වහන්සේ ය. උන් වහන්සේගෙන් සමස්ත මිනිස් වර්ගයාට ම සැලසුණේ ඉමහත් මෙහෙවරකි. පුහුදුන් මිනිසකුට අත්පත් කොට ගත නොහැකි අසීමිත ගුණ සමුදායක් බුදුවරයකු සතු ව පවතී. බුදු ගුණ සයුරකට උපමා කර දක්වන්නේ ද එනිසයි. බුදු ගුණ කල්පයක් පුරා සජ්ඣායනා කළත් අවසන් කළ නොහැකි බව පැවසේ.

එදවස වෙනත් ආගමිකයින් පවා බුදුරජාණන් වහන්සේ තුළ දක්නට ලැබුණු උසස් ගුණාංග පිළිබඳ පැහැදීමෙන් කථා කොට ඇති අවස්ථා හමු වේ. පොක්ඛරසාති, සකුලුදායි, පිලෝතික වැනි අය නිදසුන් ය.

ඡත්ත නම් තරුණයා පොක්ඛරසාති නම් බමණු පඬිවරයකු ඇසුරේ ශිල්ප ශාස්ත්‍ර ප්‍රගුණ කොට සිය නුවර බලා ගමන් ඇරඹුවේ ගුරු පඬුරු රැගෙන නැවත පැමිණීමට ය. ඔහුට අවාසනාවන්ත ඉරණමකට මුහුණු දීමට සිදු වන බව දිවැසින් දුටු බුදුරජාණන් වහන්සේ ඔහු කෙරෙහි ඉමහත් කරුණාවෙන් තෙරුවන් ගුණ ඇතුළත් ගාථා තුනක් ඉගැන්වූ සේක. එම ගාථා සිහිපත් කරමින් මහ මග ගමන් කරන විට මග රැක සිටි සොරු කණ්ඩායමක් ඔහු මරණයට පත් කළහ. නිදා පිබිදියාක් මෙන් ඔහු මරණින් පසු දෙව් ලොව ඉපදුණේ තෙරුවන් ගුණ සිහිපත් කළ නිසා ය. එම ගාථාවලින් පළමු ගාථාවෙහි අඩංගු වන්නේ බුදු ගුණ ය.



මරණාසන්න ව සිටි මට්ටකුණ්ඩලීට කිසිවකුගේ පිළිසරණක් නොතිබුණි. බුදුරජාණන් වහන්සේ මහා කරුණාවෙන් ඔහු වෙත වැඩම කළ සේක. ශාන්ත වූ බුදුරුව

දුටු පමණින් ඔහුගේ සිත වෙළා පැවති අසරණකම හා මරණ බිය පහ ව ගියේ ය. බුදුරදුන් කෙරෙහි අසීමිත ප්‍රසාදයකින් සිත පිරී ගියේ ය. අනපේක්ෂිත ව තමා ඉදිරියේ දර්ශනය වූ බුදුරුව වන්දනය කළ පින් මහිමයෙන් හෙතෙම දෙව් ලොව ඉපදුණේ ය. මෙම පුවත් දෙකින් ම අපට පැහැදිලි වන්නේ මොහොතක් වුව පහදවා ගත් සිතින් බුදුරදුන් වන්දනය කිරීම ද බුදු ගුණ සිහි කිරීම ද දෙව්ලොව ඉපදීමට තරම් මහගු පුණ්‍ය කර්මයක් වන බව ය.

වර්තමානයේ ද බුදු ගුණ ඇසුරු කොට රචනා කරන ලද ගීත රැසක් ඇත. පිරිත් දේශනා අතර ජයමංගල ගාථා, රතන සූත්‍රය ආදී බොහෝ තැන්වල ද බුදු ගුණ ඇතුළත් වේ. ආශීර්වාද කිරීම සඳහා මෙම දේශනා සජ්ඣායනා කරනු ලැබේ. සමථ භාවනාවට අයත් දස අනුස්සති අතර පළමු ව දැක්වෙන්නේ බුද්ධානුස්සතියයි. එනම් බුදු ගුණ භාවනාවයි.

බුද්ධානුස්සති භාවනාව අප කාටත් පහසුවෙන් ප්‍රගුණ කළ හැකි ය. එම භාවනාව වැඩීමේ දී ඉතිපිසෝ පාඨයේ දැක්වෙන නව අරහාදී බුදු ගුණ සිහිපත් කෙරේ. අප බුද්ධ වන්දනයේ දී පළමු ව සිහිපත් කරන්නේ මෙම නව ලොව්තුරු බුදු ගුණයන් ය. අර්ථය මෙනෙහි කරමින් එක් එක් ගුණය සිතින් දකිමින් මනසින් කියවීම මෙහි දී සිදු කළ යුත්තකි. බුදුරජාණන් වහන්සේ නමකගේ ගුණ අනන්ත ය; අසීමිත ය. එම බුදු ගුණ සියල්ල අතර වඩාත් ප්‍රකට ගුණ නවයක් නව අරහාදී බුදු ගුණ වශයෙන් අපි උගනිමු. එක් එක් බුදු ගුණය වෙන වෙන ම සිහිපත් කිරීමෙන් මෙම භාවනාව මැනවින් ප්‍රගුණ කළ හැකි ය.

### බුදු ගුණ භාවනාවේ ආනිශංස

- බුදුරජාණන් වහන්සේ පිළිබඳ අසීමිත පැහැදීමක් ඇති වීම
- පාපයට ලජ්ජාව හා බිය ඇති වීම
- සිත තුළ පවතින දරදඬු ඕලාරික ගති ස්වභාවයන් යටපත් වීම
- රාග, දෝස, මෝහ සිතුවිලි යටපත් වීම
- බුදු ගුණ ඇසුරින් සිත ඍජු භාවයට පත් වීම
- නිරාමිස සතුටකින් සිත පිරී යාම
- කායික හා මානසික සංවරය ඇති වීම
- නපුරු අධර්මිෂ්ඨ සිතුවිලි පහළ නොවීම
- බිය හා දුක් පීඩා ජය ගත හැකි ශක්තිමත් මනසක් ගොඩනැගීම
- අන් අයගේ ගරු සැලකිලිවලට ලක් වීම
- නපුරු සිහින නොදැකීම
- සුවපහසු නින්දක් ලැබිය හැකි වීම
- සිත ක්‍රමයෙන් සමාධිගත වීම

- ගුණ නුවණ වැඩි දියුණු වීම
- මෙලොව දියුණුවත් පරලොව සුගතියත් උදා වීම
- දුකින් පෙළෙන මිනිසුන් අතර නිදුක් ව වාසය කිරීමට හැකි වීම

"හොඳයි දරුවනේ, ගවේෂී කියවපු ලිපියේ ඒ කොටස අසා සිටි ඔබට බුදු ගුණ පිළිබඳවත් බුදු ගුණ භාවනාවෙන් ලැබෙන ප්‍රයෝජන පිළිබඳවත් හොඳ අවබෝධයක් ලැබෙන්න ඇති."

"මීළගට විචක්ෂණා දුව කියන්න බලන්න, බුදු ගුණ භාවනාව වැඩීමේ දී අනුගමනය කළ යුතු පියවර මොනව ද කියල." අපේ හාමුදුරුවෝ තමා අත තිබූ පත්‍රිකාවේ තවත් ස්ථානයක් පෙන්වමින් විචක්ෂණා ඇමතුහ.

එම පත්‍රිකාවේ බුදු ගුණ භාවනාව වැඩීමට සූදානම් වන ආකාරය හා බුදු ගුණ භාවනාව වඩන ආකාරය පිළිබඳ උපදෙස් සඳහන් වූයේ මෙසේ ය.

**පියවර 1**

මුව දොවා දැත් දෙපා පිරිසිදු කොට පිරිසිදු ඇඳුමකින් සැරසෙන්න.

**පියවර 2**

සමාධි බුද්ධ ප්‍රතිමාවක් ඉදිරිපස මල් පහන් පුදා දොහොත් මුදුන් දී පංචශීලය සමාදන් වී බුද්ධ වන්දනයේ යෙදෙන්න.

**පියවර 3**

බුද්ධ ප්‍රතිමාව අබියස පහසු ඉරියව්වකින් තැන්පත් වන්න. ශිෂ්‍යයන් බද්ධ පර්යංකයෙන් ද ශිෂ්‍යාවන් අර්ධ පර්යංකයෙන් ද හිඳ ගැනීම වඩාත් යෝග්‍ය ය.

**පියවර 4**

උඩුකය ඍජු ව තබා ගනිමින් වම් අත්ල මත දකුණු අත්ල තබා ගෙන හොඳින් හුස්මක් ගෙන පිට කරන්න. තමා ඉදිරියේ වැඩ සිටින බුදු රුව දෙස හොඳින් බලන්න. දෙනෙත් වසා සිටිනවිටත් ඔබ ඉදිරියෙහි ඇති බුදු රුව දර්ශනය වන තෙක් ඇස් ඇර බලමින් හා ඇස් වසා බලමින් බුදු රුව මෙනෙහි කරන්න.

**පියවර 5**

දෑස වසා ගත් පසු ද ඔබ ඉදිරියෙහි දර්ශනය වන බුදු රුව මෙනෙහි කරමින්,

නෙත සැනසිල්ල බුදු හිමි රුව දැකීම ය
ගත සැනසිල්ල බුදු හිමිහට වැඳීම ය
සිත සැනසිල්ල බුදු හිමි ගුණ සිතීම ය
බව සැනසිල්ල හිමිගත් මග ගැනීම ය

යන කවිය හෝ බුදුරදුන් පිළිබඳ සැදැහැ සිත ජනිත වන කවියක් හෝ පාඨයක් හෝ තාලයට සිතින් සජ්ඣායනා කරන්න. (වාඩි වී සිටින ඉරියව්ව මෙන් ම සක්මන් ඉරියව්ව ද මේ සඳහා යොදා ගත හැකි ය.)

බුදු ගුණ භාවනාව පුරුදු පුහුණු කරන මුල් අවස්ථාවේ දී නව අරහාදි ගුණවලින් එක් ගුණයක් නිවැරැදි ව තේරුම් ගෙන නැවත නැවත මෙනෙහි කිරීම වැදගත් ය. නිදසුනක් වශයෙන් අරහං බුදු ගුණයෙන් බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු කෙලෙසුන් කෙරෙන් දුරු වූ බව, සියලු පාපයන්ගෙන් මිදුණු බව හා සියලු ලෝවැස්සන්ගේ ආමිස ප්‍රතිපත්ති පූජාවන් පිළිගැනීමට සුදුසු බව අදහස් වේ. මෙම ගුණාංගවලින් එක් ගුණයක් පහත දැක්වෙන පරිදි ප්‍රගුණ කළ හැකි ය.

**මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු කෙලෙසුන් කෙරෙන් දුරු වූ බැවින් අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක.**

**මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු පාපයන්ගෙන් මිදුණු බැවින් අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක.**

**මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු ලෝවැස්සන්ගේ ආමිස ප්‍රතිපත්ති පූජා ලැබීමට සුදුසු වන හෙයින් අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක.**

මෙසේ ආරම්භයේ දී භාවනාව වැඩීම සරල ව පුරුදු කර ගෙන පසු ව නව අරහාදී බුදු ගුණ ම එක් වර භාවනාවට අරමුණු කර ගත හැකි වේ.

විචක්ෂණා ලිපිය කියවා නිම කළ විට අපේ හාමුදුරුවෝ බුදු ගුණ භාවනා වාක්‍යය සඳහන් පත්‍රිකාවක් සියලු ම සිසුන් වෙත බෙදා දුන් සේක. මීළඟ කාලච්ඡේදයේ දී බුදු ගුණ භාවනාව වැඩීමට සූදානම් ව පැමිණෙන ලෙස ද උන් වහන්සේ උපදෙස් ලබා දුන් සේක.

අපට ලබා දුන් පත්‍රිකාවෙහි නව අරහාදී බුදු ගුණ සවිස්තරාත්මක ව ඇතුළත් ව තිබුණේ පහත දැක්වෙන පරිදි ය.

## අරහං බුදු ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු කෙලෙසුන් කෙරෙන් දුරු වූ සේක, සියලු පාපයන්ගෙන් මිදුණ සේක, සියලු ලෝවැසියන්ගේ ආමිස පූජා, ප්‍රතිපත්ති පූජා පිළිගැනීමට සුදුසු වන සේක. එම නිසා බුදුරජාණන් වහන්සේ අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක. අරහං නම් වන සේක.

## සම්මා සම්බුද්ධ ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ උතුම් වූ චතුරාර්ය සත්‍යය ගුරු උපදේශ නැති ව ම තමාගේ නුවණින් ම අවබෝධ කොට ගත් නිසා සම්මා සම්බුද්ධ නම් වන සේක. සම්මා සම්බුද්ධ නම් වන සේක. සම්මා සම්බුද්ධ නම් වන සේක.

## විජ්ජාචරණ සම්පන්න ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ උතුම් ඥාන අටකින් ද චරණ ධර්ම පහළොවකින් ද සමන්විත වන නිසා විජ්ජාචරණ සම්පන්න නම් වන සේක. විජ්ජාචරණ සම්පන්න නම් වන සේක. විජ්ජාචරණ සම්පන්න නම් වන සේක.

## සුගත ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ සුන්දර නිවන් මග ගමන් කර සුන්දර නිවනට වැඩම කළ නිසා සුගත නම් වන සේක. සුගත නම් වන සේක. සුගත නම් වන සේක.

## ලෝකවිදූ ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ දෙව් මිනිස් බඹ යන ලෝකවල සැබෑ තත්ත්වය අවබෝධ කළ බැවින් ලෝකවිදූ නම් වන සේක. ලෝකවිදූ නම් වන සේක. ලෝකවිදූ නම් වන සේක.

## අනුත්තර පුරිසදම්මසාරථී ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ අන් අයට දමනය කළ නොහැකි අංගුලිමාල, ආලවක වැනි දරුණු මිනිසුන් දමනය කළ බැවින් අනුත්තර පුරිසදම්මසාරථී නම් වන සේක. අනුත්තර පුරිසදම්මසාරථී නම් වන සේක. අනුත්තර පුරිසදම්මසාරථී නම් වන සේක.

## සත්ථා දේව මනුස්සානං ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු දෙව් මිනිසුන්ට මෙලොව දියුණුව පිණිස ද, පරලොව සුගතිය පිණිස ද, උතුම් නිර්වාණාවබෝධය පිණිස ද, මහා කරුණාවෙන් මග පෙන්වූ බැවින් සත්ථා දේව මනුස්සානං නම් වන සේක. සත්ථා දේව මනුස්සානං නම් වන සේක. සත්ථා දේව මනුස්සානං නම් වන සේක.

## බුද්ධ ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ චතුරාර්ය සත්‍යය අවබෝධ කළ සේක. අන් අයට ද අවබෝධ කර ගැනීම පිණිස මහා කරුණාවෙන් දේශනා කොට වදාළ සේක. එබැවින් බුද්ධ නම් වන සේක. බුද්ධ නම් වන සේක. බුද්ධ නම් වන සේක.

## භගවා ගුණය

මාගේ ස්වාමී වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ දහම් කරුණු බෙදා දක්වූ බැවින් ද සියලු සම්බුදු ගුණ දරා ගැනීමට තරම් භාග්‍ය ඇති නිසා ද භගවා නම් වන සේක. භගවා නම් වන සේක. භගවා නම් වන සේක.

## සාරාංශය

සියලු දෙව් මිනිසුන් අතර උසස් ගුණාංගවලින් අග්‍ර වන්නේ බුදුරජාණන් වහන්සේ ය. උන් වහන්සේගේ ගුණ අසීමිත ය. නව අරහාදී බුදු ගුණ යනු ඉන් ස්වල්පයකි. බුදු ගුණ සිහි කරමින් සිදු කරන භාවනාව බුද්ධානුස්සතිය නමින් හැඳින්වේ. ලෝභ දෝස මෝහාදි සිතුවිලි යටපත් කිරීමටත් ශ්‍රද්ධාවෙන් පිරුණු කුසල සිතිවිලිවලින් මනස පුරවා ගැනීමටත් සන්සුන් හා එකඟ සිතුවිලිවලින් යුතු ව ප්‍රබෝධවත් ජීවිතයක් ගත කිරීමටත් මෙම භාවනාව සියලු දෙනාට ම මහෝපකාරී වේ. ආරම්භයේ දී බුදු ගුණ භාවනාව වඩන විට එක් එක් බුදු ගුණය වෙන් වෙන් වශයෙන් ප්‍රගුණ කිරීම වඩාත් පලදායක ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුද්ධානුස්සති භාවනාව වඩන ආකාරය ඔබේ බසින් ලියන්න.

2. බුදු ගුණ භාවනාවෙන් ලද හැකි ප්‍රයෝජන පෙන්වා දෙන්න.

## පැවරුම

බුද්ධානුස්සති භාවනාව වැඩීමට සුදුසු දිනයක් හා ස්ථානයක් වෙන් කර ගෙන මෙම භාවනාව ප්‍රගුණ කරන්න.

## පුහුණුවට

**යෝ වදතං පවරෝ මනුජේසු**
**සක්‍යමුනි භගවා කතකිච්චෝ**
**පාරගතෝ බල විරිය සමංගි**
**තං සුගතං සරණත්ථමුපේමි**

මනුෂ්‍යයන් අතර යම් කෙනෙක් උත්තම ව වැඩ සිටිත් ද ඒ නිවන් මග සම්පූර්ණ කළ ශාක්‍ය මුනීන්ද්‍ර වූ භාග්‍යවතුන් වහන්සේ ම ය. උන් වහන්සේ ප්‍රඥා බල මහිමය හා වීර්යය නිසා සංසාරයෙන් එතෙරට වැඩි සේක. එනිසා මම උන් වහන්සේ සරණ යමි.

**සුප්පබුද්ධං පබුජ්ඣන්ති - සදා ගෝතම සාවකා**
**යේසං දිවාච රත්තෝච - නිච්චං බුද්ධගතා සති**

දිවා රෑ දෙක්හිම - බුදු ගුණ මෙනෙහි කරනා
ගොයුම් ගොත් සවුවෝ - සැමදා සුවෙන් පිබිදෙති

**(ධම්ම පදය)**



# අගසව් දෙනමගෙන් උගනිමු

අපේ බුදුරජාණන් වහන්සේගේ අගසව් දෙනම සැරියුත් මුගලන් මහරහතන් වහන්සේ ය. උන් වහන්සේලා ගිහි තරුණයන් ලෙස පැවිද්දට පෙළඹුණු ආකාරයත් පැවිද්දෙන් පසු ගත කළ ජීවිතයත් බෙහෙවින්ම ආදර්ශවත් ය. ඒ චරිත දෙකෙන් අපට උගත හැකි බොහෝ දේ ඇත.

දඹදිව, රජගහ නුවර ප්‍රසිද්ධ නගරයකි. ඒ සමීපයෙහි උපතිස්ස නම් වූ සුන්දර බමුණු ගමක් පිහිටා තිබුණි. එහි මහාසාර නම් බමුණු කුලයක සාරි නම් වූ බැමිණියට උපන් දෙටු පුතු **උපතිස්ස** නමින් ප්‍රකට විය. කෝලිත නමින් හඳුන්වන ලද්දේ උපතිස්ස ගම සමීපයෙහි වූ තවත් එවැනි ම බමුණු ගමකි. එහි මහාසාර බමුණු කුලයෙහි උපන් මොග්ගල්ලාන බැමිණියගේ පුත්‍රයා ප්‍රකට වූයේ **කෝලිත** නමිනි.

උපතිස්ස - කෝලිත දෙදෙන ඉතා කුඩා කල පටන් ම කල්‍යාණ මිත්‍රයෝ වූහ. ක්‍රමයෙන් තරුණ වියට පත් ඔවුහු තවත් මිතුරන් පිරිසක් ද සමග රජගහ නුවර වාර්ෂික ව පැවැත්වෙන මහා සැණකෙළියකට සහභාගි වූහ. එය හැඳින්වූයේ "ගිරග්ගසමජ්ජ" යනුවෙනි. එම සැණකෙළිය සැමට මහත් විනෝදාස්වාදයක් ගෙන දුන්නේ ය. දිනක් උපතිස්ස - කෝලිත දෙදෙනාට ම සිතුණේ මේ විනෝදය නිරර්ථක දෙයක් බවයි.



මෙලොව උපන් සත්ත්ව වර්ගයා මොහොතින් මොහොත මරණය කරා ළඟා වන කල්හි මෙබඳු නැටුම්, ගැයුම්, වැයුම් දෙස බලා විනෝද වීමෙන් ඇති ඵලය කුමක් දැයි, දෙදෙනා ම ඔවුනොවුන්ගෙන් විමසූහ. ඔවුන් විමුක්තිය සොයමින් සත්‍ය ගවේෂණය සඳහා යොමු කරවීමට එය ම හේතුවක් විය. ඒ අනුව ඔවුහු එකල විසූ ප්‍රකට ගුරුවරයකු වූ සංජය නමැති පිරිවැජියා ළඟ පැවිදි වූහ.

එතුමාගේ දහම සම්පූර්ණයෙන් ම උගත් ඔවුනට එමගින් විමුක්තිය ලද නොහැකි බව වැටහිණි. ඉන් පසු දෙදෙනා වෙන වෙන ම විමුක්තිය සොයා යාමට තීරණය කර පහත එකඟතාවට පැමිණියහ. එනම්,

**"අප දෙදෙනාගෙන් යමකු පළමු ව විමුක්තිය ලද හොත් ඒ බව අනෙකාට ද දැන්විය යුතු ය"** යන්න ය.

මෙසේ සත්‍යය සොයා ගිය උපතිස්ස පිරිවැජියාට දිනක් රජගහ නුවර දී සන්සුන් ඉඳුරන් ඇති ව වඩින්නා වූ පැවිදි උතුමකු මුණ ගැසුණි. "ආශ්චර්යයකි. මේ නම් ඒකාන්තයෙන් ම රහතන් වහන්සේ නමක් හෝ රහත් මග ගමන් කරන්නකු විය යුතු යැ"යි හෙතෙම සිතී ය. **එය පිඬු පිණිස වැඩමවන වේලාව වූ හෙයින් කතා බහ නොකළ යුතු බව** සලකා උන් වහන්සේ පසුපසින් ගොස් දන් වළඳන වේලෙහි කළ යුතු උවටැන් සිදු කළ හෙතෙම අවසානයේ දී මෙසේ ඇසී යඃ

"ස්වාමීනී, ඔබ වහන්සේගේ ඉන්ද්‍රිය ඉතා ප්‍රසන්න ය. කිසියම් විමුක්ති මාර්ගයකට පිළිපන් බවක් දිස් වේ. ඔබ වහන්සේගේ ගුරුවරයා කවරෙක් ද? ඔබ කවර නම් ධර්මයක් රුචි කරන්නේ ද?"

තෙරණුවෝ : "ශාක්‍යමුනි ගෞතම බුදුරජාණන් වහන්සේ ලොව පහළ වී සිටිති. මම එම බුදුරජාණන් වහන්සේ උදෙසා ගිහි ගෙය හැර දමා පැවිදි වුණෙමි. උන් වහන්සේ මාගේ ශාස්තෘවරයාණන් වහන්සේ ය."

උපතිස්ස පිරිවැජියා : ස්වාමීනී, ඔබ වහන්සේගේ එම ශාස්තෘන් වහන්සේ දේශනා කරන ධර්මය කුමක් ද?

තෙරණුවෝ : **යේ ධම්මා හේතුප්පභවා**<br>**තේසං හේතුං තථාගතෝ ආහ**<br>**තේසඤ්ච යෝ නිරෝධෝ**<br>**ඒවං වාදී මහා සමණෝ**

**යම් ධර්මයක් හේතූන් මුල්කොට උපදී ද, එම හේතුව තථාගතයන් වහන්සේ දේශනා කළහ. එම හේතුව නැති වීමෙන් ඵලයත් නැති වන බව ද වදාළහ. ඒ මහා ශ්‍රමණයන් වහන්සේ මෙබඳු දේශනාවක් පවත්වති.**

රහතන් වහන්සේ නමක් වූ අස්සජී නම් තෙරණුවෝ පස්වග භික්ෂූන්ගෙන් කෙනෙක් වූහ. උන් වහන්සේ මෙසේ කෙටියෙන් දේශනා කළ ධර්මය මැනවින් වටහාගත් උපතිස්ස පිරිවැජියා ගාථාවේ මුල් පද දෙක ඇසීමෙන් ම සෝවන් ඵලයට පත් විය. **හෙතෙම පොරොන්දු වූ පරිදි වහා සිය මිතුරු කෝලිත පිරිවැජියා සොයා ගියේ ය.** තමා අස්සජී මහරහතන් වහන්සේගෙන් අසා දැන ගත් දහම ඔහුට හෙළි කළේ ය. ඉහත කී ගාථාවෙහි පද සතර ඇසූ කෝලිත පිරිවැජියා ද සෝවන් ඵලයට පත් විය. පිපෙන්නට ආසන්නව තිබූ පියුමකට හිරු එළිය ලැබුණා සේ බොහෝ කල් පැවිදි දම් පුරා තිබූ බැවින් උපතිස්සට මෙන් ම කෝලිතට ද එසේ ධර්මාවබෝධය කළ හැකි විය.

කවදත් ගුරුන් පිදීම තම චරිත ලක්ෂණය වූ බැවින් උපතිස්ස පිරිවැජි තෙමේ කෝලිත පිරිවැජියා ද සමග සිය පැරණි ආචාර්යවරයා වූ සංජය පිරිවැජියා වෙත එළඹියේ ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ ලොව පහළ වී නිවන් මග හෙළිකර තිබෙන නිසා උන් වහන්සේ හමුවට යාමට ඔහුට ආරාධනා කළේ ය. එහෙත් ශාස්තෘවරයකු ලෙස සිට ශ්‍රාවකයකු වීමට ඇති අකැමැත්ත නිසා සංජය පිරිවැජියා එම ඇරයුම ප්‍රතික්ෂේප කළේ ය. අනතුරුව සංජය පිරිවැජියාගෙන් වෙන් ව තමන් හා එක් වූ දෙසිය පනහක් පමණ වූ පිරිවැජි පිරිස ද සමග උපතිස්ස කෝලිත දෙදෙන බුදුරදුන් වෙත ගොස් පැවිදි උපසම්පදාව ලදහ. පැවිදි වීමෙන් පසු උපතිස්ස පිරිවැජියා සාරි බැමිණියගේ පුත්‍රයා වූ හෙයින් සාරිපුත්ත තෙරුන් නමින් ද, කෝලිත පිරිවැජියා මොග්ගලී බැමිණියගේ පුත්‍රයා වූ හෙයින් මොග්ගල්ලාන තෙරුන් නමින් ද ප්‍රකට විය.

පැවිද්දෙන් දෙසතියකට පසු රජගහ නුවර සූකරඛත ලෙනේ දී බුදුරජාණන් වහන්සේ සැරියුත් තෙරුන් වහන්සේගේ බෑනණුවන් වන "දීඝනඛ" පිරිවැජියාට දේශනා කළ වේදනා පරිග්ගහ සූත්‍රය අසා සැරියුත් තෙරණුවෝ රහත් වූහ. ඒ වන විට මුගලන් තෙරණුවෝ රහත් භාවයට පත් ව සිටියහ. සැරියුත් මුගලන් දෙනම මෙසේ මහරහත් භාවය ලබා ශ්‍රාවක පාරමී ඥානය සම්පූර්ණ කළ පසු බුදුරජාණන් වහන්සේ රජගහ නුවර වේළුවනාරාමයට භික්ෂූන් වහන්සේලා එක්රැස් කරවූහ. එය ප්‍රථම සංඝ සන්නිපාතය ලෙස හැඳින්වේ. ඒ නවම් පොහොය දිනක ය. එහි දී සැරියුත් මුගලන් මහරහතන් වහන්සේට අගසව් තනතුරු ප්‍රදානය කෙරිණි.

ඒ දෙනමට අගසව් තනතුරු ප්‍රදානය කිරීමට හේතුව ද ප්‍රකාශ කරන ලදි. **"මහණෙනි, පංච වග්ගික භික්ෂූහු, යස භික්ෂුව, භද්‍ර වග්ගික භික්ෂූහු, තුන් බෑ ජටිල**

**භික්ෂූහු යන මේ සියලු දෙනා ම අනෙකක් පතා ම පින් කළාහු ය. අගසව් තනතුරු නොපැතූහ. එහෙත් සැරියුත් මුගලන් දෙනම අගසව් තනතුරු පතා ම පෙරුම් පිරූහ."** යි අගසව් දෙනමගේ අතීත ප්‍රවෘත්ති ගෙන හැර දැක්වූහ. සැරියුත් තෙරණුවන් ප්‍රඥාවන්තයින් අතර ද මුගලන් තෙරණුවන් ඍද්ධිමතුන් අතර ද අග්‍රස්ථානයට පත් කරනු ලැබූහ. ධර්ම සේනාධිපති තනතුර ලැබුණේ ද සැරියුත් තෙරුන් වහන්සේට ය.

සැරියුත් තෙරුන් වහන්සේගේ ධර්ම දේශනා හැකියාව බුදුරජාණන් වහන්සේ නොයෙක් අවස්ථාවල දී බෙහෙවින් අගය කොට ඇත. **"මහණෙනි චතුරාර්ය සත්‍යය විස්තරාත්මකව දේශනා කරන්නට, ඉතා හොඳින් විග්‍රහ කරන්නට සැරියුත් බෙහෙවින් සමත් ය"** යන දේශනාවෙන් එය මනා ව පැහැදිලි වේ.

සැරියුත් මහ තෙරුන් වහන්සේගේ විශිෂ්ට වූ ගුණ සමුදාය අතර අසීමිත ගුරු ගෞරවය ද සැමගේ නිති පැසසුමට ලක් වූවකි. තමන්ට නිවන් මග පෙන්වා දුන් අස්සජි මහරහත් තෙරණුවන් සිටි දිශාවට දිනකට තෙවරක් නමස්කාර කළ උන් වහන්සේ එදෙසට හිස ලා සැතපුණු බව ද සාරිපුත්ත අපදානයෙහි දැක්වෙයි.

**සෝ මේ ආචරියෝ ආසී**
**අස්සජී නාම සාවකෝ**
**යස්සං දිසායං වසති**
**උස්සීසම්හි කරෝමහං**

මාගේ ආචාර්යවරයා වූ අස්සජි නම් බුද්ධ ශ්‍රාවකයන් වහන්සේ කිසියම් දිසාවක වෙසෙත් ද මම එදෙසට හිස ලා සැතපෙමි.

එසේ ම කුඩා සාමණේර නමක් පෙන්වා දෙන අඩුපාඩුවක් වුව ද පිළිගැනීමට තරම් සැරියුත් තෙරණුවෝ නිහතමානී වූහ. දිනක් උන් වහන්සේ විහාර මළුවේ සක්මන් කරමින් සිටින අතරතුර නොදැනුවත් ව ම සිවුරේ එක් කොනක් පහතට එල්ලෙමින් බිම ගෑවෙනු සත් හැවිරිදි සාමණේර නමක් දුටුවේ ය. සාමණේර නම එය පෙන්වා දුන් කල්හි සැරියුත් තෙරණුවෝ එම අවවාදය නිහතමානී ව පිළිගෙන සිය සිවුර සකස් කර ගනිමින් බුදුරදුන් වැඩසිටි දිශාවට දොහොත් මුදුන් දී නමස්කාර කළහ.

අගසව් සැරියුත් තෙරණුවෝ තමන් සතු කාර්යයභාරය පිළිබඳ මනා අවබෝධයකින් ක්‍රියා කළහ; නොමගට යොමු ව සිටි බොහෝ දෙනකු සුමගට යොමු කළහ. දෙව්දත් තෙරුන් සංඝ භේදය කොට භික්ෂු කණ්ඩායමක් රැගෙන ගයා ශීර්ෂයට ගිය අවස්ථාවේ දී සැරියුත් මුගලන් අගසව් දෙනම මුල් වී එම පිරිසට කරුණු පහදා දී බුදුරදුන්

වෙත නැවත කැඳවාගෙන ඒම උදාහරණයක් ලෙස දැක්විය හැකි ය. සැරියුත් තෙරණුවෝ පිරිනිවන් පෑමට ආසන්න අවස්ථාවේ දී සිය මෑණියන් වූ මිසදිටුගත් සාරි බැමිණියට නිවන් මග කියා දී සෝවන් ඵලයෙහි පිහිටවූහ. උන් වහන්සේගේ පිරිනිවන් පෑම ද එදින ම සිදු වූ බව සඳහන් වේ. සැරියුත් තෙරුන්ගේ විශිෂ්ට ගුණ වර්ණනා කළ බුදුරජාණන් වහන්සේ, උන් වහන්සේගේ ආදාහනයෙන් පසු ධාතු නිධන් කොට සෑයක් කරවීමට ද අනුදැන වදාළහ.

මුගලන් මහරහතන් වහන්සේ ද සම්බුද්ධ ශාසනයෙහි චිරස්ථිතිය සඳහා තම වගකීම් සම්භාරය පිළිබඳ මනා අවබෝධයකින් යුක්ත ව කැපවීමකින් ක්‍රියා කළ පරමාදර්ශී රහතන් වහන්සේ නමකි. ඍද්ධි බලය යොදා ගනිමින් උන් වහන්සේ සිදු කළ පරමාදර්ශී කාර්යයන් කිහිපයක් මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

- නොමගට ගිය දේවදත්ත පාක්ෂික භික්ෂූන් සුමගට ගැනීම
- මච්ඡරිය කෝසිය සිටුතුමා මසුරුකමින් මුදවාලීම
- නන්දෝපනන්ද නාගරාජයා දමනය කිරීම
- තම සිරුර තුළ මාරයා පෙරළි කළ අවස්ථාවේ තමා ද පෙර කලක මාරයා ව උපන් අවස්ථාවක් ගැන සඳහන් කරමින් මාරයා දමනය කිරීම
- බුදුරදුන් මාතෘ දිව්‍ය රාජයාට අභිධර්මය දේශනා කිරීමට දෙව්ලොව වැඩම කළ අවස්ථාවේ දී එම තොරතුරු විස්තර කොට ජනතාවට ධර්මය දේශනා කිරීම
- මිනිස් ලොව පමණක් නොව දෙව්ලොව ද නිරයේ ද සැරිසරමින් සත්ත්වයන් කළ පින් පව් හා ඒවායෙහි විපාක ජනතාවට දේශනා කිරීම

සිය ඍද්ධි බලය අනිසි ලෙස නොයෙදූ මුගලන් මහරහතන් වහන්සේ ධර්ම දේශනා ශ්‍රවණය කළ බුදුරජාණන් වහන්සේ ඒවා බෙහෙවින් ම අගය කළ අවස්ථා ද සූත්‍ර පිටකයේ හමුවෙයි.

මුගලන් මහ රහතන් වහන්සේ ස්වකීය ඍද්ධි බලය ද යොදා ගනිමින් ධර්මය දේශනා කිරීම නිසා බොහෝ දෙනා රත්නත්‍රයෙහි ප්‍රසාදය ද ධර්මාවබෝධය ද උපදවා ගත්හ. එනිසා ම අන්‍ය තීර්ථකයෝ මුගලන් මහ තෙරුන් වහන්සේ කෙරෙහි දැඩි වෛරයකින් පසු වූහ. උන් වහන්සේ ඝාතනය කිරීමට ද කුමන්ත්‍රණය කළහ. පළමු හා දෙවැනි කුමන්ත්‍රණවල දී උන් වහන්සේ ඍද්ධි බලයෙන් සියල්ල මැඩ පැවැත්වීමට සමත් වූහ. එහෙත් තෙවැනි වර සොරුන් වැටලූ අවස්ථාවේ දී පෙර අත් භවයක දෙමාපියන් මැරීමේ පාප කර්මයෙහි විපාකය නොවැළැක්විය හැකි සේ තමා කරා එළඹ ඇති බව දැන නිසල ව හුන්හ. සොරු තළා පෙළා උන් වහන්සේ මළහ යි, සිතා පිටත් ව ගියහ. ඍද්ධි බලයෙන් ශරීරය බලගන්වාගෙන බුදුරදුන් වෙත එළඹි මුගලන් මහරහතන් වහන්සේ නොයෙක් ඍද්ධි ප්‍රාතිහාර්ය පා වැඳ අවසර ගෙන කාලසිලාවට වැඩමවා එහි දී පිරිනිවන් පා වදාළහ.

මෙම අගසව් චරිත දෙකෙන් ඉගෙන ගෙන අපේ චරිතවලට එකතු කර ගත හැකි ගුණාංග අතර පහත සඳහන් ඒවා ද වේ.

- කරන කියන හැම දෙයක් ගැන ම විමසිලිමත් වීම
- විනෝද වීම පමණක් ජීවිතයේ පරමාර්ථය ලෙස නොසැලකීම
- පොරොන්දු අමතක නොකර නිසි පරිදි ඉටු කිරීම
- තමාට කුඩා කළ ඉගැන්වූ ගුරුවරුන්ට පවා ගෞරවාදර දැක්වීම
- ගුරුවරුන්ගේ පැසසුමට ලක් වන ලෙස දක්ෂතා ගොඩනගා ගැනීම
- තම හිතවතුන් නොමග යන විටෙක ඔවුන් යහ මගට ගැනීමට කළ හැකි දෙයක් කිරීම
- කොතරම් උසස් තත්ත්වයකට ගියත් කළ කම් පල දෙන බැවින් පුංචි පවක් වුණත් නොකර සිටීමට උත්සාහ දැරීම.
- තම දෙමාපියන් ආගම දහමට ලැදියාව නැත්නම් ඔවුන් තුළ ආගමික ලැදියාව ඇති කිරීම සඳහා කටයුතු කිරීම

## සාරාංශය

සසර රැස් කරගත් අපමණ කුසල් බලයෙන් බුදු සසුනෙහි අගසව් පදවි ලැබූ සැරියුත් මුගලන් මහරහතන් වහන්සේලාගේ ජීවන චරිත අප ජීවිත ආලෝකවත් කර ගැනීමට මනා පූර්වාදර්ශයක් සපයයි. වගකීම් නිසි පරිදි දැන හැඳින ක්‍රියා කිරීමත්, ගුරු ගෞරවයත්, කල්‍යාණ මිත්‍ර ආශ්‍රයත්, නිහතමානි චාම් පැවැත්මත්, පරාර්ථ සේවාවත් ඒ අතර ප්‍රධාන ය. අප ජන සමාජයේ ජීවත් වීමේ දී දිවිමගට ආදර්ශයක් එක් කර ගැනීම සඳහා බෙහෙවින් ම යෝග්‍ය වන්නේ මෙවන් උත්තරීතර ආර්යයන් වහන්සේලාගේ චරිතාපදානයන් ය.

## ක්‍රියාකාරකම

සැරියුත් මුගලන් මහරහතන් වහන්සේලා සතු ව පැවති විශේෂ ගුණාංග ලෙස මෙම පාඩමෙහි දක්වා ඇති කරුණු එම චරිත දෙකෙහි සිද්ධි ඇසුරින් වෙන වෙන ම පැහැදිලි කෙරෙන වගුවක් පිළියෙල කරන්න.

## පුහුණුවට

**තදහු පබ්බජිතෝ සන්තෝ**
**ජාතියා සත්ත වස්සිකෝ**
**සෝ පි මං අනුසාසෙය්‍ය**
**පතිගණ්හාමි මුද්ධනා**

**ඕවාද සිප්ප දානේන**
**සික්ඛාපේති මමං ගරූ**
**සගාරවේන චිත්තේන**
**අහං වන්දාමි තං ගරුං**

භාග්‍යවත් බුදුරජාණන් වහන්ස, උපතින් සත් හැවිරිදි වූ පැවිද්දකු වුව ද මට යම් අනුශාසනාවක් කරන්නේ නම් මම එය ඔබ වහන්සේට වැඳ මුදුනින් පිළිගනිමි.



# පමා බවෙන් මිදුණු කෙනෙක් මුළු ලෝකෙම එළිය කරයි

බුද්දක නිකායට අයත් ධම්ම පදය බෞද්ධයාගේ හස්තසාර ග්‍රන්ථයයි. එය වග්ග විසි හයකින් සමන්විත වන අතර එහි ගාථා හාරසිය විසිතුනක් ඇතුළත් වේ. එම ගාථා සඳහා ලියන ලද පාලි අට්ඨ කථාව ධම්මපදට්ඨ කථාවයි. ඒ ආශ්‍රයෙන් සද්ධර්ම රත්නාවලී නම් සාහිත්‍ය ග්‍රන්ථය රචනා වී ඇත. අපගේ ජීවිත ආලෝකවත් කර ගැනීමට මහෝපකාරී වන වටිනා උපදෙස් රැසක් ධම්ම පද සාහිත්‍යය තුළ දක්නට ලැබේ. හින්දු භක්තිකයින්ට භගවත් ගීතාව මෙන් ම බෞද්ධයන්ට ඉතා ම සමීප ධර්ම ග්‍රන්ථය ධම්ම පදයයි. වීර කැප්පෙටිපොල මහ අදිකාරම් තුමා ඉංග්‍රීසි ජාතිකයින්ගේ වෙඩි උණ්ඩයට නොබිය ව ළය දීමට පෙර තම ඉණෙහි සඟවාගෙන සිටි ධම්ම පද ගාථා ඇතුළත් තල්පත ගෙන එය කියවූ බව ප්‍රකට කරුණකි. කාව්‍යාත්මක බස් වහරකින් යුතු ධම්ම පදය ගැඹුරු දහම් කරුණු පවා උපමා රූපක ආදි අලංකාර මගින් ඉතා සරල ව ඉදිරිපත් කෙරෙන ග්‍රන්ථයකි.

පුන් සඳ පායා ඇති සොඳුරු රැයක ක්ෂණික ව පැමිණි ඝන වලාවකින් එම සුන්දරත්වය මැකී යන දසුනක් අපි මතකයට නගා ගනිමු. එම අවස්ථාවේ දී පරිසරයේ එතෙක් පැවති සෞන්දර්යාත්මක චමත්කාරය මොහොතකින් විනාශ වී යයි. නමුත් එම අඳුරු වලාකුළු පහ ව ගොස් අහස නැවතත් පෙර පැවති සුන්දරත්වයට පැමිණි කල්හි අපි නැවතත් සෞන්දර්යාත්මක හැඟීම්වලින් පිරි හදවත්වලින් එය රස විඳිමු. අපගේ ජීවිත හා සබැඳි වැරැදි ගුණාංග ද පෙර කී අඳුරු වලාව මෙනි. එම දුර්ගුණ දුරු කර ගත් පුද්ගලයා අඳුරු වලාව පහ ව ගිය කල්හි බබළන සඳ මෙනි. එම නිසා අපි අපගේ දුබලතා හඳුනාගෙන වඩාත් නිවැරැදි පුද්ගලයන් වීමට උත්සාහ ගනිමු.

සැවැත් නුවර අනේපිඬු මහා සිටුතුමා කරවූ දෙව්රම් වෙහෙරේ බුදුරජාණන් වහන්සේ වැඩ සිටින සමයේ **සම්මුඤ්ජනී** නම් හිමිනමක් විය. මේ ස්වාමීන් වහන්සේ දානය වළඳන, ශරීරකෘත්‍ය කරන, පැන්පහසු වන, සැතපෙන වේලාවල් හැර අන් සෑම වේලාවක ම ඇමදීම සිදු කරන බැවින් උන් වහන්සේට මේ නම පටබැඳිණි.

එම ආරාමයේ රේවත නමින් හැඳින්වූ රහත් තෙරනමක් වැඩ විසී ය. උන් වහන්සේ රහත් වූ බව නොදත් සම්මුඤ්ජනී ස්වාමීන් වහන්සේ ඇමදීම අවසන් කොට රේවත තෙරුන් වෙත ගොස් මෙසේ ප්‍රකාශ කළහ.

"ඔබ වහන්සේ මහ අලස කම්මැලියෙකි. දායකයින් දෙන දන් වළඳා නිකම්ම නො ඉඳ මළුවෙන් කොටසක්වත් ඇමදීම කළහොත් නරක ද?"



එහි දී රේවත තෙරණුවෝ මුහුණ කට සෝදා පිරිසිදු වී පැමිණෙන්නැයි සම්මුඤ්ජනී හිමි නමට කීහ. එසේ පැමිණි පසු,

"ඇවැත්නි, වත් පිළිවෙත් පුරනවා යැයි නිතර ම මළුව ඇමදීම පමණක් නොකළ යුතු ය. උදෑසන ම ඇමඳ දන් වළඳා භාවනා කළ යුතු ය. සවස් යාමයෙහි දී ඇමඳ රාත්‍රියෙහි භාවනා කොට නිවන් අවබෝධ කර ගැනීමට උත්සාහ කළ යුතු යැ"යි අවවාද කළහ.

සම්මුඤ්ජනී තෙරණුවෝ එම අවවාදය මැනවින් පිළිපැද ටික දිනකින් ම රහත් ඵලයට පැමිණියහ. වෙන දා මෙන් නිතර ඇමදීම නැති නිසා අනෙක් තෙරවරු උන් වහන්සේගෙන් ඊට හේතු විචාළහ. එහි දී සම්මුඤ්ජනී තෙරණුවෝ "නොපමා ව වසමි. සුදුසු වේලෙහි අමදිමි," යැයි පැවසූහ.

අනෙක් තෙරවරු සම්මුඤ්ජනී තෙරණුවන් රහත් බවක් හඟවන්නේ යැයි බුදුරදුන්ට දන්වූහ. එහි දී බුදුරදුන් මේ තෙරණුවන් රේවත තෙරණුවන්ගේ අවවාදය මත පිහිටා රහත් ඵල ලබා ඇති බව පැහැදිලි කරමින් මෙසේ වදාළහ.

යෝ ච පුබ්බේ පමජ්ජිත්වා
පච්ඡා සෝ නප්පමජ්ජති
සෝ ඉමං ලෝකං පභාසේති
අබ්භා මුත්තෝ ව චන්දිමා

**(ධම්ම පදය)**

යම් කෙනෙක් මුල දී පමා වූවත් පසු ව නුවණින් විමසා බලා නොපමා ව කටයුතු කරන්නේ නම් හෙතෙම වලාගැබින් මිදුණු පුන්සඳ මෙන් මේ මුළු ලෝකය ම බබළවයි.

කොසොල් රට මහරජතුමාගේ පුරෝහිත තනතුරේ සිටි ගග්ග නම් බමුණාට දාව මන්තාණි නම් බැමිණියට උපන් පුත් කුමරා අහිංසක නම් විය. ඔහු සොළොස් වියට පත් ව තක්සලා නුවර දිසාපාමොක් ඇදුරුතුමා වෙතින් ශිල්ප හදාළේ ය. වැරැදි අවබෝධයෙන් හටගත් ඊර්ෂ්‍යාවෙන් ගුරුවරයා දුන් වැරැදි උපදෙසක් ලබා, ඇඟිලි දහසකින් බැඳි මාලයක් ගුරු පඬුරු වශයෙන් සපයා දීමට සිදුවීම නිසා හෙතෙම දරුණු මිනීමරු සොරකු බවට පත් විය.

ඇඟිලිවලින් සැකසූ මාලයක් කරේ දමාගෙන සිටි නිසා අංගුලිමාල නමින් ප්‍රසිද්ධ වූ ඔහුගේ නම ඇසීමෙන් පවා ජනතාව තැතිගෙන වෙවුලන්නට වූහ. තම රටේ ජනතාවගේ ඉල්ලීම මත කොසොල් රජු යුද සෙනඟ මෙහෙයවා අංගුලිමාල අල්ලා ගැනීමට හෝ මරා දැමීමට හෝ සූදානම් විය. මේ බව දැනගත් අංගුලිමාල මාතාව පුතු බේරා ගැනීම පිණිස වනයට යෑමට පිටත් වූවා ය. මහා කරුණාවෙන් බුදු ඇසින් ලොව බලන බුදුරජාණන් වහන්සේ රහත් වීමට තරම් වාසනා ගුණයක් ඇති අංගුලිමාල තම මව මැරීමේ ආනන්තරීය පාප කර්මයෙන් මුදවා ගැනීමට හුදකලාව මහා වනයට වැඩමවා ඔහු දමනය කොට රහත් ඵලයෙහි පිහිටවූහ. ඒ බව ඇසූ කොසොල් මහරජතුමාත් රටවැසියෝත් මහත් සොම්නසට පත් වූහ. ඒ අංගුලිමාල තෙරුන් පිළිබඳ ව දම් සභාවේ භික්ෂූන් වහන්සේලා අතර ඇති වූ සාකච්ඡාව පදනම් කරගෙන බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙම ගාථාව දේශනා කළහ.

**යස්ස පාපං කතං කම්මං**
**කුසලේන පිථීයති**
**සෝ ඉමං ලෝකං පභාසේති**
**අබ්භා මුත්තෝව චන්දිමා**

**(ධම්ම පදය)**

යමකු විසින් කරන ලද පාප කර්මය ඔහු විසින් ම කරන ලද කුසල කර්මයෙන් වැසී යයි ද ඒ තැනැත්තා වලා ගැබෙන් මිදුණු පුන් සඳ මෙන් මේ ලෝකය බබළවයි.

එබැවින් අප වෙත ලැබෙන අවවාද හා අනුශාසනා කරදරයක් යැයි නොසිතා එය නිධානයක් පෙන්වා දීමක් වැනි යැයි කල්පනා කොට අනතිමාන ව ක්‍රියා කිරීමට පුහුණු විය යුතු ය. ගසක ගෙඩි වැඩි වන තරමට ඒ ගසේ අතු බිමට බර වෙන්නා සේ අප ද වයසින් මුහුකුරා යන තරමට අනතිමාන ව කීකරු ව ජීවත් වීමට පුරුදු විය යුතු බව මෙයින් අපට ලබා දෙන ඉතා වටිනා මාර්ගෝපදේශයයි. ප්‍රමාදය ලෞකික ජීවිතයට මෙන් ම ලෝකෝත්තර ජීවිතයට ද අහිතකර ය. එබැවින් වැඩ අතපසු නොකර අද කළ යුතු දේ අද ම කිරීමට අපි පුරුදු පුහුණු වෙමු.

ළමා, තරුණ, වැඩිහිටි යන කිනම් වයසක දී වුව ද අප යහපැවතුම් පුරුදු පුහුණු විය යුතු ය; ළමා වියේ දී නොපමා ව විෂය දැනුම මෙන් ම ගුණ ධර්ම ද මැනවින් පුහුණු කරගත යුතු ය; එමෙන් ම තිසි වයසේ නොපමා ව ආර්ථික දියුණුව ද ඇති කරගෙන සාර්ථක ජීවිතයක් ගොඩනගා ගැනීමට අධිෂ්ඨාන කර ගත යුතු ය. එසේ නොවුව හොත් දිය සිඳී, වියළී ගිය මඩ සහිත පොකුණක තනි වූ මහලු කොස්වාලිහිණියකු මෙන් කිසිදු සරණක් නැති තත්ත්වයට අප පත් වන්නේ ය. අතපසුවීම්, අත්වැරැදීම්, නොදැනුවත්කම් අපගේ ජීවිතවල ඕනෑ තරම් සිදුවන්නට ඇත. ඒ පිළිබඳ ව සිතමින් තව දුරටත් පසුතැවිලි වීමට වඩා එම වැරැදි නිවැරැදි කර ගෙන වඩාත් හොඳ ජීවිතයක් ගත කිරීමට අප පුරුදු පුහුණු විය යුතු ය. එබඳු පුද්ගලයා වලාගැබින් මිදුණු පුන් සඳ මෙන් මේ ලෝකය බබළවනු ඇත.

බුදුරදුන් දේශනා කොට වදාළේ වරද වරද ලෙස දැකීමත්, වරද දැක එයින් අත් මිදීමට අදාළ ක්‍රියාමාර්ග අනුගමනය කිරීමත් ඥානවන්තයින්ගේ ලක්ෂණයක් බවයි. එබැවින් අප තුළ ඇති වැරැදි, අඩු පාඩු සකසාගෙන නිවැරැදි ව ජීවත් වීමට පුරුදු පුහුණු විය යුතු ය. නොදැනුවත්කම නිසා කිසියම් වරදක් අප අතින් සිදු වුවත් එය නිවැරැදි කරගෙන ඉදිරියට යා යුතු ය.

අප නිතර උත්සාහ ගත යුත්තේ හොඳ ගතිගුණ වැඩිදියුණු කර ගැනීමට ය. අප සතු ව පවත්නා සුළු වැරැදි පවා වැසී යන තරමට හොඳ ගතිගුණ දියුණු කර ගත යුතු ය. කිසි විටෙකත් අප තුළ පවත්නා වැරැදි සකසා ගැනීම පමා නොකළ යුතු ය. එසේ යහපත් දෙයට පමාවීම ලෞකික ලෝකෝත්තර දියුණුවට බාධාකරන ප්‍රධාන ම සාධකයක් බව අවබෝධ කර ගත යුතු ය.

ඉහත පළමු ව කියන ලද කතා පුවතේ දී හමු වූ සම්මුඤ්ජනී ස්වාමීන් වහන්සේ තමාගේ වරද නොපිළිගත්තේ නම් උන් වහන්සේට සසරින් එතෙර වීමට නොහැකි වනු ඇත. එම නිසා අවවාදය හා අනුශාසනාව අපගේ ජීවිතය සම්පූර්ණයෙන් ම වෙනස් කළ හැකි විශාල බලයක් සහිත වූවක් බව අවබෝධ කර ගත යුතු ය. බොල් වී කරල නොනැමී තිබුණ ද එහි ගත යුතු හරයක් නොමැත. රන්වන් ගොයම් කරල් නැමී සුළං හමන අතට හැරෙමින් හා චමත්කාරයක් ජනනය කරමින් පලබර ව පවතී ද එමෙන් ම වරද පිළිගෙන එය සකසා ගනු ලබන තැනැත්තා තම ජීවිතය ද අර්ථවත් කර ගෙන සමාජයට ද යහමග පෙන්වා දෙන අයකු වනු ඇත. එබැවින් අපිත් වැරැදි නිවැරැදි කර ගෙන ඵලසපිරි නම්‍යශීලී මිනිසුන් වීමට අදිටන් කරගනිමු.

සෑම නුග ඇටයකට ම සුදුසු පරිසරයක විශාල නුග ගසක් වීමේ හැකියාව ඇත. එමෙන් ම අප තුළ සැඟවුණු විශාල ශක්ති සමුදායක් පවතී. අප විසින් ගුරු දෙමාපියන්ගේ අවවාද අනුශාසනා ලැබ අප තුළ ඇති ඒ ශක්තිය අවදි කරගෙන දිවිමගේ ජයටැඹ කරා නොපැකිළි ව ඉදිරියට ම යා යුතු ය. එවිට අපගේ ජීවිත ද වලා ගැබෙන් මිදුණු පුන් සඳ මෙන් බැබළීමට පත් වේ.

මෙහි දී අප මතක තබා ගත යුතු වැදගත් ම කරුණ වන්නේ උසස් ගුණ දහම්වලින් යුත් අය ඇසුරු කිරීමෙන් ම අපගේ ජීවිත යහමගට යොමුකර ගත හැකි බවයි. යම් හේතුවකින් අංගුලිමාල අතින් සිය මව මරා දමනු ලැබීමේ පාප කර්මය සිදු වී නම්, මව මැරීම, පියා මැරීම, රහතුන් නැසීම, බුදුන්ගේ ලේ සෙලවීම හා සංඝ භේදය යන පංචානන්තර්ය කර්මවලින් එකක් සිදු වීම හේතුවෙන් ඔහුට රහත් වීමේ වාසනා ගුණය අහිමි වී ඔහු කල්ප ගණනාවක් ම අපා දුකට වැටීමට ඉඩ තිබිණි. කුණු මාළු ඔතන ලද කොළය පවා කුණු ගඳ සහිත වන්නාක් මෙන් දුදන මිතුරන් ඇසුරු කිරීමෙන් අපගේ ජීවිත නමැති පුන්සඳ ඝන අඳුරු වලාපටලයකින් සඳහට ම වැසී යාමට ඉඩ ඇත. එවිට සමාජයට බිහිවනුයේ අපගාමී පෞරුෂයන් සහිත නිහීන මිනිසුන් ය. එබැවින් ගුරුවරුන්ගේ දෙමාපියන්ගේ අවවාද අනුශාසනා අනුව කටයුතු කොට අපි යහපත් ගුණගරුක පුරවැසියන් වීමට උත්සාහ කරමු.

## සාරාංශය

යමෙක් මුල දී පමා වූවත් පසු ව නුවණින් විමසා බලා ක්‍රියා කරන්නේ නම් හෙතෙම වලාගැබින් මිදුණු පුන් සඳ මෙන් තම ජීවිතය නමැති ලෝකයත් බාහිර ලෝකයත් බබළවන්නේ ය.

යමෙක් විසින් කරන ලද පාප කර්මය ඔහු විසින් කරන ලද කුසල කර්මයෙන් වැසී යයි ද හෙතෙම වලා ගැබින් මිදුණු පුන් සඳ මෙන් බබළන්නේ ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. මෙම ගාථා දෙක සාමූහික ව රිද්මානුකූල ව ගායනා කරන්න.

2. මෙම ගාථා ඇසුරින් ඔබගේ ජීවිතය ආලෝකවත් කර ගැනීමට ලබා ගත හැකි ආදර්ශ පාඨ පහක් ලියා පාසල් පිරියතේ ප්‍රදර්ශනය කරන්න.

## පැවරුම

මෙම ගාථා දෙකෙහි අර්ථය ප්‍රකට වන පද්‍ය දෙකක් නිර්මාණය කරන්න.

# 08

# සඟරුවනට අනුව හුරු පුරුදු වෙමු සුසිරිත්

මුළු මහත් භාරතය ම ලෙයින් තෙත් කළ චණ්ඩාශෝක, ධර්මාශෝක මහා අධිරාජයාණන් බවට පරිවර්තනය කළේ නිග්‍රෝධ නම් කුඩා සාමණේරයන් වහන්සේගේ සන්සුන් ඇවතුම් පැවතුම් ය. බාහිර පෙනුම ඕනෑ ම පුද්ගලයකුගේ පෞරුෂය ප්‍රදර්ශනය වන ප්‍රධාන ම සාධකයකි. දිග් විජය තුළින් අධිරාජ්‍යයක් ගොඩනැගීමට දහස් ගණන් මිනිසුන්ගේ ජීවිත, අතපය, අඹුදරුවන් අහිමි කළ ශෝකයෙන් තැවෙමින් සිටි මිනිසකුගේ හදවත සොම්නසට පත් කළේ නිග්‍රෝධ තෙරුන්ගේ සංවරශීලී ගතිපැවතුම් ය. එනිසා අපිත් ආචාරශීලී හැසිරීම් පුරුදු පුහුණු වෙමු.

බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් භික්ෂූන් වහන්සේලාට නිවන් අවබෝධය පහසු කරවනු සඳහා පනවා වදාළ ශික්ෂා විනය පිටකයේ ඇතුළත් වේ. ඒ අතර ඇති සේඛියා ප්‍රසාදජනක පැවැත්ම සඳහා ඉවහල් වන ඉතා උසස් ආචාරධර්ම පද්ධතියක් ලෙස අගය කළ හැකි ය. ශික්ෂණය, හික්මීම, සංවරකම යන අර්ථ ගෙන දෙන සේඛියා යන පදය භික්ෂු විනයේ දී වෙන ම ශික්ෂා පද විශේෂයක් හැඳින්වීම සඳහා භාවිත කොට ඇත.

භික්ෂූන් වහන්සේලා උදෙසා සිවුරු හැඳීම පෙරවීම හා ගමන බිමන පිළිබඳ ව පනවා ඇති සේඛියා ශික්ෂා පද ගිහි අපගේ පැවැත්මට ද අදාළ කර ගත හැකි ය. ඒවා පහත පරිදි පෙළ ගැස්වීමට පුළුවන.

1. හාත්පසින් වටවන සේ හඳින්නෙමියි, පුරුදු කර ගත යුතු ය.
2. හාත්පසින් වටවන සේ පොරවන්නෙමියි, පුරුදු කර ගත යුතු ය.
3. සිරුර හොඳින් වැසෙන සේ හැඳ පෙරව ඇතුළු ගමට පිවිසෙමියි, පුරුදු කර ගත යුතු ය.
4. සිරුර හොඳින් වැසෙන සේ ඇතුළු ගමෙහි හිඳිමියි, පුරුදු කර ගත යුතු ය.
5. මැනවින් සංවර ව ඇතුළු ගම යමියි, පුරුදු කර ගත යුතු ය.
6. මනා ව සංවර ව ඇතුළු ගම හිඳිමියි, පුරුදු විය යුතු ය.
7. පහතට හෙළන ලද ඇස් ඇති ව ඇතුළු ගමෙහි යෑමට පුරුදු විය යුතු ය.
8. පහතට හෙළන ලද ඇස් ඇති ව ඇතුළු ගමෙහි හිඳීමට පුරුදු විය යුතු ය.

9. උඩට ඔසවන ලද සිවුරෙන් යුතු ව ඇතුළු ගමට නොපිවිසීමට පුරුදු විය යුතු ය.
10. උඩට ඔසවන ලද සිවුරෙන් යුතු ව ඇතුළු ගමෙහි නොහිඳීමට පුරුදු විය යුතු ය.

බුදුරදුන් දවස ඇතැම් භික්ෂූන් වහන්සේලා අපිළිවෙළට සිවුරු හැඳ පොරවාගෙන පිණ්ඩපාතයේ හැසිරෙනවා දුටු මහජනතාව දෝෂාරෝපණය කරන්නට වූහ. එහි දී බුදුරජාණන් වහන්සේ මහජන හඬට ඇහුම්කන් දෙමින් තම ශ්‍රාවක සංඝයාගේ හික්මීම අවධාරණය කරමින් හැඳීම පෙරවීම පිළිබඳ බොහෝ ශික්ෂා පැනවූහ.

ඕනෑ ම පුද්ගලයකු සමාජය පළමු ව දැන ගන්නේ ඔහුගේ බාහිරට පෙනෙන ඇඳුම-පැලඳුම හා ගමන-බිමන තුළිනි. ඒ නිසා අපිත් ගමනක් යන විට මැනවින් තෙල් ගා හිස පීරා දත් මැද මුහුණු කට සෝදා පිරිසිදු ඇඳුමක් පිළිවෙළට හැඳ පිරිසිදු කර ගත් පාවහන් පැලඳ හික්මුණු ගමනින් යා යුතු ය. පරිමණ්ඩල වග්ගයේ එන පළමු ශික්ෂා පද හතරෙන් සිවුරු හැඳීම හා පෙරවීම පිළිබඳ ව උගන්වා තිබේ. පරිමණ්ඩල යනුවෙන් අදහස් කෙරෙන්නේ හාත්පසින් වටකොට හැඳීම හා පෙරවීම යන්නයි. බෙර පලුවක් මෙන් සම ව, වට ව හැඳිය යුතු ය; එහෙන් මෙහෙන් කැලි එල්ලෙන සේ නො ඇඳිය යුතු ය. අපගේ නැබ වැසෙන සේ වස්ත්‍රය ඇඳිය යුතු ය.

තොටගමුවේ ශ්‍රී රාහුල මාහිමිපාණන් විසින් රචිත කාව්‍යශේඛරයේ සඳහන් වන,

| | |
|---|---|
| **පෙකණිය නො** | **දක්වා** |
| **සළු ඇඳ බොලට** | **දක්වා** |
| **නොපව තන** | **සක්වා** |
| **සිනා නොමසෙන් දසන්** | **දක්වා** |

යන පද්‍යයෙන් කියැවෙන පරිදි කෝට්ටේ යුගයේ සම්මත ව තිබූ විරිත් අනුව හික්මුණු කාන්තාවක ඇඳුම් ඇඳීමේ දී උඩින් පෙකණිය වැසෙන ලෙසත්, යටින් පාදයේ බොලට ඇස හෙවත් ඇස් වට නමින් හැඳින්වෙන යටිපතුල පටන් ගන්නා තැන දක්වාත් වස්ත්‍රය හැඳිය යුතු අතර උඩු කයට අඳින ඇඳුමෙන් තනමඬල මැනවින් ආවරණය විය යුතු බවත්, පැහැදිලි කොට තිබේ. ඇඳුම යනු අපගේ සංස්කෘතියේ ස්වභාවය තීරණය කරන මෙවලමකි. එය අපගේ රටේ සභ්‍යත්වයට, හැදියාවට අදාළ විය යුතු ය.

විශ්ව ගම්මානය තුළ ජීවත් වන අපි විවිධ සංස්කෘතීන්ට අදාළ ඇඳුම් මෝස්තර දකිමු. බෞද්ධ සංස්කෘතියෙන් පෝෂණය වූ අපි අපේ ඇඳුම් පැලඳුම් ආචාරශීලී ව භාවිත කිරීමට පුරුදු පුහුණු වෙමු. ඇඳුමක් ඇඳීමේ පරමාර්ථ කිහිපයක් බුද්ධ දේශනාව ආශ්‍රයෙන් උගත හැකි ය. එනම්,

- නොවැසුණහොත් ලැජ්ජා ඇති වන තැන් වසා ගැනීම,
- මැසි මදුරු උවදුරුවලින් ආරක්ෂා වීම,
- අව්ව, වැස්ස, සුළඟ ආදියෙන් වන විපත්වලින් ආරක්ෂා වීම ආදියයි.

අප අඳින ඇඳුම තුළින් ඉහත කී කරුණු කෙතෙක් දුරට ඉටු වන්නේ දැයි සිහිනුවණින් විමසා බැලිය යුතු ය. කිසියම් ඇඳුම් මෝස්තරයක් දුටු පමණින් එය අනුකරණය කිරීමට පෙර අපගේ සංස්කෘතිය, හැදියාව හා තත්ත්වය පිළිබඳ ව සැලකිලිමත් විය යුතු ය.

අප වාඩිවීම, ඇවිදීම ආදි චර්යාවන්හි දී ද සංවරශීලී වීමට පුහුණු විය යුතු ය. වටපිට බලමින් යන ගමන අපට විපත් ගෙන දිය හැකි ය. එමෙන් ම එය අශෝභන ය. එම නිසා යන මග දෙස නිවැරැදි අවධානය තබා ගෙන යා යුතු ය. බොහෝ මාර්ග අනතුරු සිදු වන්නේ පදිකයින් වන අපගේ නොසැලකිලිමත්කම නිසා බව සමීක්ෂණවලින් හෙළි වී තිබේ. මනා අවධානයෙන් මහ මග ගමන් කරන්නේ නම් බොහෝ අනතුරු වළක්වා ගෙන අපගේ ජීවිත ආරක්ෂා කර ගත හැකි ය. කිසියම් ස්ථානයකට ඇතුළු වීමේ දී ද සිහිනුවණින් ආචාරශීලී ව ඇතුළු විය යුතු ය. යම් තැනකට ප්‍රවේශ වීමේ දී පැමිණෙන බව හඟවා එතැනට ඇතුළු වීමට පුරුදු විය යුතු ය. උගුර පාදා, දොරට තට්ටු කොට, පාදයෙන් බිමට සංඥා කොට එය හැඟවීම උසස් චාරිත්‍රයකි.

වාඩි වීමේ දී ද සංවරශීලී ව එය සිදු කළ යුතු ය. බස් රථයක වාඩි වීමේ දී පවා අනෙකා අපහසුවට ලක් නොවන ලෙස එය සිදු කිරීමට වග බලා ගනිමු. දුටුවන් අප්‍රසාදයට ලක් නොවන ලෙසත් ප්‍රසාදය වැඩි වන ලෙසත් වාඩි වීමට පුහුණු වෙමු. ශරීරයේ වසා ගත යුතු තැන් නිරාවරණය නොවන පරිදි වාඩි වීමට පුරුදු වෙමු.

භික්ෂූන් වහන්සේට දන් වැළඳීම සම්බන්ධයෙන් බුදුරජාණන් වහන්සේ පනවා වදාළ සේඛියා ශික්ෂා පද ආහාරපාන ගැනීමේ දී අපට ද අනුගමනය කළ හැකි ය. එම ශික්ෂා මෙසේ ය.

1. බත් පිඬ මුවට ගෙන යෑමට කලින් මුව විවර නො කරමි
2. වළඳමින් අත සම්පූර්ණයෙන් මුවෙහි නො දමමි
3. ආහාරය මුව තුළ තිබිය දී කථා නො කරමි
4. ආහාරය මුව තුළට විසි නො කරමි
5. බත් පිඬ මුවින් කඩ කඩා නො වළඳමි
6. වඳුරන් මෙන් ආහාරය හක්කේ තබාගෙන නො වළඳමි
7. අත ගසා දමමින් නො වළඳමි

8. බත්හුලු විසුරවමින් නො වළඳමි
9. දිව එළියට දම දමා නො වළඳමි
10. තලු ගසමින් භික්ෂාව නො වළඳිමි
11. සුරු සුරු යන හඬ නගමින් භික්ෂාව නො වළඳිමි
12. අත ලෙවකමින් ආහාර නො වළඳමි
13. ඇඟිලිවලින් පාත්‍රය සූරමින් නො වළඳමි
14. දිවෙන් පිටි තොල් ලෙවකමින් නො වළඳමි
15. ඉඳුල් තැවරුණු අතින් පැන් බඳුන නො පිළිගනිමි
16. ඉඳුල් සහිත අත් සේදූ දිය ඇතුළු ගමෙහි නො දමන්නෙමි යනුවෙන් හික්මිය යුතු ය.

අපගේ කටයුතු, විශේෂයෙන් ම සමාජයේ අනෙක් සාමාජිකයන්ගේ අප්‍රසාදය ඇති කරවන එමෙන් ම ඔවුන් අපහසුවට පත් කරවන චර්යාවන් නොවිය යුතු බව සිත තබා ගත යුතු ය. ඒ අපගේ කායික-වාචසික මෙන් ම මානසික හැසිරීම පවා අනුන්ගේ අප්‍රසාදයට හේතු විය හැකි බැවිනි.

ආහාර ගන්නා විට අත සම්පූර්ණයෙන් ම මුව තුළට නො දැමීම, අප මුවෙහි ආහාර තිබිය දී කතා නො කිරීම, වඳුරන් මෙන් හක්කේ ආහාර පුරවාගෙන අනුභව නො කිරීම, ආහාර තිබිය දී සිනාසීමෙන් වැළකීම, ඉඳුල් සහිත අතින් භාජන නො ඇල්ලීම ආදි කරුණු තුළින් බුදුරදුන් අපේක්ෂා කළේ අප ශිෂ්ට සම්පන්න බවට පත් කිරීම ය.



අප ආහාර ගන්නා ස්ථානය ද ඉතා පිරිසිදු ව තබා ගැනීමට සැලකිලිමත් විය යුතු බව සේඛියා තුළින් අවධාරණය කොට තිබේ. අනුභව කරන ස්ථානයේ ආහාර විසිරවීමෙන් වැළකීම අවශ්‍ය ය. ඉඳුල් සහිත වතුර ද ආහාර අනුභව කළ ස්ථානයේ ම දැමීම සුදුසු නැත. නිවසක වුව ද නිතර ඉඳුල් සහිත ජලය එක ම තැනකට දමන්නේ නම් ඒ ස්ථානය දුගඳ සහිත පිළිකුල් ස්ථානයක් බවට පත්වේ. ඉඳුල් සම්පූර්ණයෙන් ම ඉවත් කොට ආහාර භාජන සේදීම හොඳ සෞඛ්‍ය පුරුද්දකි. එය නිවසේ සහ අවට පරිසරයේ පිරිසිදුකම සුරක්ෂිත කර ගැනීමට බෙහෙවින් අදාළ වන බැවිනි.

ආහාර ගන්නා විට තලු ගැසීම, දිව එළියට දමමින් තොල කට ලෙව කෑම, අත ලෙව කෑම, සුරු සුරු ශබ්ද නැඟීම ආදිය අශෝභන චර්යාවන් ය. ඒවා නොදියුණු නොහික්මුණු මිනිසුන්ගේ චර්යාවන් ය. එබැවින් එවැනි අසංවර හැසිරීම්වලින් තොර ව සංවර ව ආහාර ගැනීමට අප පුරුදු පුහුණු විය යුතු ය.

පවිත්‍රත්වය, සෞඛ්‍යසම්පන්නතාව හා ශිෂ්ඨත්වය සුරකින පුරුදු දුටුවන්ගේ ප්‍රසාදය වැඩි දියුණු කර ගැනීමට උපකාරී වන ආචාර ධර්ම පද්ධතියක් වශයෙන් සේඛියා අගය කළ හැකි ය.

## සාරාංශය

ශිෂ්ටසම්පන්න දියුණු මිනිසුන් වශයෙන් අප විසින් අනුගමනය කළ යුතු, පුරුදු පුහුණු විය යුතු හැසිරීම සිරිත් හෙවත් චාරිත්‍ර ධර්ම නම් වේ. අනුගමනය නොකළ යුතු, පුරුදු නොවිය යුතු, අත්හළ යුතු හැසිරීම් විරිත් හෙවත් වාරිත්‍ර නම් වේ. භික්ෂූන් වහන්සේලාට අදාළ එබඳු සිරිත් හා විරිත් සමූහයක් සේඛියා නමින් විනයෙහි දක්වා තිබේ. අපගේ පෞද්ගලික යහපතට මෙන් ම පොදු යහපතට ද උපකාරී වන පිරිසිදුකම, සෞඛ්‍යසම්පන්නබව හා ශිෂ්ටසම්මතබව ද සුරක්ෂිත කරන එම සිරිත් විරිත් ගිහි සමාජයට ද ආදර්ශ වශයෙන් ගෙන ක්‍රියාවට නැඟිය හැකි ය. මෙහි දක්වෙන්නේ එකී සේඛියාවලින් සමහරකි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. සංවරශීලී ඇඳුම් හා අශෝභන ඇඳුම් පිළිබඳ ගුරුතුමා සමග සාකච්ඡාවක නිරත වන්න.

2. අසංවර සහ සංවර ඇඳුම, ගමන, ආහාර රටා ආදිය නිසා කෙනකුගේ පෞරුෂයට සිදු වන හානි හා වාසි ඇතුළත් වගුවක් පිළියෙල කරන්න.

## පැවරුම

සේඛියා ශික්ෂා පදවලින් ප්‍රකාශ වන ආචාර ධර්ම ඇතුළත් පුවරුවක් සකසා ප්‍රදර්ශනය කරන්න.

**(උදාඃ- ආහාර ගැනීමේ දී තලු ගැසීම නොකරමු)**

# 09 ශීල ශික්ෂාවේ ඉදිරි පියවර

පොහොය දිනය රජයේ නිවාඩු දිනයකි. පෞද්ගලික අංශයේ ද එය නිවාඩු දිනයකි. එම නිසා සැදැහැති, නුවණැති බෞද්ධයෝ වෙනත් කටයුතුවල නොයෙදී පොහෝ දිනයෙහි අටසිල් සමාදන් වෙති. අටසිල් සමාදන් විය නොහැක්කෝ ද ඒ දිනයෙහි විහාරස්ථානවලට ගොස් දහම් ඇසීම්, මල්පහන් පිදීම් ආදි පින්කම්හි යෙදෙති. විශේෂයෙන් කායික, වාචසික හා මානසික අකුසල්වලින් වැළකෙති. කුසල් දහම් කරති. කඩ සාප්පු පවා වසා දමනු ලැබේ. රක්ෂාව පිණිස සතුන් මරන්නෝ එදින සතුන් නොමරති. ගව ආදි සතුන්ගෙන් වැඩ ගැනීම එදින නොකරති. ගොවීහු පොළොව කෙටීමෙන් හා හේන් ගිනි තැබීමෙන් වැළකෙති. පොහොය දින වැඩ කළවුන්ට පෙර රජදරුවන් දඬ ගැසීම් කළ බව අභිලේඛනවල දක්වේ. පොහෝ දිනය දෙව්ලොව දෙවියන්ගේ ද සැලකිල්ලට භාජන වී ඇති දිනයකි. මේ නිසා එදින කාමභෝගී දිවියෙන් වෙන් ව, බණ දහම් අසමින්, දන්-පැන් දෙමින්, සීලාදි ගුණ ධර්මයන්හි පිහිටා විවේක සුවයෙන් ගත කිරීම ගිහි බෞද්ධයාගේ පිළිවෙත ය. ඒ සඳහා සුදුසු ම ස්ථානය වන්නේ විහාරස්ථානයයි. ඒ අනුව විශේෂයෙන් පොහෝ දින විහාරස්ථානයට පැමිණීම ගිහි බෞද්ධයාගේ සිරිත ය. එසේ පැමිණෙන බොහෝ බෞද්ධයෝ අටසිල් හෝ දසසිල් හෝ සමාදන් වෙති. එදින, ඔවුහු රහතන් වහන්සේ අනුකරණය කරමින් වාසය කරති; ලෞකික දිවිය තුළ දී ම අල්පේච්ඡතාව ප්‍රගුණ කරති; නිවන් කුසලතාව සඳහා මං විවර කර ගනිති. නිවනට යන ජව වේගය වැඩි දියුණු කර ගනිති.

ගිහියාගේ නිත්‍ය සීලය වන්නේ පඤ්ච සීලයයි. පොහෝ දිනට සමාදන් වන්නේ "අෂ්ටාංග සීලය හා දස සීලයයි." පොහොය දින පෙහෙවස් සමාදන් වන ගිහි පිරිස් පෙර දින හොඳින් ස්නානය කර මනා ව පිරිසිදු වෙති. පසු දින තමන්ට කිරීමට ඇති කාර්යයන් ඉටු කොට හෝ වෙනත් අයකුට පවරා හෝ බැඳීම්වලින් හිත නිදහස් කොට ගෙන, අලුයම් වේලේ පිරිසිදු ඇඳුමින් සැරසී, උදෑසනින් ම විහාරස්ථානයට පැමිණෙති. විහාර, බෝමළු, සෑමළු ඇමදීම් ආදි වතාවත්වල නියැලෙති. ඒ අතරින් ප්‍රධාන ආගමික කාර්යය වන්නේ සීල සමාදානයයි.

## අෂ්ටාංග සීලය සමාදන් වීම

නමෝ තස්ස භගවතෝ අරහතෝ සම්මා සම්බුද්ධස්ස
නමෝ තස්ස භගවතෝ අරහතෝ සම්මා සම්බුද්ධස්ස
නමෝ තස්ස භගවතෝ අරහතෝ සම්මා සම්බුද්ධස්ස

බුද්ධං සරණං ගච්ඡාමි.
ධම්මං සරණං ගච්ඡාමි.
සංඝං සරණං ගච්ඡාමි.
දුතියම්පි බුද්ධං සරණං ගච්ඡාමි.
දුතියම්පි ධම්මං සරණං ගච්ඡාමි.
දුතියම්පි සංඝං සරණං ගච්ඡාමි.
තතියම්පි බුද්ධං සරණං ගච්ඡාමි.
තතියම්පි ධම්මං සරණං ගච්ඡාමි.
තතියම්පි සංඝං සරණං ගච්ඡාමි.

(**ඕකාස අහං භන්තේ අජ්ජ ඉමං ච දිවසං උපෝසථං උපවසාමි. අට්ඨංග සමන්නාගතං සීලං සමාදියාමි.** යනුවෙන් පෙරවරුවෙහි ද සන්ධ්‍යා භාගයේ නම්, **අජ්ජ ඉමංච රත්තිං,** යැයි ද කිව යුතු ය.)

01. පාණාතිපාතා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
02. අදින්නාදානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
03. අබ්‍රහ්මචරියා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
04. මුසාවාදා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
05. සුරාමේරය මජ්ජපමාදට්ඨානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
06. විකාල භෝජනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
07. නච්ච ගීත වාදිත විසූක දස්සන මාලා ගන්ධ විලේපන
    ධාරණ මණ්ඩන විභූසනට්ඨානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.
08. උච්චාසයන මහාසයනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි.

මේ ශික්ෂා පද අට කියවා නිම වූ පසු සිල් සමාදන් කරවන භික්ෂූන් වහන්සේ විසින් "**ඉමං අට්ඨංග සීලං සමාදියාමි**" යි කී කල්හි සිල් පිරිස ද එම වාක්‍යය කීම සිරිතයි. ඇතැම් ස්වාමීන් වහන්සේලා "තිසරණේන සද්ධිං අට්ඨංග උපෝසථ සීලං සාධුකං සුරක්ඛිතං කත්වා අප්පමාදේන සම්පාදේථ" කියා හෝ සම්පාදේතබ්බං කියා හෝ පවසති. එවිට උවසු උවැසියෝ "ආම භන්තේ" කියති.

## ශික්ෂා පදවල සරල අර්ථය තේරුම් ගනිමු.

### 1. පාණාතිපාතා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි

(මම ප්‍රාණඝාතයෙන් වැළකීම නමැති ශික්ෂා පදය සමාදන් වෙමි.)

සියලු ජීවීහු ජීවත් වීමට කැමැත්තෝ ය. මරණයට අකැමැත්තෝ ය. දඬුමුගුරු, අවිආයුධවලට හිංසනයට පීඩාවට බිය වෙති. එවැනි සතකු ඝාතනය කිරීම හෙවත් ප්‍රාණය නිරුද්ධ කිරීම මෙලොව පරලොව දෙලොවට ම දුක් ගෙන එන්නේ ය. ප්‍රාණය යනු ජීවිතයයි. මනුෂ්‍යයකුගේ හෝ තිරිසන් සතකුගේ හෝ ඇසට පෙනෙන නොපෙනෙන භූතයකුගේ හෝ අන්තිම වශයෙන් උකුණකු මකුණකු හෝ මදුරුවකුගේ ද, ජීවිතය නිරුද්ධ කිරීම ප්‍රාණඝාතයයි. එසේ ම මවු කුස සිටින සත්ත්වයකුගේ ද, බිත්තරයක පිළිසිඳ සිටින සත්ත්වයකුගේ ද, ජීවිතය ස්වභාව ධර්මය අනුව පවත්නා තාක් පවතින්නට නොදීම ප්‍රාණඝාතයයි. වෙඩි තැබීම, බෝම්බ ගැසීම, ඇසිඩ් ගැසීම, උගුල්වලට අසුකිරීම, රථවාහනවලට යට කිරීම, ගින්නෙන් දැවීම, වස කැවීම, බිය ගැන්වීම, වරදවා බෙහෙත් දීම, යනාදි යම් කිසි උපක්‍රමයකින් තමා විසින් හෝ අනුන් ලවා හෝ නැති කිරීම හෙවත් සතකු මැරීම, මැරවීම ප්‍රාණඝාතයට අයත් වෙයි. ශීල සමාදානයෙන් පසු මේ කුමන සිදුවීමකින් හෝ සතකුගේ ප්‍රාණය නිරුද්ධ කෙරේ නම් එයින් මෙම ශික්ෂාපදය බිඳේ.

සක්මන් කරන විට, බවුන් වඩන විට කුඩා සතුන් පෑගී මළ ද මරණ සිත නැති බැවින් සික පදය නොකැඩෙන බව වටහා ගත යුතු ය. එහෙත් සිල් සමාදන් වන උපාසකවරුන් විසින් තමන් නිසා කුඩා සතකුදු නොමැරෙන ලෙස පරෙස්සම් විය යුතු ය. සක්මන් කරන විට අත් පා අනිසි ලෙස නොහසුරුවමින් වම් අත මත දකුණු අත තබා යෝනිසෝමනසිකාරයෙන් සක්මන් කළ යුතු ය. සමහර විට ජලයෙහි කුඩා සතුන් සිටිය හැකි ය. වතුර පානය කළ කල්හි, හුණු කළ කල්හි එහි සතුන් සිටිය හොත් උහු නැසෙන්නාහ. එසේ නොවීම පිණිස සිල්වත්හු පැන් පෙරා පරිභෝග කරති.

බෞද්ධ ඉගැන්වීම වන්නේ සත්ත්ව ජීවිත වැනසීමට කිසිවකුට අයිතියක් නොමැති බව ය. බුදු දහම යනු ඇසට පෙනෙන නොපෙනෙන සියලු ජීවී කොට්ඨාස කෙරෙහි මෙන් ම ඇළ දොළ ගංගා යනාදිය කෙරෙහි ද හිතෛෂී වූ දහමකි. බුදු දහමේ විශේෂත්වය එයයි. මේ පුළුල් වූ ද ගැඹුරු වූ ද දර්ශනය මත රඳා සිටින ප්‍රාණඝාත විරමණ ශික්ෂා පදය නිසා මනුෂ්‍යයන්ගේ ද සියලු ජීවීන්ගේ ද ජීවිත සුරක්ෂිත වේ. මිත්‍රශීලීත්වය වර්ධනය වේ.

## 2. අදින්නාදානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි

(මම හිමියන් විසින් කැමැත්තෙන් නුදුන් දෙයක් සොර සිතින් ගැනීමෙන් වැළකීම නම් වූ සික පදය සමාදන් වෙමි.)

මේ දෙවන ශික්ෂා පදයයි. මෙම ශික්ෂා පදය ඇතැම් තැනක අර්ථ දක්වා ඇත්තේ "සොරකම් කිරීමෙන් වැළකී සිටීමේ ශික්ෂා පදය" යනුවෙනි. එසේත් නොමැති නම් "අයිතිකරුට නොපෙනෙන සේ නො දැනෙන සේ යමක් ගැනීම ම අදත්තාදානය" ලෙසයි. එහෙත් එහි ඊට වඩා පුළුල් අර්ථයක් ඇත්තේ ය. තණ පතක් නූල් පටක් පමණ වූ ද, අන් සතු වස්තුවක් සොර සිතින් ගත හොත් ශික්ෂා පදය බිඳේ. මෙලෙසින් මෙම ශික්ෂා පදය බිඳෙන ක්‍රම බොහෝ ගණනක් ඇත්තේ ය.

- හිමියාගෙන් උදුරා ගැනීම, හිමියා බිය ගන්වා ගැනීම,
- මේ බඩුව නුඹේ නොවේ ය මගේ ය' කියා රවටා ගැනීම,
- නැති අයිතිකම් ඉදිරිපත් කොට නඩු කියා ඉඩම් අයිති කර ගැනීම,
- හොර ඔප්පු, හොර නෝට්ටු ලියා ඉඩම් ආදිය අයිති කර ගැනීම

අන්සතු වස්තුවක් තමාගේ යයි සිතා වැරැදීමකින් ගැනීමෙන් ශික්ෂා පදය නොබිඳේ. සොර සිතින් තොර ව පසු ව තුබූ තැන තබමි ය යන අදහසින් අන් සතු වස්තුවක් ගැනීමෙන් ද ශික්ෂා පදය නොබිඳේ. වස්තු හිමියාගේ මිත්‍රත්වය සලකා ගෙන ගැනීමෙන් ද ශික්ෂා පදය නොබිඳේ.

## 3. අබ්‍රහ්මචරියා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි

(මම ගිහියාගේ සිරිත වන කාම සේවනයෙන් වැළකීම නම් වූ ශික්ෂා පදය සමාදන් වෙමි.)

මෙහි තෙවැනි ශික්ෂා පදය වන්නේ අබ්‍රහ්මචර්යාවෙන් වෙන්වීම හෙවත් බ්‍රහ්මචර්යාවෙහි හැසිරීමයි. බ්‍රහ්මචර්යාව යනු උතුම්, ශ්‍රේෂ්ඨ හැසිරීමයි. අබ්‍රහ්මචර්යාව එයට ප්‍රතිවිරුද්ධ ය. මෙතැන දී කාමයෙන් වෙන්වීම අදහස් කෙරෙන බව වටහා ගත යුතු ය. සාමාන්‍යයෙන් ගිහි ජීවිතයේ දී සියලු කම් සැපතින් වෙන් වී සිටීමක් සිදු නොවේ. අබ්‍රහ්මචර්යාව දිනකට බැහැර කර බ්‍රහ්මචර්යාවෙහි යෙදීම මෙම ශික්ෂා පදයෙන් අපේක්ෂා කෙරේ.

## 4. මුසාවාදා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි

(මම බොරු කීමෙන් වැළකීම වූ ශික්ෂා පදය සමාදන් වෙමි.)

**මුසා** යනු **අසත්‍යයයි.** සිදු වූවක් සිදු නොවූවක් ලෙස කීම ද සිදු නොවූවක් සිදු වූවක් ලෙස කීම ද මුසාවාදයයි. සමාජ සංස්ථා දෙදරා යෑමට, හොඳ හිත පලුදු වීමට, සමගිය සාමදානය බිඳ වැටීමට, බොරුව ඉවහල් වෙයි. සාමාන්‍ය ජනයා අතර

බොරු කීමේ පුරුද්ද ඇත්තෝ බොහෝ වෙති. ඔවුහු කිසි ප්‍රයෝජනයක් නැති ව විනෝදය පිණිස ද, වාසිය පිණිස ද බොරු කියති. සිල් සමාදන් වන්නවුන් අතර ද ඒ පුරුද්ද නැතුවා ම නොවේ. බොහෝ දෙනා සිල් බිඳ ගන්නේ බොරු කීමෙනි. සිල් සමාදන් වූ තැනැත්තා විසින් කවටකමටවත් බොරුවක් නොකිය යුතු ය. එදින කතා අඩු කරගෙන ආර්ය තුෂ්ණීම්භාවයෙන් සිටීම වඩාත් යහපත් ය. කතා කළ ද සිහියෙන් කතා කළ යුතු ය. දහැමි කතාවක් ම කළ යුතු ය. බොරු කියන්නාට නොකළ හැකි පාපයක් නොමැති බව ධම්ම පද ගාථාවකින් අප ඉගෙන ගෙන ඇත.

**ඒකං ධම්මං අතීතස්ස - මුසාවාදිස්ස ජන්තුනෝ**
**විතිණ්ණ පරලෝකස්ස - නත්ථි පාපං අකාරියං**
**(ධම්ම පදය - ලෝක වග්ගය)**

**(ඇත්ත කීම නම් වූ එක ම දහම ඉක්ම වූ, බොරු කියන සුළු වූ, පරලොව ගැන බලාපොරොත්තු නැත්තා වූ පුද්ගලයාට කළ නොහැකි පාපයක් නැත්තේ ය).**

බොරුව ගැරඬි කුණටත් වඩා දුගඳ යැයි පැරැන්නෝ කීහ. එම නිසා මුසාවාදයෙන් වෙන් ව සත්‍යවාදී ව, මිනිසුන්ගේ සමගියට තුඩු දෙන පරිදි කතා කරමින්, මටසිලුටු, මිහිරි බස් කියමින්, අර්ථවත් වූ දහැමි වචනයෙන් යුක්ත ව ගත කිරීමට අදිටන් කර ගත යුතු ය.

**5. සුරාමේරය මජ්ජපමාදට්ඨානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි**
(මම මදයට හා ප්‍රමාදයට හේතු වන සුරාමේරය පානයෙන් වැළකීම නම් වූ සික පදය සමාදන් වෙමි.)

අවිආයුධ අතැති ත්‍රස්තවාදයක් ලොව පුරා ව්‍යාප්ත ව ඇත්තේ ය. ඒ ඒ දේශයන්හි යුද ශක්තිය, හමුදා බලය අනුව ඒවා මැඩ පවත්වනු දක්නට ලැබේ. ලෝකයාට ම හිසරදයක් ව පවතින්නා වූ දෙවැනි ත්‍රස්තවාදය නම් "මත්ද්‍රව්‍යයයි". එය මැඩලීම පහසු නොවන්නේ ය. එය එපමණට ම බලවත් බව නොරහසකි. කන, බොන, ගිලින, ශරීරයට එන්නත් කරගනු ලබන යනාදී සැම ස්වරූපයකින් ම එය සමාජ ගත ව ඇත්තේ ය. බාල, මහලු, තරුණ, උස්, පහත්, ගිහි, පැවිදි භේදයක් ඒ සඳහා නොමැති ය. සියලු සමාජ ස්තරයන් මත් උවදුරෙන් බිලි ගෙන අවසාන ය. එය සමස්ත සමාජ දේහයේ ම මළගම බවට පත් ව ඇත්තේ ය. මත් ද්‍රව්‍ය පුද්ගලයන්ට විවිධ ආකාරවලින් ව්‍යසන ඇති කරයි.

- කායික-මානසික දුබලතා ඇති කරයි.
- ධනය විනාශ කරයි.
- එයට ගොදුරු වූ තැනැත්තා සමාජ අපහාසයට පත් කරයි.
- ඔහුගේ දූදරුවන් අපහාසයට ලක් කරයි.
- මහා සාවද්‍ය අකුසලයක් වන මෙයින් පුද්ගලයා, බොහෝ පව්කම් සිදුකොට ගනියි.
- මෙමගින් පවුල් සංස්ථාව අනාරක්ෂිත කරයි.



මේ නිසා ප්‍රමාදයට හෙවත් සිහිවිකල් බවට පත්කරවන්නා වූ හැම දෙයකින් ම වෙන් වීම වැදගත් ය. මෙහි මදය යැයි කියනුයේ ක්ලාන්තය නොව **සිතේ ප්‍රකෘතිය වෙනස් වීම ය.** දුම්කොළ, පුවක් ආදිය නිසා වන මත්වීමක් ද ඇත. එය ශරීරය දුබල වීමකි. එයින් සිතෙහි විපර්යාසයක් ඇති නොවේ. ඒ දුබලකම ඇති කරන දුම්කොළ පුවක් ආදිය පාවිච්චි කිරීමෙන් මේ ශික්ෂා පදය නො බිඳේ. මෙය බිඳෙන්නේ මිනිසාගේ සිතේ ප්‍රකෘතිය (ස්වභාවය) වෙනස් කරන රා-අරක්කු-කසිප්පු-අබිං-කංසා ආදිය පාවිච්චි කිරීමෙනි. ඇතැම් බෙහෙත්වලට මද්‍යසාර ගනු ලැබේ. ඒ බෙහෙත් පමණට ගැනීමෙන් සික පදය නොබිඳේ. මෙම වැරැදි මාවතෙන් මිදී කායික-මානසික සුවතාවෙන් යුත් පුද්ගලයකු වන්නේ නම් ඔහු මුළු රටට ම ආශීර්වාදයකි.

**6. විකාලභෝජනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි**

(මම විකාලයෙහි (නො කල්හි) ආහාර වැළඳීමෙන් වැළකීම නම් වූ ශික්ෂා පදය සමාදන් වෙමි.)

මෙම ශික්ෂා පදයෙන් නොකල්හි ආහාර ගැනීමෙන් වෙන්වීම පිළිබඳ ව කියවේ. අරුණෝදයෙහි පටන් ඉර මුදුනට පැමිණීම දක්වා කාලය බුද්ධාදී උතුමන් විසින් ආහාර වළඳන කාලයයි. ඉර මුදුනට පැමිණීමේ පටන් පසු දින අරුණෝදය තෙක් කාලය බුද්ධාදී උතුමන් විසින් ආහාර නොවළඳනා කාලයයි. එය විකාල නම් වේ. විකාල යන වචනයේ තේරුම නුසුදුසු කාලය යනුයි. ඉර මුදුන් වන වේලාව සාමාන්‍යයෙන් දහවල් 12 ලෙස සලකනු ලැබේ. එබැවින් සිල් සමාදන් වූවන් විසින් දහවල් 12 ට පෙර ආහාර ගැනීම අවසන් කළ යුතු ය.

කාමයට මෙන් ම ආහාරයට ද මිනිසා තුළ ඇත්තේ අධික ආශාවකි. ඒ පිළිබඳ රජවරුන් තුළ පැවති ස්වභාවය කොසොල් රජතුමාගේ සිද්ධියෙන් වටහා ගත හැකි ය. නූතන සමාජය තුළ ද එම ස්වභාවය දැක ගත හැකි අතර එහි අනිටු ප්‍රතිඵල ද බොහෝ වෙයි. (ශරීරයේ ස්ථුල භාවය, විවිධ ලෙඩ රෝගවලට ගොදුරු වීම, අකල් මරණ ආදිය ඒ අතර වෙයි.) විශේෂයෙන් ගිහි ජීවිතය තුළ දී ම ආහාර තෘෂ්ණාව පාලනය කිරීම මෙම ශික්ෂා පදයෙන් අපේක්ෂිත අරමුණ ය.

**7. නච්ච ගීත වාදිත විසූකදස්සන මාලා ගන්ධ විලේපන ධාරණ මණ්ඩන විභූසනට්ඨානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි**

(මම නැටීම, ගී කීම, බෙර ආදිය වැයීම හා විසුළු දැකීමෙන් ද මල් සුවඳ විලවුන් දැරීමෙන් ද ඒවායින් සිරුරේ අඩුතැන් (කැලැල්) පිරවීමෙන් ද සම පැහැපත් කිරීමෙන් ද වැළකීම නම් වූ ශික්ෂා පදය සමාදන් වෙමි.)

කාමභෝගී ගිහියා ඇස පිනවන, කය සරසන දේ කෙරෙහි විශේෂ ඇල්මක් දක්වයි. විවිධ ආලේපන ඇඟ ගල්වමින්, විවිධ ඇඳුම්-පැළඳුම්වලින් කය සරසමින් දිවි ගෙවන්නට කැමැති වේ; එසේ ම කෙලෙස් ඉපදීමට හේතු වන්නා වූ කුසලයට බාධක වූ "විසූක දස්සනයන්ට" බොහෝ සෙයින් ප්‍රිය වෙයි. එනම්, කුකුළු පොර, ගව පොර, ඇත් පොර, මිනිසුන්ගේ තරග දිවුම්, සතුන්ගේ තරග දිවුම්, වාහන වල තරග ගමන් යනාදිය විසූක නම් වේ. ඒවා බැලීමෙන් වැළකිය යුතු ය. සඳුන් ආදි සුවඳ වර්ග ශරීරයේ හෝ හඳනා පොරෝනා වස්ත්‍රවල හෝ නොගැල්විය යුතු ය. ලස්සන කිරීම සඳහා කිසිවක් ශරීරයෙහි නොගැල්විය යුතු ය. සමහරු පොහෝ දිනවල පවත්වන පෙරහරවල නැටුම් බලා, ගැයුම් වැයුම් අසා සිල් බිඳ ගනිති. තමා යන කල්හි පෙරමගට

එන පෙරහරක නැටුම් දුටුව ද ගැයුම් වැයුම් ඇසුණ ද ශික්ෂා පදය නොබිඳේ. තමා සිටින තැනට පෙනෙන හරියේ පවත්වන නැටුම් ගැයුම් වැයුම් දැකීමෙන් ඇසීමෙන් සිල් නොබිඳේ. එක පියවරකුදු ගොස් ඇසීම බැලීම කළ හොත් සිල් බිඳේ. බොහෝ උපාසක උපාසිකාවෝ පෙරහරක් එතොත් දුව ගොස් බලති. එයින් ඔවුන්ගේ සිල් පලුදු වේ.

**8. උච්චාසයන මහාසයනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි**

(මම උසසුන් මහසුන් පරිභෝගයෙන් වැළකීම නම් වූ ශික්ෂා පදය සමාදන් වෙමි.)

සියලු සත්ත්වයෝ සැප කැමැත්තෝ ය. දුක් ප්‍රතික්ෂේප කරන්නෝ ය. ඒ අතරින් මිනිස් ජීවියා සුවිශේෂ ය. විශේෂයෙන් ගිහි පිරිස නිරන්තරයෙන් ඒ සඳහා වෙහෙසෙති; කැපවෙති. එහෙත් ශීල සමාදානය මගින් මෙම සුව පහසු දිවිය හෝරා කිහිපයකට අමතක කෙරේ. සියල්ලෝ ම බණ මඩුවෙහි බිම වාඩිවෙති. රෝගාබාධ ඇති, වාඩි වී සිටීමට අපහසු පිරිස පමණක් කුඩා ආසනවල වාඩි වෙති. එහෙත් එය සමාදන් වූ ශීලයට හානියක් නොවේ.

මධ්‍යම පුරුෂයකුගේ රියනට වඩා උස් පා ඇති ඇඳ, පුටු උච්චාසයන නම් වේ. මේ කාලයේ පාවිච්චි කරන ඇඳ, පුටු උච්චාසයනයට අයත් නැත. අධික සැපය සඳහාත් අලංකාරය සඳහාත් තනා ඇති විශේෂ ආසන මහාසයන නම් වේ. අධික සැපය පිණිස මෙකල තබා ඇති රබර් කුෂන් හා ස්ප්‍රින් යොදා ඇති අසුන් මහාසයනවලට අයත් ලෙස සැලකිය යුතු ය. මේවායින් මිදී බණ මඩුවෙහි, බෝ මළුවෙහි හෝ සෑ මළුවෙහි අල්පේච්ඡතාවෙන් ගත කිරීමෙන් මෙම ශික්ෂා පදය ආරක්ෂා වෙයි.

තරුණ මහලු ස්ත්‍රී පුරුෂයෝ ද පාසල් දරුවෝ ද ශ්‍රද්ධාවෙන් ම සීල සමාදානය කෙරෙහි යොමු ව සිටිති. එහෙත් අනවබෝධය නිසා හෝ නිවැරදි මග පෙන්වීමකින් තොර නිසා හෝ යම් යම් වැරදි ක්‍රියාවන්හි යෙදී ඔවුහු සීල විපත්ති ද සිදු කර ගනිති. නිවැරදි අවබෝධයෙන් ක්‍රියා කරන්නේ නම් උසස් ප්‍රතිඵල සීල සමාදානය වෙතින් සාධනය කර ගත හැකි ය.

## දස සීලය

1. පාණාතිපාතා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
2. අදින්නාදානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
3. අබ්‍රහ්මචරියා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
4. මුසාවාදා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
5. සුරාමේරය මජ්ජපමාදට්ඨානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
6. විකාල භෝජනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි

7. නච්ච ගීත වාදිත විසූක දස්සනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
8. මාලා ගන්ධවිලේපන ධාරණ මණ්ඩන විභූසනට්ඨානා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
9. උච්චාසයන මහාසයනා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි
10. ජාතරූප රජත පටිග්ගහණා වේරමණී සික්ඛාපදං සමාදියාමි

උපෝසථ අෂ්ටාංග ශීලයට අයත් ශික්ෂා පද අට ම දස සීලයට අයත් වෙයි. එහි දී නච්චගීතවාදිතයෙන් වෙන් වීම, මල් සුවඳ ආදියෙන් වෙන් වීම ද ශික්ෂා පද දෙකක් ලෙස භාවිත වේ. විශේෂයෙන් දස සීලයෙහි ඇත්තේ අන්තිම ශික්ෂා පදයයි. මෙය ඉහත කී අෂ්ටාංග සීලයෙහි ම ඉදිරි පියවරකි. සාමණේර හිමි නමක් විසින් ද ආරක්ෂා කරන්නේ මෙම සීලයයි. ඒ අනුව ද මෙම සීලය උසස් සීලයකි. මෙය උසස් ලෙස සමාදන් වන්නේ නම් තමාට අයත් රන් රිදී හා මුදල් කිසිවක් තබා නොගෙන සමාදන් විය යුතු ය. එහෙත් වර්තමානය තුළ ඇති ගමන් දුෂ්කරතා යනාදිය නිසා මුදල් පරිහරණය කිරීම සිදු වේ. එම නිසා බොහෝ සෙයින් සමාදන් වනුයේ දස සීලය නොව අෂ්ටාංග උපෝසථ සීලයයි.

## සාරාංශය

මිනිසත් බව ඉතා දුර්ලභ වූවකි. දුර්ලභ වූ මිනිසත් බවෙන් ලද හැකි ප්‍රයෝජන බොහෝ ය. ඒ අතර සීල ශික්ෂණයෙහි පිහිටා නිවන් කුසලතාව වර්ධනය කර ගැනීම මිනිසත් බවෙහි උත්කෘෂ්ඨතම ප්‍රතිඵලයයි. ඒ සඳහා නිති පන්සිල්, පොහොය අටසිල්, ආජීව අෂ්ටමක සිල් සහ දස සිල් හි පිහිටා ක්‍රියා කිරීමට බෞද්ධයා පුරුදු ව සිටියි. එමගින් ගිහි ව සිට ම අල්පේච්ඡ ජීවිතයකට හුරු වීමත්, අත්හැරීම ප්‍රගුණ කිරීමත්, නිවනට යන ජවවේගය වැඩි දියුණුවීමත් සිදුවේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. සීලය යනු කුමක් දැ යි කෙටියෙන් හඳුන්වන්න.

2. සීල සමාදානයෙහි ඇති වැදගත්කම පැහැදිලි කෙරෙන වාක්‍ය දහයක් ලියන්න.

3. අෂ්ටාංග සීලය, දස සීලය පිළිවෙළින් පොතේ සටහන් කර ගන්න.

## පැවරුම

ඔබ පාසලේ පෙර පෝය වැඩසටහනෙහි සීල සමාදානය සිතුවමට නගා පංති කාමරයෙහි ප්‍රදර්ශනය කරන්න.

# 10 උගනිමු අඹු-සැමි, හිත-මිතුරු යුතුකම්

එක් සමයෙක අප බුදුරජාණන් වහන්සේ රජගහනුවර පිහිටි ලෙහෙනුන්ට අභය භූමියක් වූ කලන්දක නිවාප නම් වේළුවනයෙහි වැඩ සිටියහ. එකල්හි සිගාලක නම් ගෘහපති පුත්‍ර තෙමේ උදෑසන ම රජගහ නුවරින් නික්ම තෙත් වූ රෙදි ඇති ව, තෙත් වූ කෙස් ඇති ව, දොහොත් මුදුන් තබා පෙරදිග ද, දකුණ ද, අපරදිග ද, උතුර ද, යට ද, උඩ ද යන සදිසාවන් වඳිමින් සිටියේ ය.

එකල්හි හැඳ පෙරව පා සිවුරු ගෙන රජගහ නුවරට පිඬු පිණිස පිවිසි බුදුරජාණන් වහන්සේ එසේ සදිසා වඳිමින් සිටි සිගාලක ගෘහපති පුත්‍රයා දුටු සේක.

එහි දී බුදුරදුන් හා සිගාලක ගෘහපති අතර ඇති වූ සංවාදය මෙසේ යː

| | | |
|---|---|---|
| බුදුරජාණන් වහන්සේ | :- | ඔබ බිම වැතිරී කුමක් කරන්නෙහි ද? |
| සිගාලක | :- | සදිසාවන්ට සංග්‍රහ කරනවා ස්වාමීනි. |
| බුදුරජාණන් වහන්සේ | :- | ඒ කුමක් නිසා ද? |
| සිගාලක | :- | මගේ පියතුමා මිය යන මොහොතේ සදිසාවන්ට නමස්කාර කරන ලෙස කළ අවවාදය ඉටු කිරීම සඳහා. |
| බුදුරජාණන් වහන්සේ | :- | ආර්ය විනයෙහි සදිසා සංග්‍රහය සිදු කරන්නේ එලෙස නොවේ. |
| සිගාලක | :- | ස්වාමීනි ඒ කෙසේ දැයි දැන ගනු කැමැත්තෙමි. මා කෙරෙහි අනුකම්පාවෙන් දේශනා කරනු මැනවි. |
| බුදුරජාණන් වහන්සේ | :- | එසේ නම් හොඳින් අසා ගන්න. මතකයේ තබා ගන්න. |

ඉන් අනතුරුව බුදුරජාණන් වහන්සේ ගිහි ජනයාට විශේෂයෙන් අදාළ වූ දහම් කරුණු රැසක් සිගාල ගෘහපතියාට දේශනා කොට වදාළහ. සිගාලකට දුන් අවවාදය වූ බැවින් එම සූත්‍ර දේශනාව සිගාලෝවාද නම් වෙයි. එමගින් ගිහියාට අයත් පෞද්ගලික හා සාමාජික ජීවිතය අනේක විධ පරිහානිවලින් වළක්වා ගනිමින් නොකළ යුතු, නොවැඩිය යුතු ක්‍රියාකාරකම් මෙන් ම නොයෙක් පැතිවලින් වැඩි දියුණුවට පත් ප්‍රීතිමත්, සාමකාමී ජීවිතයක් ගත කිරීමට වැඩිය යුතු, අනුගමනය කළ යුතු පිළිවෙත් ද උගන්වා තිබේ. සූත්‍රයෙහි එන

විවිධ දහම් කරුණු අතර සදිසා නමස්කාරය හෙවත් සමාජ සබඳතා තහවුරු වන සාරධර්ම ඇතුළත් දේශනාව ඉතා වැදගත් තැනක් ගනී. එය කවර සමාජයක වුව ද අන්‍යෝන්‍ය බැඳීම, විශ්වාසය තහවුරු කර ගැනීමට ඉවහල් වන සදුපදේශයන්ගෙන් සමන්විත ය. ඒ ඔස්සේ සියලු සමාජ කොටස්වල දියුණුව ද, සුරක්ෂිත බව ද ගොඩනගා ගත හැකි ය. සදිසා නමස්කාරය අනුව අඹු-සැමි සබඳතාවත්, හිත-මිතුරු සබඳතාවත් අර්ථවත් හා ශක්තිමත් සමාජයක් ගොඩනගන අයුරු මෙහි දී සාකච්ඡා කෙරේ.

## අඹු - සැමි සබඳතාව

සමාජයේ ඇති කුඩා ම ඒකකය ලෙස පවුල ඉතා වැදගත් වේ. ස්වාමියා සහ භාර්යාව එකිනෙකා කෙරෙහි ප්‍රියශීලී ව විශ්වාසයෙන් ගෞරවයෙන් කටයුතු කරන්නේ නම් එම පවුල් සංස්ථාව සතුට, සාමය, සෞභාග්‍යය පිරුණු තැනක් වන්නේ ය. එවැනි පවුල් පසුබිමකින් බිහි වන අනාගත සාමාජිකයන් යහපත් පුරවැසියන් වනු නො අනුමාන ය. ඔවුන් හැදුණු, වැඩුණු පවුල් පසුබිම ඉතා උසස් සාරධර්ම සහිත ස්ථානයක් බැවිනි.

සිගාලෝවාද සූත්‍රයේ දී ස්වාමි භාර්යා සුහදතාව, විශ්වාසය හා ගෞරවය වර්ධනය කර ගැනීමට අදාළ වැදගත් සාරධර්ම සමුදායක් උගන්වා තිබේ. ඒ අනුව ස්වාමියා විසින් භාර්යාවට ඉටු කළයුතු යුතුකම් පහකි.

1. සම්මාන කිරීම
2. අවමන් නොකිරීම
3. වෙනත් කාන්තාවන් කරා නොයෑම
4. වගකීම් පවරා දීම
5. ඇඳුම් පැළඳුම් ලබා දීම

### 1. සම්මාන කිරීම (සම්මානන)

බුදුරදුන් වැඩසිටි භාරතීය සමාජයේ කාන්තාව ඉතා ම පහත්, අසරණ තත්ත්වයකට පත් වී සිටියා ය. එබැවින් බුදුරදුන් පළමුවෙන් ම කළ අනුශාසනාව වූයේ තම ගෘහය තුළ කාන්තාවට අවමන් සහගත ලෙස සැලකීමේ පුරුද්ද අත් හරිමින් ඇයට සම්මානනීය තැනක් හිමි කර දිය යුතු බවයි. ඒ තුළින් අඹු සැමි සබඳතාව වඩාත් සුහද, විශ්වසනීය තත්ත්වයකට පත් කර ගත හැකි වන්නේ ය. මෙය විවිධාකාරයෙන් කළ හැකි ය. එදිනෙදා ගෙදර දොර කටයුතුවල දී ඇය කොන් කිරීමෙන් තොර ව ඥාති මිත්‍රාදීන්ට හඳුන්වා දීම, එකට ආහාර ගැනීම ඒ අතරින් කිහිපයකි. කථා බහ කිරීමේ දී ද ඇයට ගෞරවයක් ලැබිය යුතු ය.

## 2. අවමන් නොකිරීම (අනවමානන)

"නත්ථි ලෝකේ අනින්දිතෝ" පෙර කල පටන් ම නින්දා නොලැබූවකු ලොව තුළ නොමැති බව බුද්ධ දේශනාවයි. එබැවින් නින්දාව, අපහාසය පිළිබඳ ව අප එතරම් කලබල නොවිය යුතු ය. එනමුත් අප කිසිවකුටත් නින්දා නොකිරීමට වග බලා ගත යුතු ය. විශේෂයෙන් අප නිවස තුළ එය සිදු නොවිය යුතු ම ය. නින්දා විඳින කිසිවෙක් නින්දා කරන්නා ප්‍රිය නොකරති. පවුල තුළ සතුට, සාමය, සෞභාග්‍යය පවත්වා ගැනීමට නම් තම පරම මිතුරිය වන පතිනියට නින්දා නොකළ යුතු ම ය. කිසිදු හේතුවක් නිසා ඇයට අවමන් වන සේ කථා නොකළ යුතු ය.

## 3. වෙනත් කාන්තාවන් කරා නොයෑම (අනතිචරියා)

ආවාහ - විවාහ සබඳතා ගොඩ නගා ගත් අය අසම්මත ලෙස වෙනත් ස්ත්‍රී පුරුෂ ඇසුරක් නොකළ යුතු ය. එය ඔවුන් දෙදෙනාට පමණක් සීමා කර ගත යුතු ය. ශිෂ්ට සම්පන්න පිළිවෙත නම් එය ම ය. කිසිදු විවාහක කාන්තාවක් තම සැමියා වෙනත් අඟනක හා පවත්වන වැරැදි ඇසුරක් අනුමත නොකරයි. වැරැදි ඇසුර නිසා විවාහ ජීවිතය දෙදරා යයි. ගැටුම් නඩුහබ ආදිය ද ඇති වේ. එවැනි පරිසරයක් තුළ විශ්වාසය හා ශිෂ්ටත්වය බිඳ වැටීම, දරුවන් අනාථ වීම වැනි අහිතකර ප්‍රතිඵල ද උද්ගත වන්නේ ය. ඔවුන්ගේ දූදරුවන් ද දුසිරිත්වලට යොමු වීමේ ඉහළ අවදානමක් පවතී. එබැවින් සැමියාගේ යුතුකම වන්නේ බිරිඳ තමා කෙරෙහි තබා ඇති විශ්වාසය කඩ නොකිරීම ය.

## 4. වගකීම් පවරා දීම (ඉස්සරිය වොස්සග්ග)

අපි හැම දෙනා ම ස්වාධීන ව ජීවත් වීමට ප්‍රිය කරමු. ආවාහ විවාහ චාරිත්‍ර අනුව බොහෝ විට කාන්තාව තම නිවස හැර දමා ස්වාමියාගේ නිවසේ පදිංචියට යයි. ඇය එම නිවසේ දෛනික කටයුතු නොපිරිහෙළා ඉටු කළ යුතු වෙයි. එහි දී ඇයට තම නිදහස් අදහස් උපයෝගී කර ගෙන වගකීම් සහගත ව කටයුතු කිරීමට අවශ්‍ය ස්වාධීනත්වය පැවතිය යුතු ය. ඇය පිටස්තර කෙනකු ලෙස නොසැලකිය යුතු ය. නිවසේ සියලු කටයුතුවල දී වගකීම් කොටසක් ඇය වෙත පැවරීම මෙමගින් අපේක්ෂා කෙරේ. එය සාර්ථක ගෘහ ජීවිතයක පදනමයි.

## 5. ඇඳුම් පැළඳුම් ලබා දීම (අලංකාරානුප්පදාන)

සෑම කාන්තාවක් ම සුන්දර ලෙස ඇඳුම් පැළඳුම් කිරීමට කැමැති ය. ස්වාමියා විසින් තම ශක්ති ප්‍රමාණයෙන් ඇයට අවශ්‍ය ඇඳුම් පැළඳුම් ආදිය සපයා දීම, අන්‍යෝන්‍ය විශ්වාසය, ගෞරවය හා බැඳීම ස්ථාවර ව පවත්වා ගැනීමට උපකාරී වේ. එවින් සුදුසු පරිදි ඒවා ප්‍රදානය කිරීමෙන් බිරිය සැනසීමට ස්වාමියා වග බලා ගත යුතු ය.

**අඹු සැමි සබඳතා වඩාත් ශක්තිමත් වීමට බිරිය ද ස්වාමියාට තම යුතුකම් ඉටු කළ යුතු ය. සිගාලෝවාද සූත්‍රයෙහි ඒවා දක්වා ඇත්තේ මෙසේ ය.**

1. ගෙදර දොර කටයුතු සංවිධානාත්මක ව කිරීම
2. ස්වාමියාගේ ඥාති, මිත්‍ර, සේවකාදීන්ට මැනවින් සැලකීම
3. වෙනත් පුරුෂයන් නොපැතීම
4. උපයා ගත් ධනය ආරක්ෂා කිරීම
5. දක්ෂ ව, අනලස් ව සියලු කටයුතු කිරීම

## 1. ගෙදර දොර කටයුතු සංවිධානාත්මක ව කිරීම (සුසංවිහිත කම්මන්තා)

විවාහක කාන්තාවක වෙතින් ඉටු විය යුතු කටයුතු ප්‍රමාණය විවිධාකාර ය; බොහෝ ය. ඒ සියලු කටයුතු ඉතා කල්පනාකාරී ව ඉටු කිරීම ඇ සතු වගකීම ය. පවුල් සංස්ථාවේ සුරක්ෂිතතාව ඒ මත තීරණය වන බැවිනි. නිවස තුළ පිරිසිදුකම, දරුවන්ගේ කටයුතු, ඉවුම් පිහුම් ආදි බොහෝ කටයුතු සිදු වන්නේ බිරියගේ අතිනි. නිවස තුළ බොහෝ කටයුතු සංවිධානාත්මක ව ඉටු කිරීම බිරියගේ වගකීම ය.

## 2. ස්වාමියාගේ ඥාති, මිත්‍ර, සේවකාදීන්ට මැනවින් සැලකීම (සුසංගහිත පරිජනා)

ස්වාමියාගේ මවුපියන්ට, ඥාතීන්ට හා හිතවතුන්ට ද හිතවත් ව, කාරුණික ව කටයුතු කිරීමට බිරිය සමත් විය යුතු ය. ඇතැම් විට ගෘහ කටයුතු කර ගැනීමේ පහසුව සඳහා සේවක සේවිකාවන් යොදා ගන්නා අවස්ථා ඇත. ඔවුන්ට නිසි පරිදි කටයුතු පවරා දීමෙන් ද, බත්, වැටුප් ආදියෙන් සංග්‍රහ කිරීමෙන් ද, කාරුණික ව සැලකීමෙන් ද හිතානුකම්පී වීම බිරිය සතු යුතුකමකි.

## 3. වෙනත් පුරුෂයන් නොපැතීම (අනතිචරියා)

නකුල මාතා තමා ගැන අගයමින් ප්‍රකාශ කළේ කිසිදාක සිතකින් වත් ඇය පරපුරුෂයකු නොපැතූ බවයි. එවිට කායික ව එවැන්නක් කිසි විටකත් සිදු නොවේ. එය ශිෂ්ට සම්පන්න සමාජයක් නිර්මාණය කර ගැනීමේ මූලික අඩිතාලම ය.

## 4. උපයා ගත් ධනය ආරක්ෂා කිරීම (සම්භතං අනුරක්ඛති)

නූතන සමාජයේ බිරිය ද බොහෝ විට රැකියාවක නිරත වී ධනය ඉපයීමට සම්බන්ධ වනු දැක ගත හැකි ය. කෙසේ හෝ කෙතරම් ඉපැයුවත් අරපිරිමැසුම්දායක ලෙස සම්පත් භාවිත නොකළ හොත් පවුලක ආර්ථික පදනම බිඳ වැටෙයි. ධනයට වහල් නොවී එය උපකරණයක් වශයෙන් සලකා අවශ්‍ය තැන්හි, සුදුසු පරිදි, මනා කළමනාකරණයකින් ධනය පරිහරණය කළ යුතු ය.

### 5. දක්ෂ ව, අනලස් ව සියලු කටයුතු කිරීම (සබ්බ කිච්චේසු දක්ඛා, අනලසා)

නිවසේ සියලු කාර්යයන් ද විධිමත් ව, සංවිධානශීලී ව, අලස නොවී, අතපසු නොකොට, ඉතා සාර්ථක ප්‍රතිඵල ළඟා කර ගත හැකි පරිදි ඉටු කළ යුතු ය. එවිට පවුල් සංස්ථාව මැනවින් පවත්වා ගෙන යා හැකි ය. බුදු දහම අනුව එවැනි අඹු සැමි සබඳතාවක් දේවතාවකු දේවතාවියක සමඟ එකට විසීමක් වැනි ය.

## හිත-මිතුරු සබඳතාව

හොඳ මිතුරන් ඇසුරු කිරීම යහපත් දිවිපැවැත්මකට අවශ්‍ය වන්නේ ය. නව යොවුන් දරුවන් වශයෙන් අපට ද හොඳ යහළු - යෙහෙළියන් ඇසුරු කිරීම මගින් ගුණ සුවඳින් සුවඳවත් විය හැකි ය. දුගඳ හමන යමක් අතෙහි දැවටුණු කල්හි අත ද දුගඳ හමන්නා සේ නරක චර්යාවන් සහිත මිනිසුන් ආශ්‍රය කිරීම මගින් අපගේ ජීවිතය ද නරක ගතිගුණ නමැති දුගඳින් වැසී යයි. ජීවිතය සුවඳවත් වන්නේ හොඳ මිතුරන් ඇසුරු කිරීමෙනි.

හිත මිතුරන් ඇසුරු කිරීමේ දී අප අනුගමනය කළ යුතු පිළිවෙත් පහක් බුදුරදුන් විසින් සිගාලෝවාද සූත්‍රයේ දී උගන්වා තිබේ. ඒවා මෙසේ ය.

1. දානය
2. ප්‍රිය වචනය
3. අර්ථචර්යාව
4. සමානාත්මතාව
5. නො රැවටීම

ලෝභී, මසුරු පුද්ගලයකුගේ වුව ද හිත දිනා ගත හැක්කේ පරිත්‍යාගයෙනි. තම හිත මිතුරාගේ අවශ්‍යතා පිළිබඳ සැලකිලිමත් වී ඔහුට පරිත්‍යාගශීලී වීම මිතුරාගෙන් ඉටු විය යුතු පළමු යුතුකම ය. තිරිසන්ගත සතුන් පවා ප්‍රිය වචනයට අවනත වන බව නන්දිවිසාල ජාතකයෙන් පැහැදිලි වේ. තම මිතුරාට හිතානුකම්පී ව ප්‍රියශීලී ව කතා කිරීමට අප පුරුදු පුහුණු වීම අවශ්‍ය ය. යහළුවාගේ මෙලොව පරලොව අභිවෘද්ධිය පිළිබඳ අවධානයෙන් කටයුතු කිරීම උසස් ගුණයකි. තම මිතුරාගේ අධ්‍යාපනික මෙන් ම ආධ්‍යාත්මික දියුණුව වෙනුවෙන් උපකාර කිරීමට පුරුදු වීම අගනේ ය. වෙනස්කම් නොසලකා හැර සමානාත්මතාවෙන් කටයුතු කිරීම අවශ්‍ය ය. යමකු මිතුරකු රැවටීමට භාජනය කරන්නේ නම් එය ඉතා පහත් වසල ක්‍රියාවකි. තම මිතුරාට එවැන්නක් නොකිරීමට වග බලා ගැනීම වැදගත් ය. මිතුරු සබඳතාව සමාජ ජීවිතය ඉතා යහපත් තලයකට ගෙන යනු ඇත. මෙලෙස සලකන මිතුරා කෙරෙහි තමා ද කලණ මිතුරකු ලෙස සැලකිය යුතු කරුණු පහකි.

1. පමා වූ මිතුරා රැක ගැනීම
2. පමා වූ මිතුරාගේ ධනය රැක ගැනීම
3. බිය පැමිණි විට මිතුරාට පිහිට වීම
4. ආපදාවන්හි දී හැර නොයෑම
5. මිතුරාගේ දරු මුනුබුරන් ද ආරක්ෂා කිරීම

යම් මිතුරෙක් ප්‍රිය ජනක ද, ගරු බුහුමන් කිරීමට සුදුසු වේ ද, දුටු වරද මෛත්‍රී සහගත ව කරුණාවෙන් පෙන්වා දෙන්නේ ද, මිතුරා වරදක් පෙන්වා දෙන කල්හි නොකිපී මැනවින් පිළිගෙන පිළිපදින්නේ ද තමාටත් අනුන්ටත් අවැඩ පිණිස පවතින ඕපාදූප නොදොඩා ගැඹුරු වූත් සාර වූත් කථා කියන්නේ ද මිතුරා අයහපතෙහි නොයොදවන්නේ ද ඔහු කල්‍යාණ මිත්‍රයෙකි.

තම මිතුරා වරදින් මුදවා ඔහු ආරක්ෂා කිරීම, ප්‍රමාදයක් දුටු විට ඔහුගේ වස්තු සම්පත් විනාශ වී යා නොදී ආරක්ෂා කිරීම, කිසියම් විපතක්, කරදරයක්, භයක් ඇති වූ විට මිතුරාට හැකි උපරිමයෙන් උදවු උපකාර කිරීම, එහි දී ඔහු අත් නොහැරීම, මිතුරාගේ ඥාති සමූහයා පවා ආරක්ෂා කිරීම, මිතුරාගේ ගුණ කිව යුතු තැන අවංක ව ම එය ප්‍රකාශ කිරීම, මිතුරාගේ රහස් ආරක්ෂා කිරීම තුළින් යහපත් මිතුරු සබඳතාවක් ගොඩනගා ගැනීම මෙන් ම ආරක්ෂා කිරීම ද කළ හැකි වනු ඇත.

එක් අවස්ථාවක බුදුරදුන් වෙත එළඹි අනඳ තෙරුන් විමසා සිටියේ **"සම්බුද්ධ ශාසනයෙන් අඩක් පමණ පවතින්නේ කල්‍යාණ මිත්‍ර ආශ්‍රය නිසා නේද?"** යනුවෙනි. එහි දී බුදුරදුන්ගේ පිළිතුර වූයේ අඩක් නොව සම්පූර්ණයෙන් ම සම්බුදු සසුන රඳා පවතින්නේ කල්‍යාණ මිත්‍ර ආශ්‍රය නිසා බව ය. එසේ නම් ගිහි අපගේ ජීවිත කෙරෙහි ආශ්‍රය කරන හොඳ මිතුරන් යහපත පිණිසත්, නරක මිතුරන් විනාශය පිණිසත් හේතු වන බව අමුතුවෙන් පැහැදිලි කළ යුතු නොවේ. සතර බ්‍රහ්ම විහරණ අතරෙහි සඳහන් වන මෛත්‍රිය, කරුණාව, මුදිතාව, උපේක්ෂාව පෙරදැරි ව මිතුරන් ඇසුරු කිරීම අවශ්‍ය ය. බොහෝ බුද්ධ දේශනා විමසා බැලීමේ දී පැහැදිලි වන කරුණක් වන්නේ අවංක ව, මිත්‍රශීලී ව කටයුතු කිරීමෙන් නිවැරැදි මිතුරු සබඳතාවක් ගොඩ නගා ගත හැකි බවයි.

## සාරාංශය

ගිහි විනය ලෙස හඳුන්වනු ලබන බෞද්ධ සූත්‍ර දේශනා තුළින් අවධාරණය කෙරෙන පරිදි යහපත් සමාජයක් ගොඩනගා ගැනීමෙහි ලා උපකාර කර ගත හැකි සමාජ ධර්ම සමූහයක් සිගාලෝවාද සූත්‍රයේ ඇතුළත් වේ. සමාජයේ මූලික ම ඒකකය වන පවුල් සංස්ථාවත්, දෙවනු ව ගොඩ නගා ගන්නා මිත්‍රත්වයත් යහපත් වන කල්හි ගුණාත්මක අතින් පිරිපුන් ඉහළ සමාජයක් ගොඩ නගා ගත හැකි වන බව බෞද්ධ ඉගැන්වීමයි. එහි දී ස්වාමි-භාර්යා සම්බන්ධතාව ද, හිත-මිතුරු සම්බන්ධතාව ද, මැනවින් සකස් විය යුතු ය. ඒ සඳහා බුදු දහමෙන් සැපයෙන මාර්ගෝපදේශය අකාලික ගුණයෙන් හෙබියේ ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. සිගාලෝවාද සූත්‍රයේ දැක්වෙන පරිදි බිරියක විසින් ස්වාමියාට ඉටු කළ යුතු යුතුකම් ලියා දක්වන්න.

2. හොඳ මිතුරකු වීම සඳහා ඔබ තුළ ගොඩනගා ගත යුතු ගුණධර්ම මොනවා දැයි නම් කරන්න.

## පැවරුම

1. ඔබගේ හොඳ ම මිතුරාගේ ගුණ අගයමින් ලිපියක් සම්පාදනය කරන්න.

## පුහුණුවට

තම බිරිඳට ගරු කරනා
කිසි අවමන් නොම කරනා
වෙනත් කතුන් වෙත නොයනා
සැමියා සැමියෙකිය මනා

නිවසේ කටයුතු සෙවුමට
පවරා නිසි කල බිරියට
අබරණ දී සලකන විට
සැමියා සැමියෙකි සැබවට

නිවසේ කටයුතු සොයමින්
කාටත් සලකා අදරින්
සොර සැමියන් නොම පතමින්
සිටියොත් බිරියකි සැබැවින්

උපයන දෑ රැක ගනිමින්
පමණට වියදම් කරමින්
අලස නොවී වැඩ කරමින්
සිටියොත් බිරියකි සැබැවින්



# උපාය කුසලතාවෙන් යුතු වෙමු

ක්‍රිස්තු පූර්ව තුන්වන සියවසේ දී මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේගේ වැඩමවීමත් සමග ලක්වැසියන්ට පාලි ත්‍රිපිටකය මෙන්ම අටුවා ද දායාද විය. අටුවා යනු බුද්ධ වචනය සඳහා සපයන ලද අර්ථකථන සමූහයයි. එහි දී සූත්‍ර පිටකයේ ඛුද්දක නිකායට ඇතුළත් වූ ග්‍රන්ථ පහළොවෙන් එකක් වූ ජාතක පාලිය නම් ගාථා සංග්‍රහය සඳහා ද අට්ඨකථා සැපයිණ. එය ජාතකට්ඨකථාව නම් විය. නැවත කුරුණෑගල යුගයේ දී පාලි ජාතකට්ඨකථාව තව දුරටත් සංස්කරණය හා සංවර්ධනය කරමින් සිංහලට නගන ලදි. එසේ සැකසුණු ග්‍රන්ථය පන්සිය පනස් ජාතක පොත් වහන්සේ ලෙස හැඳින්වේ. ඉහත කී ජාතක පාලියෙහි ඇතුළත් වූ ගාථා බුද්ධ දේශනා වූ බැවින් ජාතකට්ඨකථාව මෙන් ම සිංහල ජාතක පොත් වහන්සේ තුළ ද ඇතුළත් කථා වස්තු බුද්ධ දේශනා යැයි මෙරට සැදැහැවත් බෞද්ධයෝ විශ්වාස කරති. උම්මග්ග ජාතකය ද එයට ඇතුළත් ය. උපාය කුසලතාවෙන් යුතු ව ගැටලුවලට මුහුණ දීමට සහ ඒවා විසඳා ගැනීමට උම්මග්ග ජාතකයේ එන මහෞෂධ පණ්ඩිත චරිතය අපට මග පෙන්වයි.

සැවැත්නුවර දෙව්රම් වෙහෙර දම්සබා මණ්ඩපයේ රැස්වූ භික්ෂූන් වහන්සේලා අතර ලොව්තුරා බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ප්‍රඥා මහිමය පිළිබඳ සාකච්ඡාවක් ඇති විය. මේ අතරතුර එහි වැඩම කළ බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේගෙන් විමසා සිටියේ තමන් වහන්සේ වැඩමවීමට පෙර කුමන කථාවක නිරත වී සිටියේ ද යන්නයි. එහි දී භික්ෂූන් වහන්සේලා ප්‍රකාශ කළේ "ස්වාමීනී, අපි ඔබ වහන්සේගේ ප්‍රඥා මහිමය පිළිබඳ සාකච්ඡා කරමින් සිටියෙමු" යනුවෙනි. එයට පිළිතුරු දුන් බුදුරජාණන් වහන්සේ **මහණෙනි, මාගේ ප්‍රඥා මහිමය ප්‍රකට වූයේ අද පමණක් නොවේ. සසර පෙර ආත්මභාවවල දීත් එසේ ම සිදු** වූ බව සඳහන් කරමින් උම්මග්ග ජාතකය දේශනා කළ සේක.

යටගිය දවස මියුළු නම් නුවරක් විය. එහි පාලකයා වූයේ වේදේහ නම් රජ කෙනෙකි. ඔහුට අර්ථයෙන්, ධර්මයෙන් අනුශාසනා කරන පඬිවරු සතර දෙනෙක් වූහ. සේනක, පුක්කුස, කාවින්ද, දේවින්ද යනුවෙන් ඔවුහු හඳුන්වන ලදහ. මියුළු නුවරට නැගෙනහිරින් පිහිටි යවමැදුම් ගමෙහි සිරිවඩ්ඪන නම් සිටුවරයෙක් විය. ඔහුගේ බිරිය සුමනා නම් වූවා ය. එම දෙපලට උපන් පින්වත් පුතු මහෞෂධ නමින් හැඳින්විණ. එම දරුවා සුවිශේෂ නුවණකින් යුක්ත වූ අතර කුඩා කල සිට ම ප්‍රශ්න විසඳීමෙහි සමත්කම් දක්වූ බව

සඳහන් වේ. මහෞෂධයන්ගේ ප්‍රඥාව බොහෝ ජනයා අතර ප්‍රසිද්ධ විය. රජතුමාට ද මෙය ආරංචි විය. රජතුමාගේ උපදේශක තනතුර සඳහා මහෞෂධ කුමාරයා ගෙන්වා ගැනීමට සැරසුණ ද ඒ සඳහා පුරෝහිත පිරිස කැමැති නොවූහ; නොයෙක් කරුණු ඉදිරිපත් කරමින් එය වැළැක්වීමට උත්සාහ දැරූහ. මේ නිසා ම රජතුමා විසින් මහෞෂධ කුමරා සිටි ගමේ අයට ප්‍රශ්න විසඳා දෙන ලෙසට දන්වා නොයෙක් ආකාරයෙන් සෑදූ ප්‍රශ්න යවන ලදි. එසේ එවූ ප්‍රශ්න විසඳා යැවූයේ මහෞෂධ කුමරුගේ උපාය කුසලතාව මගිනි. ඉන් පසු රජතුමා තමාගේ ප්‍රධාන අනුශාසක ධුරයට පවා මෙම කුමරු පත්කර ගැනිණ. මහෞෂධ කුමාරයා විසඳූ ප්‍රශ්න රාශියකි. එයින් දෙකක් මෙම පාඩමේ දී විමසා බලමු.

## දණ්ඩක ප්‍රශ්නයඃ-

මහෞෂධ කුමාරයාගේ ප්‍රඥාව විමසා බැලීම සඳහා රජතුමා නොයෙක් උපක්‍රම භාවිත කළේ ය. එක් දිනක් කිහිරි ගසක දඬු කැබැල්ලක් වෙන් කර ගනු ලැබිණි. එහි පොත්ත ඉවත් කොට අග මුල සොයා ගැනීමට නොහැකි වන පරිදි සකස් කරනු ලැබිණි. එසේ සකස් කළ දණ්ඩ නැගෙනහිර යවමැදුම් ගමට යවන ලෙස නියම කෙරිණි. එහි අග මුල නිවැරැදි ව සොයා එවිය යුතු ය යන්න ගම්වාසීන්ට පැවරුණු කාර්යයයි. එසේ සොයා ගැනීමට නොහැකි නම් දහසක් දඩ ගසන බව ද රජතුමා දන්වා යැවී ය.



ගම්මු එක්රැස් ව වියතක් පමණ වූ ලියවා සකස් කළ කිහිරි දණ්ඩක අග මුල සොයන්නේ කෙසේ දැයි කථා කරමින් සිටියහ. මේ අතර සිරිවඩ්ඪන සිටුතුමාගේ පුත් මහෞෂධ කුමාරයා එය විසඳා දෙනු ඇතැයි අදහස් කළ ඔවුහු එය කුමරුට දැන්වූහ. එම ප්‍රශ්නය තමාට විසඳිය හැකි බව කුමරා ගම්මුන්ට පැවසුවේ ය. ඒ සඳහා අවශ්‍ය වූයේ ජල බඳුනක් හා නූලකි. කුමරු වියතක් පමණ වූ කිහිරි දණ්ඩෙහි හරි මැද සිහින් නූලකින් ගැට ගැසී ය; නූලේ අනෙක් කොන අතින් අල්ලාගත් ඔහු එය ජල භාජනය මත සීරුවෙන් තැබුවේ ය. එම දණ්ඩෙහි එක පැත්තක් පළමු ව දියෙහි ගිලිණි; අනෙක් පැත්ත පසු ව ගිලිණි.

මහෞෂධ කුමාරයා පිරිසගෙන් ප්‍රශ්නයක් ඇසී යඃ "ගසක වැඩියෙන් බර මුල් කොටස ද අග කොටස ද?" වැඩියෙන් බර මුල් කොටස බව සියල්ලෝ පැවසූහ. ඒ අනුව මෙම දණ්ඩෙහි පළමු ව ගිලුණු පැත්ත මුල යැයි ද දෙවනු ව ගිලුණු කොන ගසේ අග යැයි ද පෙන්වී ය. මෙසේ කුමරු ඉතා දක්ෂ ආකාරයට ප්‍රඥාවන්ත ව ප්‍රශ්නය විසඳූ අයුරු දැක සියලු දෙනා සතුටට පත්වූහ. තීරණය වූ පරිදි කිහිරි දණ්ඩෙහි අග මුල රජතුමාට දන්වා යවන ලදි. රජතුමා මහෞෂධ කුමාරයා එම ප්‍රශ්නය විසඳූ ආකාරය අසා බෙහෙවින් සතුටට පත් විය.

## වැලියොත් ප්‍රශ්නයඃ-

මියුළු නුවර වේදේහ රජතුමාට නැවතත් දිනක් මහෞෂධ කුමරුගේ ප්‍රඥාව පිළිබඳ විමසා බැලීමට සිත් වී උපක්‍රමයක් යොදන ලදි. ඒ අනුව හෙතෙම සේවකයකු අත ගමට හසුනක් යැවී ය. එහි මෙසේ සඳහන් විය.

"රජතුමා ඔන්චිලි පැදීමට ඉතා ප්‍රිය කරයි. එතුමා පදිමින් සිටි ඔන්චිල්ලාවේ පැරැණි වැලි ලණුව කැඩී ගියේ ය. එම වැලි ලණුව වෙනුවට අලුත් වැලි ලණුවක් සාදා එවන්න. නැතිනම් දහසක දඩයක් ගෙවීමට සිදු වේ."

මෙම හසුන කියවූ ගම්වැසියෝ මහත් බියට පත් වූහ. අපි කිසි දා වැල්ලෙන් සෑදූ ලණුවක් දැක නැත. කොහුවලින්, පට්ටාවලින් මිස වැලිවලින් කෙසේ නම් ලණුවක් ගොතන්නේ ද? කියා ඔවුහු සාකච්ඡා කළහ. එහෙත් එය රජතුමාගේ අණ නිසා අත් හැරිය නොහැකි ය. කුමක් කරම් දෝ සිතමින් සිටින අතර මහෞෂධ කුමාරයා මෙයට උපදේශයක් දෙති යි සිතා ඔවුහු කුමරු වෙත ගොස් මෙම ගැටලුව සැළ කර සිටියහ.

'මෙය කාටවත් කළ හැක්කක් නොවේ. එහෙත් මෙම ප්‍රශ්නය මම විසඳා දෙන්නෙමි' යි කී කුමරු ඒ සඳහා කථා කිරීමෙහි දක්ෂකම් ඇති පුද්ගලයන් දෙතුන් දෙනකු අවශ්‍ය බව පැවසී ය. ප්‍රශ්නයට පිළිතුරු දිය යුත්තේ තවත් ප්‍රශ්නයකින් ම මිස වෙනත් ආකාරයකින් නොවේ යැයි ඔහු පැවසී ය. පුහුණු කළ පුද්ගලයෝ කිහිප දෙනෙක් රජතුමා

වෙත යවන ලදහ. ඔවුහු මහෞෂධයන්ගේ උපදෙස් පරිදි රජු හමු වී 'ඔබතුමාගේ පරණ ඔන්චිල්ලාව සාදා තිබූ වැලි ලණුවෙන් කෑල්ලක් අපට දෙන්නැ' යි ඉල්ලා සිටියහ. "අපි ඒ ලණුව බලා කුඩා වැලි කැට යොදා සාදන ලණුවක් ද, ලොකු වැලි කැට යොදා සාදන ලණුවක් ද, ප්‍රමාණයෙන් කොපමණ ලොකු ලණුවක් ද කියා බලා ගෙන ඒ ලණුවේ ප්‍රමාණයට ලණුවක් අඹරා දෙන්නෙමු" යි ඔවුහු තව දුරටත් කීහ. "එසේ නොමැති ව ලණුව අඹරන එක අපහසු ය. පරණ ලණුවෙන් වියතක පමණ කෑල්ලක් තිබුණා නම් හොඳට ම ඇති" යැයි ද ඔවුහු කීහ.

එහෙත් රජතුමා සතු ව එවැනි වැලි යොතක් තිබුණේ නැත. නැති වැලි යොතකින් කැබැල්ලක් කෙසේ දෙන්නද? එබැවින් තමා සතුව එවැනි ලණුවක් නැතැ යි රජතුමා ඔවුන්ට කීය. "ඉතින් රජතුමනි, එහෙම ලණුවක් ඔබ තුමා ළඟ නොමැති නම් උතුරු යවමැදුම් ගම වැසියන් ලණුවක් සාදන්නේ කෙසේ" දැයි, පිරිස ඇසූහ. රජතුමා මෙය අසා සතුටට පත් විය. මෙම විසඳුම සැපයීමට මහෞෂධ පණ්ඩිතයන් තමන් මෙහෙය වූ බව ගම්වැසියෝ දැන්වූහ. එයින් රජතුමා අතිශය සතුටට පත් වූයේ කුමරුගේ ප්‍රඥා මහිමය දැකීමෙනි.

මහෞෂධ පණ්ඩිතයන්ගේ ප්‍රඥාව පරීක්ෂා කිරීම සඳහා වේදේහ රජතුමා බොහෝ අවස්ථාවල නොයෙක් ගැටලු ඉදිරිපත් කළේ ය. ඒ සෑම ගැටලුවක් ම ඉතා ම දක්ෂ ආකාරයට විසඳීමට මහෞෂධ පණ්ඩිතයෝ සමත් වූහ. එවැනි ප්‍රශ්න රැසක් මහෞෂධයන් විසින් විසඳන ලද ආකාරය උම්මග්ග ජාතකයේ සඳහන් වේ. අපටත් මහෞෂධ පණ්ඩිතයන්ට මෙන් ම සමාජයේ ජීවත් වන විට නොයෙක් ගැටලු ඇති වේ. එම අවස්ථාවල අපි ඉතා බුද්ධිමත් ව වගකීමෙන් යුතු ව ඒවාට මුහුණ දිය යුතු වෙමු. ගැටලුවක් පැමිණි විට කලබල වුවහොත්, සසල වුණොත් එම ගැටලුවට සාර්ථක ලෙස මුහුණ දීමට නොහැකි ය. ඉවසීමෙන් හා විමසිලිමත් බවින් යුතු වුවහොත් ගැටලුවේ ස්වභාවයත්, විසඳුමත් හඳුනා ගැනීමට අපට හැකිවනු ඇත.

## සාරාංශය

බෝධිසත්ත්වයන් වහන්සේගේ ප්‍රඥා මහිමය උම්මග්ග ජාතක කථා පුවතෙන් ප්‍රකට වේ. මියුළු නුවර යවමැදුම් ගමෙහි සිරිවඩ්ඪන හා සුමනා දෙපලගේ පුතු ලෙස උපත ලද මහෞෂධ කුමාරයා කුඩා කල සිට ම නොයෙක් ප්‍රශ්න විසඳීමෙහි සමත් නුවණකින් යුතු වූවේ ය. එනිසා ම මියුළු නුවර පුරා කුමරාගේ නම ප්‍රසිද්ධ විය. රජතුමා තම උපදේශක තනතුරකට මේ කුමරා පත්කර ගැනීමට ගත් උත්සාහය වැළැක්වීමට රජුගේ පඬිවරු සතර දෙනා උපාය උපක්‍රම යෙදූහ. කුමරාගේ නුවණ පරීක්ෂා කිරීම පිණිස වේදේහ රජතුමා විවිධාකාර ප්‍රශ්න විසඳා එවන ලෙසට යවමැදුම් ගම වැසියනට දන්වා යැවූහ. එම සියලු ප්‍රශ්න උපාය කුසලතාවෙන් යුතු ව මහෞෂධ කුමරු විසින් විසඳූ ආකාරය උම්මග්ග ජාතකය තුළ අන්තර්ගත ය. මෙම පාඩමේ දී දණ්ඩක ප්‍රශ්නය සහ වැලියොත් ප්‍රශ්නය මහෞෂධ කුමරා විසඳූ ආකාරය දක්වා ඇත. අපට ද ජීවිතයේ අත්දකින්නට ලැබෙන විවිධාකාර ප්‍රශ්න ගැටලු හමුවේ මහෞෂධ කුමරු සේ නුවණින් විමසා බලා සාර්ථක ව ඒවා විසඳා ගැනීමට හැකි බව සැලකිය යුතු ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. මහෞෂධ පණ්ඩිතයන් වැලියොත් ප්‍රශ්නය විසඳූ ආකාරය නාට්‍යානුසාරයෙන් පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.

2. ඔබට ඇති වූ ගැටලුවක් හා එහිදී ඔබ ක්‍රියා කළ ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.

## පැවරුම

ඔබේ යහළුවකුට ගැටලුවක් ඇති වී ඔහු එය ඔබට පවසයි, ඒ ගැටලුවට විසඳුමක් ලබා දීමට ඔබට නොහැකි බව පෙනේ නම්, ඔබ කරන්නේ කුමක් දැයි පැහැදිලි කරන්න.

# 12 එකමුතු ව දිවි ගෙවමු

ජෛන ආගමික නායකයකු වූ නිගණ්ඨනාතපුත්ත නම් ශාස්තෘවරයාගේ ප්‍රධාන දායකයා වූ උපාලි ගෘහපති තෙමේ ඉතා දක්ෂ අයෙකි. වාද කොට අන් අය පැරදවීමට ඔහු තුළ පැවතියේ අපූරු හැකියාවකි. සිය ප්‍රධාන අනුගාමිකයාගේ හැකියාව පිළිබඳ ජෛන නායකයා තුළ පැවතියේ බලවත් වූ විශ්වාසයකි. දිනක් ඔහු බුදුරදුන් හමුවට පැමිණෙන්නේ උන් වහන්සේ හා වාද කොට පරදවා සිය දහමෙහි ඉගැන්වීම් නිවැරැදි බව තහවුරු කිරීමට ය. එහෙත් එහි අවසන් ප්‍රතිඵලය වූයේ උපාලිට තමා එතෙක් එල්බ සිටි මතයේ නිරර්ථක බව තේරුම් යාම ය. තමා බෞද්ධයකු වශයෙන් පිළිගන්නා ලෙස ඔහු බුදුරජාණන් වහන්සේගෙන් ඉල්ලා සිටියේ ය. එහෙත් බුදුරජාණන් වහන්සේ ඔහුට පවසන්නේ ඉක්මන් තීරණ නොගෙන තව දුරටත් සිතා බලා කටයුතු කරන ලෙස ය; ජෛන ශාස්තෘවරයාට සිදු කරන ඇප උපස්ථාන එලෙසින් ම ඉටු කරන ලෙස ය. මෙම වදන් අසන උපාලි තව දුරටත් බුදුරදුන් පිළිබඳ පැහැදී අවසානයේ බෞද්ධ ශ්‍රාවකයකු බවට පත් විය.

මෙම කතා පුවතින් අපට උගත හැකි වැදගත් කරුණු කිහිපයක් ඇත. බුදුරජාණන් වහන්සේ කිසි විටෙක අන්‍ය ආගම් හා එම ආගමිකයන් හෙළා දකිමින් හෝ පහත් කොට සලකමින් හෝ කටයුතු නොකළ සේක. තමා හා වාද කිරීමට පැමිණි අන්‍යාගමිකයකු වූ උපාලි පිළිබඳ කිසිදු ආකාරයක අමනාපයක් ඇති කර නොගැනීම, සුහද ව පිළිගැනීම, අසන ප්‍රශ්නවලට සාවධාන ව සවන් දී පැහැදිලි පිළිතුරු ලබා දීම බුදු සිරිතෙහි ආගමික සහජීවනය ද මෙම සිදුවීමෙන් හෙළිවෙයි. උපාලි ගෘහපති යනු ධනවත්, බුද්ධිමත් තරුණයෙකි. එහෙත් ඔහු කෙසේ හෝ බුදු සසුනට ඇතුළු කර ගැනීමේ අරමුණක් බුදුරජාණන් වහන්සේ තුළ නොතිබුණි. මෙම සියලු ගුණාංග උපාලි තුළ  බුදුරදුන් පිළිබඳ පැහැදීම තවත් වැඩි කර ගැනීමට හේතු විය.

බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙසේ අන් ආගමිකයින් සමග ඉතා සුහද ව කටයුතු කළ අවස්ථා රැසක් බුදු සිරිතෙන් හමු වේ. එම සියලු අවස්ථාවන්හි දී උන් වහන්සේ පළමු ව සිදු කළේ තම සුහදතාව, හිතවත්කම, සවන් දීමේ ගුණය අන්‍යයින්ට වටහා ගැනීමට සැලැස්වීමයි. එසේ ම උන් වහන්සේ ඔවුන් අමනාප වෙතියි සිතා තම දහමේ

අනන්‍යතාව ද කිසි විටෙක වෙනස් නොකළ සේක. තමාට අප්‍රිය දේ අන් අයට ද අප්‍රිය බැවින් තමා උපමා කොට අන් අය හිංසාවට, පීඩාවට ලක් නොකළ යුතු බව වේලුද්වාර නම් සූත්‍රයේ දී බුදුරදුන් පෙන්වා දී ඇත. පන්ති, ආගම්, කුල වශයෙන් ගැටුම් ඇති කර ගැනීම බුදුරජාණන් වහන්සේ කිසි දිනෙක අනුමත නොකළ සේක. බර්ට්‍රන්ඩ් රසල් නම් දාර්ශනිකයා පවසන ආකාරයට ඔහු බුදු දහම අගය කරන්නේ එමගින් කිසිවකු හිංසාවට, පීඩාවට පත් නොකරන නිසා ය.

බුදු සිරිතෙන් පෙන්වා දෙන ආගමික සහනශීලී ගුණය ශ්‍රී ලාංකික බෞද්ධ ජන සමාජයේ ද දක්නට ලැබීම සුවිශේෂී කරුණකි. ජාති, ආගම්, ගෝත්‍ර වශයෙන් භේද භින්නතා ඇති කර ගැනීම බුදු දහමට පටහැනි ක්‍රියාවකි. සැබෑ බෞද්ධයා සිය අනන්‍යතාව සුරකිමින් අන් අයගේ අයිතිවාසිකම්වලට ද ගරු කරයි. සිය ආගම වෙනුවෙන් හෝ ජාතිය වෙනුවෙන් අන් අය හිංසා පීඩාවන්ට ලක් කිරීම අනුමත නොකරයි.

ශිෂ්ට සම්පන්න ජාතියක් වශයෙන් හැඩ ගැසීමට ශ්‍රී ලාංකිකයිනට මග පෙන්වූ අනගිතම දායාදය මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේ විසින් මෙරටට හඳුන්වා දෙන ලද ථේරවාද බුදු දහමයි. මෙරට වැසියන් බුදු දහම සිය ජීවන පැවැත්මට වැඩි වැඩියෙන් නැඹුරු කර ගන්නා විට ඔවුන්ගෙන් උසස් මානව ගුණාංග රැසක් ප්‍රදර්ශනය වන්නට විය. පරෝපකාරය, අවිහිංසාව, ආගන්තුක සත්කාරය, සහයෝගයෙන් ජීවත් වීම, අන් අයගේ අදහස්වලට ගරු කිරීම, චාම් බව, සරල බව, ඒ අතර කැපී පෙනෙන ගති ලක්ෂණ විය. මෙම ගුණාංග නිසා වාර්ගික වශයෙන් මෙන් ම ආගමික වශයෙන් ද ගැටුම් ඇති කර ගැනීමට ශ්‍රී ලාංකිකයෝ යොමු නොවූහ.

මෙරට ශාසන ඉතිහාසය විමසා බැලීමේ දී වරින් වර විදේශ ආක්‍රමණවලට ලක් වූ අවස්ථා රැසක් ඇති බව පෙනී යයි. එම ආක්‍රමණිකයින් සමග විවිධ ආගම් ද මෙරටට ලැබුණි. බුදු දහමින් පෝෂණය වූ උදාර ගුණාංග නිසා අපගේ මුතුන් මිත්තන් එම ආගමිකයින් හා ජාතීන් සමග සහජීවනයෙන් කටයුතු කොට ඇත. මෙරට ජන සමාජයේ පැවති එම උතුම් ගුණය නිසා එළාර වැනි විදේශ ආක්‍රමණික රජවරු ද දිගු කාලයක් මෙරට පාලන තන්ත්‍රය මෙහෙය වූහ. ආක්‍රමණිකයකු වුව ද අවසානයේ දුටුගැමුණු රජු තමා හා සටනින් පරාජය වූ එළාරට නිසි ගෞරවය දක්වා ඔහු වෙනුවෙන් සොහොනක් ද කරවූ බව මහාවංශයේ දැක්වේ. මෙය ශ්‍රී ලාංකිකයින්ගේ සහජීවන ගුණයට කදිම නිදසුනකි. සැබෑ බෞද්ධයා සිය අනන්‍යතාව සුරකිමින් අන් අයගේ අයිතිවාසිකම්වලට ද ගරු කරයි.

පැරණි රජවරු වෙහෙර විහාර වැව් අමුණු ඉදි කිරීමෙන් මෙම ගුණාංග වඩා වර්ධනය වන ආකාරයට කටයුතු කළහ. වැවයි, දාගැබයි, ගමයි, පන්සලයි ගොඩනැගෙන විට සියලු ම ලාංකික ජනතාවට ඒ වටා ගොනුවීමට හැකියාව ලැබුණි. **සිංහල ජාතිය නමැති ළදරුවා හැදී වැඩී පෝෂණය වූයේ බුදු දහම නමැති තොටිල්ල තුළ ය** යනුවෙන් පැරණි කියමනක් ඇත. මෙම ප්‍රකාශයෙන් අර්ථවත් වන්නේ බුද දහමින් පෙන්වා දෙන උසස් ගුණාංග සිංහල ජාතිකයින්ගේ සාරධර්මවලට පදනම සැපයූ බවයි. බුදු දහම නිසා පැරණි ලාංකිකයින්ගේ සමාජ සම්බන්ධතා අර්ථවත් විය. පැරණි සමාජය තුළ දෙමාපියන්-දූදරුවන්, ගුරුවරුන්-සිසුන්, අඹු-සැමියන්, හිත-මිතුරන්, දැසි-දස්සන්, පැවිදි උතුමන් හා ගිහියන් අන්‍යෝන්‍ය වශයෙන් යුතුකම් ඉටු කරමින් ඉතා සහයෝගයෙන් කටයුතු කොට ඇත.

පැරණි ලාංකිකයෝ පරිත්‍යාගය හොඳින් දැන සිටියහ. ප්‍රිය වචනවලින් අන් අය ඇමතුවෝ ය. අන් අයගේ යහපතට හේතු වන දේ සිදු කළෝ ය. සියලු දෙනා සමානාත්මතාවෙන් පිළිගත්හ. දන්සල් පැවැත්වීම බෞද්ධයින්ගේ පරිත්‍යාගශීලීත්වය ලොවට ම කියා පාන්නකි. මෙම දන්සල් විවෘත වන්නේ සිංහල බෞද්ධයින්ට පමණක් නොවේ. දන්සලේ ආහාර අනුභව කෙරෙන්නේ කිසිදු භේදයකින් තොර ව ය; එසේ ම ඒ සඳහා ආධාර උපකාර කෙරෙන්නේ ද කිසිදු භේදයකින් තොර ව ය.

අරියවංස ධර්ම දේශනා පැවැත්වීම පැරණි බෞද්ධයින් සිදු කළ ආගමික චාරිත්‍රයක් වේ. මෙම කටයුත්ත සඳහා ආගම්, ජාති භේදයකින් තොර ව සියල්ලෝ ම සහභාගි වූහ. පින්තාලි තැබීම හා අම්බලම ද පැරණි ශ්‍රී ලාංකිකයින් සතු ව පැවති සාමයේ සහජීවනයේ සංකේත වේ. කිසිදු භේදයකින් තොර ව අතර මග ගමන් විඩා නිවා ගෙන පැන් සනහා ගෙන යාමට මෙමගින් සැමට අවස්ථාව සැලසුණි.

දකුණු ඉන්දියාවෙන් මෙරටට පැමිණි රජ බිසෝවරුන්ට ආගමික වතාවත් කිරීමේ අවශ්‍යතාව මත මෙරට විහාරස්ථාන අසබඩ හෝ විහාරස්ථාන තුළ හෝ දේවාල ඉදි කිරීම සිදු වූයේ හින්දු සංස්කෘතියේ බලපෑමත් සමග ය. එහෙත් මෙරට සිංහල බෞද්ධයා දේවාල ඉදිකිරීම පිළිබඳ විරෝධයක් පළ නොකළ අතර සිය වන්දනයේ කොටසක් ලෙස දේවාල ද ඊට එකතු කර ගත්හ. පටිමාඝර නිර්මාණය කිරීමේ දී ද දකුණු ඉන්දීය හා හින්දු ගෘහ නිර්මාණ සම්ප්‍රදායයන් අනුගමනය කර ඇති බව පෙනී යයි. මහනුවර දළදා පෙරහැර පැවැත්වීම හා ඒ වටා බැඳුණු සියලු වත් පිළිවෙත් දළදා වහන්සේ කෙරෙහි බෞද්ධයා තුළ පවත්නා අසීමිත ශ්‍රද්ධාව කුලුගන්වයි. එසේ ම දළදා මැදුර වැඳ පුදා ගැනීමෙන් අනතුරුව සතර මහා දේවාලවල දෙවියන්ට ද පින් දීමට බෞද්ධයෝ අමතක නොකරති. කතරගම යන බැතිමතුන් තුළ ද මෙම ලක්ෂණය දැකිය හැකි ය. බෞද්ධ ජනතාව කිරි වෙහෙර වැඳ පුදා ගැනීමෙන් අනතුරුව දේවාලයට ද යන අතර වන්දනාමාන කොට අවසානයේ සියලු දෙවි දේවතාවන්ට ද පින්පෙත් අනුමෝදන් කරති.

ශ්‍රී පාදස්ථානය බෞද්ධයාගේ ඉතා ම උසස් වූ පූජනීය ස්ථානයකි. බෞද්ධ ජනතාව ශ්‍රී පාද වන්දනයේ යෙදෙන්නේ ශ්‍රද්ධාව පෙරදැරි කර ගෙන ය. බුදුරජාණන් වහන්සේගේ සිරිපා සලකුණ සමනොල කඳු සිරසේ ඇති බවට අප තුළ පවතින්නේ බලවත් විශ්වාසයකි. අන්‍යාගමික විවිධ පිරිස් ද සිය ආගමික විශ්වාස පදනම් කොට ගෙන සමනොල කඳු සිරස තරණය කරති. එහෙත් ශ්‍රී ලාංකිකයින් ඒ පිළිබඳ විවාදාපන්න ව ගැටුම් ඇති කර ගෙන නොමැත. මෙසේ බෞද්ධයන් සාමයෙන්, එකමුතුකමින් කටයුතු කරනුයේ බුදු දහමේ ඉගැන්වෙන සහජීවන ගුණය ප්‍රායෝගික ව පෙන්වා දෙමිනි.

වර්තමානයේ ද ශ්‍රී ලාංකිකයින් වෙසක්, පොසොන්, නත්තල්, දීපවාලි, රාමසාන් ආදි උත්සව ආගම් භේදයකින් තොර ව සමරති; එකිනෙකාට සංග්‍රහ කර ගනිති; ආපදාපන්න අවස්ථාවල දී කිසිදු භේදයකින් තොර ව එකිනෙකාට උදවු උපකාර කර ගනිති. ලොව ම කම්පනයට පත් කළ සුනාමි විපතේ දී බෞද්ධයින් ජාති ආගම් භේද කිසිවක් නොසලකා සියලු දෙනාට ම උදවු උපකාර කළ ආකාරය සමස්ත ලෝකයාගේ ම පැසසුමට ලක් විය.

ආගමික සහජීවනය උසස් ගුණාංගයක් ලෙස බුදු දහමේ අගය කෙරේ. එසේ වුව ද සියලු ආගම් ඇදහිය යුතු බවක් මෙමගින් අදහස් නොවන බව අප සිහි තබා ගත යුතු වැදගත් කරුණකි. එය බුදු දහමට පටහැනි වූවකි. එසේ ම ආගමික සිරිත් විරිත් බලහත්කාරයෙන් අන්‍යාගමිකයින් ලවා සිදු කරවීමට යාම ද වැරැදි ක්‍රියාවකි. වර්තමානයේ ඇතැම් බෞද්ධයන් අන්‍යාගමික සිද්ධස්ථානවලට ගිය විට එම පිළිවෙත් අනුගමනය කරනු දක්නට ලැබේ. එසේ ක්‍රියා කිරීම සැබෑ බෞද්ධයකුගේ ලක්ෂණයක් නොවේ. සැබෑ බෞද්ධයා තම දහම නිවැරැදි ව අනුගමනය කරන අතර ඕනෑ ම අවස්ථාවක දී තම අනන්‍යතාව සුරැකෙන අයුරින් ක්‍රියා කරයි.

අප පාසල තුළ හෝ පන්ති කාමරය තුළ හෝ සිටින විවිධ ජාතීන්ට අයත් සිසුන් සමග සහයෝගයෙන් කටයුතු කළ යුතු ය. ඔවුන්ගේ අදහස්වලට ද සවන් දිය යුතු ය. තමාට ලැබෙන සම්පත් අරපිරිමැස්මෙන් බෙදා හදා ගත යුතු ය. ගැටලු සහගත අවස්ථාවල දී ගැටුම් ඇති කර නොගෙන සාවධාන ව ඒවා විසඳා ගැනීමට උත්සාහ කිරීම බුද්ධිමත් සිසුන්ගේ ලක්ෂණයකි. එකිනෙකාගේ සිත් රිදෙන අයුරින් හෙළා තළා කටයුතු කිරීම බුදු දහමින් පෙන්වා දෙන සහජීවනය බිඳ වැටීමට හේතු වන ප්‍රධාන කරුණක් බව අප නිරන්තරයෙන් මෙනෙහි කළ යුතු වැදගත් කරුණකි.

## සාරාංශය

ජන වර්ග හා ආගම් භේදයකින් තොර ව සියලු දෙනා සමග සහයෝගයෙන් කටයුතු කිරීමට බුදු දහම මග පෙන්වයි. මේ සඳහා බුදු සිරිතෙන් නිදසුන් රැසක් පෙන්වා දිය හැකි ය. බුදු දහම දායාදයක් වශයෙන් උරුම කර ගත් මෙරට ශ්‍රී ලාංකිකයෝ ද සාමයෙන්, සහජීවනයෙන් කටයුතු කළහ. සර්වාගමික සිරිත් අනුගමනය කිරීම ආගමික සහජීවනය නොවේ. සියලු දෙනා සමග සහජීවනයෙන් කටයුතු කිරීමට පාසල් අවධියේ සිට ම අප අදිටන් කළ යුතු ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ආගමික සහනශීලීත්වය හා සහජීවනය බුදු සිරිතෙන් ඉස්මතු වන අවස්ථා පෙන්වා දෙන්න.

2. ශ්‍රී ලාංකික ජන සමාජය සාමයෙන්, සමගියෙන් ජීවත් වූ බවට නිදසුන් ඉදිරිපත් කරන්න.

3. සියලු ආගමික සිරිත් අනුගමනයට උත්සාහ කිරීම ආගමික සහජීවනය නොවේ. මෙම කියමන පැහැදිලි කරන්න.

## පැවරුම

බෞද්ධ නොවන ආගමික ස්ථානයකට ගොස් ඔබ ලද අත්දැකීම් පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.



# දුක දැන හැඳින නුවණින් ගත කරමු දිවි දැහැමින්

මෙලොව ජීවත් වන අපට දුක්පීඩාවන්ට මෙන් ම සුව සොම්නස්වලට ද එක සේ මුහුණ දීමට සිදු වෙයි. එහෙත් මා මෙතෙක් පැමිණි දිවි ගමනේ එසේ දැඩි ලෙස දුකට පත් වූ අවස්ථාවක් නොවී ය. පවුලේ සමීපතම ඥාතිවරියකගේ මිය යෑම නිසා මම ඒ අත්දැකීමට මුහුණ දුන්නෙමි.

එදා සෙනසුරාදා දිනයෙකි. ජීවිතයේ වඩාත් ම දුක්බර දිනය එදින යැයි මම කිසි දාක නොසිතුවෙමි. මා කුඩා කල පටන් ම බෙහෙවින් ම ඇලුම් කළ මව පියා හැරුණුකොට මා ගැන සොයා බැලූ ආදරණීය මිත්තණියගේ අභාවය එයට හේතුවයි. ඊයේ රාත්‍රී මිත්තණිය වෙනුවෙන් සත් දවසේ මතක ධර්ම දේශනාව පැවැත්වුණි. එයට වැඩමවූ අප ගමේ පන්සලේ ලොකු හාමුදුරුවන් වහන්සේ ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීමේ දුක විස්තර කරමින් එම ධර්ම දේශනාව පැවැත්වූහ. එය මාගේත් පවුලේ සැමගේත් දුක යම් පමණකට සන්සිඳවීමට ද නොදත් ධර්ම කරුණු රැසක් දැන ගැනීමට ද බෙහෙවින් උපකාරී විය. උන් වහන්සේ ධර්ම දේශනාව ආරම්භ කළේ ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීමේ දුක හඳුන්වා දෙමිනුයි.

සැදැහැවත්නි, අද මේ අවස්ථාවට රැස් ව සිටින සැම කෙනෙක් ම තමන්ගේ සදාදරණීය ඥාතිවරියගේ වියෝව නිසා දැඩි ලෙස දුකට පත් ව කාලය ගත කරන්නේ. මෙය අපේ බුදුරජාණන් වහන්සේ ප්‍රථම ධර්ම දේශනාවෙන් ම ලෝකයාට පෙන්වා දුන් ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීමේ දුක ලෙස හඳුන්වන්න පුළුවන්. අභාවයට පත් වුණේ නැතත් ස්වකීය මව පියා හෝ සොහොයුරු සොහොයුරියන්ගෙන් මඳකලකට වෙන් ව සිටීමට අපට සිදු වූයේ යැයි සිතමු. එය අපගේ මානසික පීඩනයට හේතු වෙනවා. එසේ ම තමා බෙහෙවින් ප්‍රිය කරන යම් දෙයක් නැති වූයේ යැයි සිතමු. එසේත් නැත්නම් අප ඇලුම් කරන පරිසරයකින් වෙන්වීමට සිදු වුණා යැයි සිතමු. මේ සැම දෙයකින් ම සිදුවන්නේ අප දුකට පත්වීමයි. මෙම සදාදරණීය වැඩිහිටි ඥාතිවරියගේ වියෝව ද ලෝක ධර්මතාවට අනුව අප දුකට පත්කරවන සිදුවීමක් බව තේරුම් ගත යුතු යි.

බුදුරදුන්ගේ ප්‍රථම ධර්ම දේශනාවට අනුව මෙම ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීමේ දුක ද ඇතුළු ව අට වැදෑරුම් දුකක් ලොව පවතිනවා. ඒවා තමයි,

* ජාතිය හෙවත් ඉපදීම
* ජරාව හෙවත් වයස් ගත වීම
* ව්‍යාධිය හෙවත් රෝගපීඩාවලට ලක්වීම
* මරණය හෙවත් ජීවිතයේ අවසානය
* අප්‍රියයන් හා එක්වීම
* ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීම
* කැමැති දේ නොලැබීම
* කෙටියෙන් කිව හොත් උපාදාන ස්කන්ධ පහ ම දුක් සහගත බව ඉගැන්වෙනවා.

ජාතිය හෙවත් ඉපදීම දුකක් වන්නේ කෙසේ දැයි අපි ඊළඟට විමසා බලමු. සත්ත්වයන් මිනිස්, තිරිසන් වශයෙන් ඒ ඒ සත්ත්ව කොට්ඨාසවලට අයත් ව උපදිනවා. ඉපදීම කියන්නේ ඒ ඒ භවයෙහි සත්ත්වයන්ගේ පහළ වීමයි. දරුවකු මවු කුස පිළිසිඳ ගෙන එහි වසන විට විවිධ පීඩාවන්ට භාජනය වෙනවා. එහෙත් එම දුක මතකයේ රැඳෙන්නේ නැහැ. කවර ක්‍රමයකින් නමුත් කොතැනක නමුත් උපන් සත්ත්වයාට විඳීමට සිදු වන අමිහිරි අත්දැකීමක් වේ ද එය ඉපදීම නිසා ම හට ගන්නා දුකක් බව තේරුම් ගැනීම එතරම් අපහසු නැහැ. අපට ඉපදීමක් නොවූයේ නම් කිසි ම දුකක් හට ගැනීමට ද හේතුවක් නැහැ. එසේ සසර නැවත නැවත ඉපදීම, නැවත නැවත දුක් රැසකට ගොදුරු වීමකි.



සත්ත්වයාගේ වයස්ගත වීම ස්වාභාවිකව සිදු වන්නක්. එය දිරා යාම ලෙස ද නම් කළ හැකියි. කෙස් පැසීම, දත් වැටීම, ඇඟ රැලි වැටීම, ඇස් කන් ආදි ඉඳුරන් දුබල වීම ආදි වශයෙන් ශාරීරික වෙනස්කම් සිදු වන්නේ මෙම දිරා යාමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙසයි. තරුණ වියේ මැනවින් දුව පැන ඇවිද යන කෙනකුගේ වයසට යාමේ දී ක්‍රමයෙන් එම ශක්තිය හීන වී යනවා. සැරමිටි වාරුව මගින් වත් ශරීරය පාලනය කර ගත නොහැකි වන අවස්ථාවන්ට ද පත් වෙනවා. ශාරීරික වශයෙන් එවැනි දුක්ඛිත තත්ත්වයන්ට පත්වීම මානසික වශයෙන් කෙතරම් පීඩාවක් ගෙන දෙන්නක් ද යන්න සිතා බලමු. මේ ජරාව හෙවත් වයස් ගත වීම දුකෙහි එක් කොටසක්.

ව්‍යාධිය හෙවත් රෝගී වීම සත්ත්වයාට මුහුණ දීමට සිදු වන මහ දුකක්. බුදු හාමුදුරුවෝ අපට වැලඳෙන රෝග පීඩා රාශියක් ගැන සඳහන් කළා. අපට හිසරදය, අතපය රිදීම ආදි ඉතා සුළු අසනීපයක් සැදුණත් ඉන් අත්විඳීමට සිදු වන වේදනාව අපමණයි. බරපතල රෝගාබාධයන්ට පත්වූවන් විඳින දුක අපට තේරුම් ගැන්මට පවා අපහසුයි. කායික හා මානසික වශයෙන් ද ඇති වන සියලු ම ලෙඩ රෝග මෙම ව්‍යාධි ගණයට අයත් වෙනවා.

මරණය යනු එක් භවයකට අයත් ජීවිතය සිඳී යාමයි; පඤ්චස්කන්ධය බිඳ වැටීමයි. අපේ සිරුර ඉවත දැමීමට සිදුවීමයි. සත්ත්වයාගේ මරණය සතරාකාර බව බුදු දහමේ උගන්වා තිබෙනවා.

1. ආයුෂ ගෙවී යාම (ආයුක්ඛය)
2. කර්ම ශක්තිය අවසන් වීම (කම්මක්ඛය)
3. ආයුෂත් කර්ම ශක්තියත් දෙක ම අවසන් වීම (උභයක්ඛය)
4. ආයුෂත් කර්ම ශක්තියත් දෙක ම ඉතිරි ව තිබිය දී හදිසි අනතුරු, ලෙඩ රෝග වැනි කිසියම් උපද්‍රවයක් පැමිණීම (උපච්ඡේදක)

මරණයෙන් මෙලොව ජීවිතය අවසන් වුව ද සංසාර ජීවිතය අවසන් වන්නේ නැහැ. යළි යළිත් උපත ලබනවා. මරණය අප නොපතන දෙයක් බැවින් දුක පිණිස ම හේතු වෙනවා.

තමා හට අප්‍රිය වූ අමනාප වූ පුද්ගලයන් හෝ වස්තූන් සමග එක් වීමට සිදුවීමත් දුකක්. අප්‍රිය පුද්ගලයකු හමුවීමට හෝ ඔහු සමග ජීවත් වීමට හෝ අපි කැමැති නැහැ. එසේ ම අකැමැති කිසියම් දෙයක් ලැබීම හෝ අකැමැති පරිසරයක ජීවත්වීමට ලැබීම හෝ කිසි සේත් රුචි කරන්නේ නැහැ. එය අපගේ බලවත් චිත්ත පීඩාව පිණිස ම හේතු වෙනවා. ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීමට සිදුවීම ද එවැනි ම දුකක්. අද අප මුහුණ දී සිටින්නේ ඒ දුකට.

කැමැති දේ නොලැබී යාම ද දුකකි. බුද්ධ දේශනාවේ හැටියට සත්ත්වයා තුළ ඇති කැමැත්ත නම් සසර නො ඉපිද සිටීමයි. ඒත් ඒක ඉටු නොවන කැමැත්තකි. ඒ වගේ ම සත්ත්වයා මහලු නොවී සිටීමටත් කැමැතියි. ඒකත් ඉටු වන්නේ නැහැ. රෝග පීඩාවන්ට ලක් නොවී සැම දා සුවයෙන් සිටීමටත් කැමැතියි. ඒ කැමැත්තත් ඉටු වන එකක් නොවෙයි. ඒ වගේ ම නොමැරී ඉන්නත් අප කැමැතියි. එයත් ඉටු වන කැමැත්තක් නොවෙයි. මේ විදියට නො ඉපදී, මහලු නොවී, ලෙඩ නොවී, නොමැරී සිටීමට සියලු සත්ත්වයන් කැමැති වුවත් එය ඉටු වන්නේ නැහැ; ඒක බලවත් දුකකි.

ඉහත විස්තර වූ දුක් සේ ම, දිවිපෙවෙත හා සබැඳි වෙනත් දුකක් පවතී නම් ඒ සියල්ලක් ම පංච උපාදානස්කන්ධයෙන් තොර ව ඇති වීමට ඉඩක් නැහැ. දුක්ඛ සත්‍යය පිළිබඳ ඉගැන්වීමේ අවසානයට **කෙටියෙන් කිව හොත් උපාදානස්කන්ධ පහ ම දුක් සහගත** බව කියැවෙනවා.

**පංචස්කන්ධය කියන්නේ,**

1. රූප (සත්ත්ව ශරීරය)
2. වේදනා (සුඛ, දුක්ඛ, උපෙක්ඛා යන වේදනාත්‍රය)
3. සඤ්ඤා (අරමුණු හඳුනා ගැනීම)
4. සංඛාර (මානසික ව කරන රැස් කර ගැනීම්)
5. විඤ්ඤාණ (ඇස, කන, නාසය, දිව, ශරීරය, මනස යන ඉන්ද්‍රිය මාර්ගයෙන් රූප, ශබ්ද, ගන්ධ, රස, ස්පර්ශ හා ධර්ම අරමුණු කර ගෙන ඇතිවන දැනුමයි.

මෙම ස්කන්ධ පහ ගැන ඇති ආශාව ම පංච උපාදානය කියා කියනවා. **මගේ ය, මම වෙමි, මගේ ආත්මයයි කියා සිතින් දැඩි ව අල්ලා ගත් ස්කන්ධ පස පංච උපාදානස්කන්ධය** හැටියට ඉගැන්වෙනවා. දුක් සහගත වන්නේ පංච උපාදානස්කන්ධය මිස පංචස්කන්ධය නොවෙයි.

අප මෙතෙක් විස්තර කළ දුක්ඛ සත්‍යය පිළිබඳ ආකාර තුනක් පුරාණාචාර්යවරු උගන්වනවා.

1. දුක්ඛ දුක්ඛතා (සාමාන්‍ය දුක)
2. විපරිණාම දුක්ඛතා (වෙනස්වීම පිළිබඳ දුක)
3. සංඛාර දුක්ඛතා (සංස්කාර පිළිබඳ දුක)

මෙයින් සාමාන්‍ය දුක කියන්නේ අප ඉහත විස්තර කළ ජාතිය, ජරාව යනාදි සියලු කායික හා මානසික දුක් සමූහයට.

## වෙනස් වීම පිළිබඳ දුක කියන්නේ මොකක් ද?

ලෝකයේ කිසිදු සැපතක් හෝ සතුටක් හෝ සැම දා එක සේ පවතින්නේ නැහැ. සියල්ල නිබඳ ව ම වෙනස් වෙනවා. එම වෙනස් වීම දුකට, වේදනාවට හා කනගාටුවට හේතු වෙනවා. වෙනස් වීම පිළිබඳ දුක කියන්නේ එයටයි.

මෙහි තුන්වැන්නට අයත් සංස්කාර අර්ථ දෙකකින් සත්ත්වයාගේ දුකට හේතු වෙනවා. පළමුවැන්න රැස්වීමයි. මෙලොව ඇසෙන, පෙනෙන, දැනෙන සැම දෙයක් ම හේතුප්‍රත්‍ය ධර්මයන්ගේ රැස්වීමෙන් සැදුණු දේවල්. සත්ත්වයා ඒ බව නොදැන හෝ නොසලකා හෝ සකස් වූ දේ සැබෑ දේ ලෙස පිළිගන්නවා. මම ය, මාගේ ය යැයි කියා ඒවා ලබා ගැනීමට හෝ රැක ගැනීමට හෝ වෙහෙසෙනවා. ඒවා ලොව හේතු ප්‍රත්‍යයන්ට හිමි ඉරණමට ගොදුරු වී නැසී විනාශ වී යන විට ඔවුන් කම්පා වෙනවා.

සංස්කාරයන්ගේ දෙවැනි අර්ථය රැස් කිරීම. රැස් කරන්නේ කර්මය. සත්ත්වයා භවයෙන් භවයට ගමන් කරනුයේ මෙම කර්ම රැස් කිරීම නිසා. මෙම ආකාර දෙකෙන් ම සලකා බලන විට සංස්කාර ධර්ම සත්ත්වයන්ගේ දුක පිණිස ම හේතු වෙනවා.

මෙසේ ලෝක සත්ත්වයා දෙස බලන විට අපට පෙනී යනවා සසර වසන සැමට ම ස්වභාවයෙන් ම උරුම ව පවත්නේ දුක ම බව. ඒ අනුව බුදු දහම ලෝකය දෙස බලන්නේ අශුභවාදී ව යැයි, මෙය මතුපිටින් පමණක් බලන කෙනකුට තර්ක කරන්න පුළුවන්. එහෙත් බුදු දහම යථාර්ථවාදීයි. ලෝකයේ යථා ස්වභාවය මෙය නම් එය හෙළිදරවු කිරීම අශුභ දෙයක් නොව ශුභ දෙයක්. උදාහරණයක් ලෙස යම් රෝගී තත්ත්වයක් නිසා ඔබ පරීක්ෂා කරන වෛද්‍යවරයකු ඔබට කිසියම් රෝගයක් ඇතැයි, පෙන්වා දීම අශුභ දෙයක් නොවෙයි. රෝගයක් තිබීම අශුභ දෙයක්. එහෙත් වෛද්‍යවරයා ඔබට කරනුයේ ශුභ දෙයක්; එම රෝගයෙන් අත්මිදීම සඳහා ඔබට අවස්ථාව සලසා දීමක්. බුදු දහමත් ඒ වගෙයි. ලෝකයේ ඇත්ත ඇති සැටියෙන් හෙළි කිරීම එමගින් සිදු වෙනවා.

දුක් හැටියට මා මෙහි විග්‍රහ කළ සියල්ල හැමෝට ම පොදුයි. රෝගී වීමට ජන වර්ග භේදයක්, පළාත් භේදයක් හෝ උගත් නූගත් භේදයක් නැහැ. ලෝකය දුකින් පිරී ඇති බව තේරුම් ගැනීමෙන් අප ලබන ප්‍රයෝජනය මොකක් ද? දුක ගැන ම සිතමින්, තැවෙමින් කාලය ගත කිරීම නොවෙයි. ජීවන ගමනේ දී ස්වභාවයෙන් ම මුහුණ දීමට සිදු වන මෙම දුක් දොම්නස්වලට මනා චිත්ත ධෛර්යයකින් යුක්ත ව මුහුණ දීමයි, අප කළ යුත්තේ.

තව ද මෙවන් දුක් වේදනාවන්ට පත් ව සිටින අයට අනුකම්පාව පෙරදැරි කර ගෙන හැකි පමණින් උදවු උපකාර කිරීමට අප පෙළඹෙන්නට ඕනෑ. අපටත් කවදා හෝ එවන් රෝගී තත්ත්වයන් උදා වන්නේ යැයි, සිතා බලන්න ඕනෑ. අප යම් රෝගී තත්ත්වයකට පත්වුව හොත් අපට අන් අයගේ උදවු උපකාර බෙහෙවින් ම අවශ්‍යයි. එපමණක් ද නොව දිරා යාම, මරණය සැමට ම පොදු දෙයක් බව මැනවින් වටහා ගත් අප, පුද්ගලයන් දෙස පිළිකුලෙන් බැලීම හොඳ නැහැ; උපකාර කිරීමටයි පුරුදු පුහුණු වෙන්න ඕනෑ. එය මනුෂ්‍යයන් හැටියට අපගේ පරම යුතුකමක්.

මරණය දුකක් බව දන්නා බුද්ධිමතා කිසිදාක තවත් සත්ත්වයකු විනාශ කරන්නේ නැහැ. ඊට අනුබලයක් දෙන්නෙත් නැහැ. එම දුක තමාට ද කවදා හෝ අත්දැකීමෙන් ම විඳගන්නට සිදු වන බව හොඳින් ම දන්නා නිසා. ඒ දුක කියන්නේ ලොව පවත්නා යථා ස්වභාවය. මෙම අශුභ තත්ත්වයට ප්‍රතිවිරුද්ධ සුභ තත්ත්වයක් ද ලොව ඇති බව අප වටහා ගන්න ඕනෑ. ඒ තමයි නිවන. එය ළඟා කර ගැනීමට බුදුරදුන් වදාළ උත්තරීතර ආර්ය මාර්ගයෙහි ගමන් කිරීමට මෙහි දී අපි අධිෂ්ඨාන කර ගනිමු.

මෙසේ එදා අප මිත්තණියගේ අභාවයෙන් සත් දිනක් ගත වූ රාත්‍රියේ ලොකු හාමුදුරුවන් වහන්සේ පැවැත්වූ ධර්ම දේශනාව අපට ඉගැන්වූයේ ජීවිතයේ යථාර්ථය හෙවත් මිනිසා ඉදිරියේ ඇති මහා ගැටලුව වන සසර දුක ගැන ය. ජීවිත කාලය තුළ දී අපි ශිල්ප ශාස්ත්‍ර ඉගෙන ගනිමු. වැඩිහිටියන් වූ පසු ධනය ද උපයමු. බලතල, නිලතල, හැඩ රුව සොයා යමු. එහෙත් ඒ කිසිවකින් ජාති ජරා ව්‍යාධි මරණ යනාදි වශයෙන් දක්වන ලද සසර දුකින් නිදහස් විය නොහැකි ය. ඒ සඳහා තණ්හාව නැති කළ යුතු ය. එය ම නිර්වාණය බව බුදු දහම උගන්වයි. එදා ධර්ම දේශනාවෙන් අප උගත යුතු පාඩමේ හරය එයයි.

## සාරාංශය

ධම්මචක්කප්පවත්තන සූත්‍රයෙහි ඇතුළත් චතුරාර්ය සත්‍යය තුළ විස්තර කෙරෙන පළමු ආර්ය සත්‍යය වනුයේ දුක්ඛ ආර්ය සත්‍යයයි. එහි ජාති, ජරා, ව්‍යාධි, මරණ ආදි අට වැදෑරුම් දුකක් විස්තර කෙරෙයි. විමසා බැලූ කල මේවා ලොව සියලු සත්ත්ව වර්ගයාට එක සේ පොදු ය. රූප, වේදනා යනාදි පංච උපාදානස්කන්ධය ම මේ අනුව දුකක් බවට පත් වෙයි. ලොව පවත්නා මෙම සත්‍යය අපි මනා ව වටහා ගත යුතු වෙමු. දුක උරුම ව ඇති අප වැනි සියලු සත්ත්ව වර්ගයාට දුකෙහි දී පිහිට විය යුතු ය. සත්ත්ව ඝාතන ආදියෙන් වැළකිය යුතු ය. දුක් වේදනාවන්ට අධිෂ්ඨානශීලී ව හා ධෛර්යය සම්පන්න ව මුහුණ දී බුදු දහමට අනුව දුකින් මිදීමේ මාර්ගයෙහි ගමන් කිරීමට අපි අධිෂ්ඨාන කර ගත යුතු වෙමු.

## ක්‍රියාකාරකම

1. දුක්ඛ සත්‍යයෙහි විස්තර වන දුක් අට පිළිවෙළින් ලියන්න.

2. ඉන් එකක් පිළිබඳ කෙටි සටහනක් ලියන්න.

## පැවරුම

පන්තිභාර ගුරුතුමාගේ ද සහාය ඇති ව රෝගීන් සිටින තැනකට හෝ මහලු අය සිටින තැනකට හෝ ගොස් ඒ අයට උපස්ථාන කරන්න.

# 14 තණ්හාය ජායතී සෝකෝ

චතුරාර්ය සත්‍යයෙහි පළමු වැන්න වූ දුක්ඛ ආර්ය සත්‍යය පිළිබඳ ව පෙර පාඩමෙන් අපි උගත්තෙමු. මෙම පාඩමෙන් එහි දෙවැන්න වන **දුක්ඛ සමුදය ආර්ය සත්‍යය** පිළිබඳ ඉගෙනීමට අවස්ථාව ලැබෙන්නේ ය.

දුක්ඛ ආර්ය සත්‍යයෙන් කියවෙන සංසාරගත දුක් දොම්නස් කිසිවක් අහේතුක ව ඇති වන්නේ නැත. ඕනෑ ම දෙයකට හේතු ප්‍රත්‍ය තිබේ. සසර දුක ද එසේ ය. දුක්ඛ ආර්ය සත්‍යය උගන්වන ඉපදීම, මහලු වීම, ලෙඩ වීම, මරණය ආදි සංසාරගත දුක් ද අහේතුක ව ඉබේ ම ඇති වන්නේ නැත. බුදු දහම අනුව එකී සසර දුකට මුල් වන්නේ මිනිස් සිත් සතන් තුළ ඇති කෙලෙස් ය. එනම් කිලිටි, පහත් සිතුවිලි ය. තණ්හාව එයින් වඩාත් මූලික වේ.

තණ්හාව පුද්ගලයාටත්, සමාජයටත් දුක් උපදවයි; නොයෙක් කරදර හිරිහැර පමුණුවයි. මෙම තණ්හාව නිසා ම රැස් කර ගත් ධනය ඇතැමුන් ආරක්ෂා කරනුයේ නිධානයක් රකින නාගයන් සේ ය. ඔවුහු වස්තුව තමාගේ වත් අනුන්ගේ වත් යහපත සඳහා යොදා නොගනිති; කොපමණ ලැබුණත් තෘප්තියකට පත් නොවෙති; අනුන්ගේ දේවල් ද බලයෙන් හෝ නීති මාර්ගයෙන් හෝ තමා සන්තක කර ගැනීමට වෙහෙසෙති. ඉඩකඩම්, දේපළ, මිල මුදල් ආදි දේ පිළිබඳ ආරවුල් හටගන්නේ ද මෙම තෘෂ්ණාව නිසා ය. බොහෝ දුක් පීඩා විඳිමින් අපමණ වෙහෙස වී මිනිසුන් රැකීරක්ෂා ආදිය කරන්නේ සම්පත් උපයා ගැනීමට ඇති තණ්හාව නිසා ය.

ඇතැම් මහා ධනවතුන්ගේ සිට දුගී දුප්පතුන් දක්වා ම තත්ත්වය මෙබඳු ය. තණ්හාව නිසා ඇතැම් විට දෙමවුපියෝ දරුවෝ ද, සහෝදර සහෝදරියෝ ද අමනාප වෙති. ඔවුහු තම ඥාතීන් ද, හිතවතුන් ද, අසල්වාසීන් ද අමනාප කර ගනිති; ඔවුන් සමග ගැටුම් ඇති කර ගනිති. ලෝකයේ සියලු අරගලවලට ප්‍රධාන හේතුවක් වන්නේ ද තණ්හාව ය. බල තණ්හාව මුල්කොට ගත් යුද කෝලාහල යනාදිය නිසා මිනිසුන්ට වටිනා ජීවිත පවා අහිමි වෙයි. මේ අනුව තණ්හාවට වසඟ වූ සිත පුද්ගලයාට ද සමාජයට ද ඉතා භයානක විපත් පමුණුවයි.

යම් පුද්ගලයකු බහු භාණ්ඩික බවට පත් කරවීමට ප්‍රධාන හේතුව මෙම තණ්හාවයි. එවැනි බහු භාණ්ඩිකත්වයට හුරු වූ පුද්ගලයා පහසුවෙන් පෝෂණය කළ හැකි හෙවත් රැකිය හැකි කෙනෙක් නොවේ. ආහාර, ඇඳුම් පැළඳුම්, නිවාස යනාදි සියල්ල ඉතා ඉහළ මට්ටමකින් අපේක්ෂා කරන අය ජන සමාජය තුළ වැඩියෙන් දක්නට ලැබෙයි. පමණට වඩා වියදම් කිරීමට ද ඔවුහු පෙළඹෙති. අධික පරිභෝජන රටාවකට හුරු වූ අය දැකීමෙන් පසු ඔවුන් අනුකරණය කරමින් එවැනි හැසිරීම් රටාවන් ප්‍රදර්ශනය කරන්නවුන් ද කොතෙකුත් දැකිය හැකි ය. ඔවුහු ක්‍රමයෙන් බහුභාණ්ඩික ජීවන රටාවට යොමු වෙති. ඒ නිසා ම අසීමිත ලෞකික ආශාවන් පසුපස හඹා යති. තමාගේ ආර්ථික ශක්තිය දුර්වල වූ විට ණය වී අත්‍යවශ්‍ය නොවූ දේවල් රැස් කර තබා ගැනීමට පෙළඹෙති. නොයෙකුත් ගෘහභාණ්ඩ, තාක්ෂණික උපකරණ, සුවිසල් සුවපහසු ගේදොර, මිල අධික ඇඳුම් මෝස්තර ආදිය මහත් කොට සැලකීම නිසා ඇතැමුන් ජීවත් වන්නේ සමාජයට නොපෙන්වන ආර්ථික ප්‍රශ්න රැසක් මධ්‍යයේ ය. මේ සියල්ලට ම මුල සරල චාම් දිවි පෙවෙතකට හුරු නොවීමයි; අසීමිත තණ්හාවයි.

එබැවින් කුඩා කල පටන් ම ආශාවන්ට වහල් වී ජීවත් වීමෙන් අප ඈත් විය යුතු ය. එය ජීවිතය ම විනාශය කරා ගෙන යාමක් වන හෙයිනි. අතෘප්තිකර, තණ්හා අධික ජීවිතයක බලාපොරොත්තු සියල්ල කිසි සේත් සම්පූර්ණ කර ගත නො හැකි ය. එබැවින් එවැනි අතෘප්තිකර ජීවිතයක් ගත කිරීමට වඩා ලද දෙයින් සතුටු වී සැහැල්ලු අල්පේච්ඡ ප්‍රීතිමත් ජීවිතයක් ගත කිරීමට අප හුරු පුරුදු විය යුතු ය. එවිට ජීවිතයේ අප විසින් අපගේ නොදැනුවත්කම නිසා ම ගොඩනගා ගනු ලබන ප්‍රශ්න බොහොමයක් අවම වී යනු ඇත. ධාර්මික අල්පේච්ඡ දිවි පැවැත්ම මෙලොව ජීවිතයේ සාර්ථකත්වයට බෙහෙවින් බලපාන්නක් සේ ම සතුටින් ජීවත් වීමට ද තණ්හාව දුරු කර සංසාර දුකින් අත්මිදීමට ද මූලික වශයෙන් ම උපකාරී වෙයි.

මෙම දුක හටගැනීම හෙවත් දුක්ඛ සමුදයාර්ය සත්‍යය පිළිබඳ ව ධම්මචක්කප්පවත්තන සූත්‍රයෙහි විවරණය වෙයි. දුක් ඇති වීමට මුල් වන්නේ නැවත ඉපදීමට හේතු වන (පෝනෝභවිකා) නන්දිරාගයෙන් යුක්ත වන (නන්දිරාගසහගතා) ඒ ඒ තැන්හි ඇලෙන සුලු (තත්‍රතත්‍රාභිනන්දිනී) තෘෂ්ණාවයි.

බුදු දහම අනුව මෙම තණ්හාව තුන් ආකාර වේ.

1. කාම තණ්හා
2. භව තණ්හා
3. විභව තණ්හා

## කාම තණ්හා

පස්කම් සැපතෙහි ඇල්ම හෙවත් ඉඳුරන් පිනවීමේ ආශාව කාම තණ්හාවයි. බුදු දහමට අනුව ඉන්ද්‍රිය හයකි. එම ඉන්ද්‍රියයන් පිනවීමට පුහුදුන් මිනිස්සු කැමැති වෙති. ඒ මෙසේ ය.

| | | |
|---|---|---|
| ඇසින් | - | ප්‍රියජනක රූප බැලීම |
| කනින් | - | මිහිරි ශබ්ද ඇසීම |
| නාසයෙන් | - | මිහිරි සුවඳ විඳීම |
| දිවෙන් | - | මිහිරි රස විඳීම |
| ශරීරයෙන් | - | සිත් සතුටු කරන ස්පර්ශ ලැබීම |
| සිතින් | - | අතීත අරමුණු මෙනෙහි කිරීම |

පංචකාම සේවනය ලෙස හැඳින්වෙන්නේ එයයි. පසිඳුරන් ඇති සෑම පුහුදුන් සත්ත්වයෙක් ම එකී සුව විඳීමේ ආශාවෙන් යුක්ත ය; එයින් තරගකාරීත්වයක් උපදී. එක් අයකුට වඩා තවකකු ඉඳුරන් පිනවීමේ කාර්යයයෙහි නිරත වීමට ද පෙළඹෙයි. ඇතැම්හු ඉඳුරන් පිනවීමෙහි අන්තයට ම යති. ඉඳුරන් පිනවීම නැවත නැවත පැවැත්ම වර්ධනය කරයි. එය කාම තණ්හාව ය.

## භව තණ්හා

භව යනු වීමයි. පැවැත්ම ඇති බව, සිදුවීම යන අර්ථ එහි ඇත. ඒ අනුව පැවැත්මට ඇති ආශාව භව තණ්හාවයි. ස්ථිර වූ පැවැත්මක් ඇතැයි ද ආත්මය ස්ථිර ව, නොවෙනස් ව ගමන් කරන්නේ යැයි ද පිළිගැනීමෙන් භව තණ්හාව ඇති වෙයි. මෙසේ ශාස්වත දෘෂ්ටිය මුල්කොට ගෙන හෙවත් නිත්‍ය ආත්මය පිළිබඳ විශ්වාසය නිසා භව තණ්හාව ඇති වන්නේ ය. නිත්‍ය වූ භවයෙහි නැවත නැවතත් උපදිමින් පස්කම් සැප විඳීමට ඇති ආශාව භව තණ්හාව ය. සදාකාලික ව ම පස්කම් සුව විඳීමට මිනිසා තුළ ඇති කැමැත්ත ඉන් අදහස් වේ.

## විභව තණ්හා

ඇතැම්හු සත්ත්වයාගේ නැවත ඉපදීමක් නැතැයි ද මරණයෙන් ජීවිතය කෙළවර වේ යැයි ද සිතති. ඒ අනුව ඔවුහු මෙලොව පැවැත්ම පමණක් පිළිගනිති; මෙලොව හැකිතාක් පස්කම් සුව විඳීමට කැමැති වෙති. එය විභව තණ්හාවයි. ඔවුන්ගේ එක ම අපේක්ෂාව මෙලොව හැකිතාක් කම් සුව විඳිමින් ගත කිරීම ය. මෙකී විභව තණ්හාව සත්ත්වයාට භවයෙන් භවයට ගමන් කරන සදාකාලික ආත්මයක් නැත, එබැවින් මතු උපතක්ද නැත, යන උච්ඡේද දෘෂ්ටිය තුළින් ඇති වේ.

මෙසේ කාම, භව හා විභව යන ත්‍රිවිධ තණ්හාව ම දුකට මුල් වෙයි. අප හුරු පුරුදු විය යුත්තේ සසර දුකට මුල් වන අප අතර ගැටුම් ඇති කරවන, හොඳ හිත පලුදු කරවන තණ්හාව පාලනය කර ගැනීමට ය; තණ්හාවට දාසයකු නොවී කටයුතු කිරීමට ය; එසේ ම අසීමිත තණ්හාවෙන් අනුන් පරදවා යාමේ ආදීනව තේරුම් ගනිමින් අල්පේච්ඡ ව ජීවත් වීමට ය; ලද දෙයින් සතුටු වෙමින් බහු භාණ්ඩික නොවී කටයුතු කිරීමට ය. එබඳු ජීවිතයක් ගත කරන්නාට දුක් පීඩා අඩු වෙයි. හෙතෙම සැහැල්ලුවෙන් හා සතුටින් ජීවත් වෙයි. ඔහුට ජීවත් වීම පහසු ය. මහමෙරක් හිස පිට තබා ගත්තාක් මෙන් හෙතෙම පීඩා නොවිඳී. එවැනි සැහැල්ලු, ප්‍රීතිමත්, සාමකාමී ජීවිතයක් ගත කිරීමට පාසල් සිසුන් වන අප ද හුරුපුරුදු විය යුතු ය.

## සාරාංශය

චතුරාර්ය සත්‍යයෙහි දුක්ඛ සමුදය ආර්ය සත්‍යය තුළින් විග්‍රහ වනුයේ දුක හටගැන්මට බලපාන හේතුවයි. තණ්හාව සසර දුකට මූලික හේතුවයි. කාම තණ්හා, භව තණ්හා, විභව තණ්හා යනුවෙන් තණ්හාව තුන් ආකාර ය. මෙම ත්‍රිවිධ තණ්හාව ම පුද්ගලයා විනාශය කරා යොමු කරවයි. මිනිසුන් අතර පවත්නා අසමගි, අමනාපකම්, කලකෝලාහල, ඝාතන, යුද අපරාධ යනාදි සෑම සමාජ ව්‍යසනයකට ම මූලික හේතුව මෙම තණ්හාවයි. පුද්ගලයාගේ මෙලොව ජීවිතය ක්‍රමයෙන් පරිහානිය කරා පමුණුවන අනුකරණශීලී බහුභාණ්ඩික පැවැත්මට ද මෙම තණ්හාව මුල් වෙයි. තණ්හාවට වසඟ නොවී සරල අල්පේච්ඡ දිවිපැවැත්මක් ගොඩනගා ගැනීම තුළින් මෙය පාලනය කර ගත හැකි ය. සාර්ථක ජීවිතයකට පදනම ඒ තුළින් ගොඩනැගෙයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. තණ්හාව දුකට හේතුවන අයුරු පැහැදිලි කරන්න.

2. කාම තණ්හාව හඳුන්වා දෙමින් කෙටි සටහනක් සකස් කරන්න.

## පැවරුම

මිනිසුන් තණ්හාවට වහල් වීමෙන් විවිධ ප්‍රශ්න හා විපත්වලට මුහුණ දුන් අවස්ථා පහක් පුවත්පත්වලින් උපුටා කුඩා පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.



# හලොත් යෙහෙකි පච්කම් නොතබා ම සිත

මිනිස් සමාජය තුළ පවත්නා විසමතාවෝ බොහෝ වෙති. කෙනෙක් නානාප්‍රකාර උපභෝග-පරිභෝග වස්තු ඇති ව සුඛිත මුදිත ව කල් ගෙවති. තව කෙනෙක් අතුපැලක හෝ අගුපැලක හෝ වෙසෙමින් අනාථ ව, අසරණ ව කල් යවති. කෙනෙක් මිහිරි රස මසවුලෙන් යුත් බොජුන් පමණටත් වඩා ලැබ සතුටින් අනුභව කරති. තව අයෙක් දින ගණන් නිරාහාරව පෙළෙමින් කල් යවති. දිවා රෑ දෙකෙහි බොහෝ වෙහෙස විඳ දිවි පැවැත්ම සඳහා වෙර වඩන ඇතැමකුට ලැබෙන්නේ දිනකට නො සෑහෙන මුදලකි. එහෙත් එබඳු වෙහෙසක් නොදරන සුඛෝපභෝගී ජීවිත ගත කරන ඇතැමෙක් දිනකට දහස් ගණන් උපයති. කෙනෙක් ආයු බලයෙන් හා නීරෝගීකමින් ද උසස් ලෙසින් වැජඹෙන අතර ඇතැමෙක් රෝග පීඩාවන්ගෙන් දුබල ව අල්පායුෂ්ක ව මිය යති. ආහාර පානාදියෙන් සුඛිත මුදිත වුව ද, රැකවරණ කොතෙක් උසස් වුව ද රුවින් හා නැණින් අඩු බොහෝ දෙනා ලොව වෙසෙති. නුවණ ඇති ඇතැම් අය රුවින් අඩු වෙති. රුව ඇති අය විටක නුවණින් අඩු වෙති. දේපළ, ඉඩ-කඩම්, යාන-වාහන ද හොඳින් ඇති ඇතැම් ධනවතුනට පිරිවර ජනයා නැත. පිරිවර ජනයා ඇති ඇතැම් අයට ඉඩ-කඩම්, යාන-වාහන, වත්පොහොසත්කම් නැත. සිතින් මෙන් ම කයින් සම වූ දෙදෙනකු සොයනු අසීරු ය. අයකුට උත්පත්තියෙන් ම මනුලොව "සුරලොවක්" වන අතර තව කෙනකුට මෙලොව "නිරයක්" වේ. මේ සියල්ල පෙර කළ කී දෑ අනුව වෙතියි බුද්ධ කාලීන ඇතැමෙක් සිතූහ. මහ බලැ'ති දෙවි කෙනකුගේ මැවීමක් යැයි ඇතැමෙක් පෙන්වා දුන්හ. සියලු දෑ ආකස්මික ව, ඉබේ සිදු වෙතියි සමහරු කියති. මේ ඉගැන්වීම්වල සාවද්‍ය බව වටහා ගත් බුදුරජාණන් වහන්සේ ඒ සියල්ල කරුණු සහිත ව බැහැර කළහ.

ඉහත කී විවිධත්වයට බලපාන විවිධ හේතු සාධක ඇතැයි බුදුරජාණන් වහන්සේ වදාළහ. කර්මය ද ඉන් එකකි. පුද්ගල ජීවිතයට බලපාන කරුණුවලින් එකක් වන කර්මය ගැන නිවැරැදි දැනුමක් බෞද්ධ අප තුළ තිබිය යුතු ය. පළමු ව තේරුම් ගත යුත්තේ කර්ම (පාලි-කම්ම) යන්නෙන් අදහස් කෙරෙන්නේ කුමක් ද කියායි. කිරීම, ක්‍රියාව යනු එහි සරලාර්ථයයි. එහෙත් හැම ක්‍රියාවක් ම කර්ම නාමයෙන් නොගැනෙන බව වටහා ගත යුතු ය. බුදු දහමෙහි කර්ම නමින් හැඳින්වෙන්නේ **සිතාමතා කරන ක්‍රියාවයි.** හොඳ හෝ නරක හෝ චේතනාවකින් තොර ව සිදුවන ක්‍රියා කර්ම ගණයට නොවැටේ.

මිනිසා නිරන්තරයෙන් යම් යම් දේ කියයි; කරයි. ඒවා කර්ම හෙවත් ක්‍රියා වෙයි. එසේ ම ඇතැම් ක්‍රියාවෝ ඉබේ සිදුවෙති. වාහනයක් පදවන විට හදිස්සියෙන් හරස් පාරකින් මතු වූවකු වාහනයේ හැපී මිය යා හැකි ය. අප ඇවිදින විට පයට පෑගී කුහුඹුවන් වැනි කුඩා සතුන් මිය යාමට ඉඩ තිබේ. එහෙත් එයින් පවක් සිදු නොවේ. ඒ අප තුළ මිනිසකු හෝ සතකු හෝ මරණ චේතනාවක් නොතිබුණු හෙයිනි. ගොවිතැන් කරන විට ගොවියා අතින් ද සතුන්ට හානි සිදු වීමට ඉඩ තිබේ. එහෙත් ගොවියා තුළ ප්‍රාණඝාත චේතනාවක් නොමැති බැවින්, එයින් අකුසල කර්මයක් සිදු නොවේ. ශල්‍ය වෛද්‍යවරයකු සැත්කමක් කිරීමේ දී ලෙඩා මරණයට පත් විය හැකි ය. වෛද්‍යවරයාගේ චේතනාව ලෙඩා සුව කිරීම මිස මරණයට පත් කිරීම නොවේ. මේ නිසා වෛද්‍යවරයාට පාපයක්, අකුසලයක් සිදු වන්නේ නැත. ඇතැම් විට අප නොසිතා කී දෙයකින් කෙනකුගේ සිත රිදීමට හෝ කෙනකුට අපකීර්තියක් සිදු වීමට හෝ ඉඩ තිබේ. යමක් ඇසූ දුටු පමණින් අප සිතට ගලා එන සිතිවිලි තිබිය හැකි ය. එහෙත් ඒ කිසිවක චේතනාව බලවත් නොවේ. ඒවා **ක්‍රියාමාත්‍ර** මිස කර්ම නොවේ.

**පිළින්දවච්ඡ** යනු මහරහත් උතුමෙකි. එහෙත් උන් වහන්සේ ආත්ම භාව පන්සියයක් පමණ **වසලවාදයෙන්** අනුන් හෙලා දකින බමුණු කුලයක ඉපදී සිටි බව සඳහන් වේ. එම සසර පුරුද්ද නිසා පැවිදි වූ පසු ද උන් වහන්සේ මිනිසුන්ට **වසලවාදයෙන්** ආමන්ත්‍රණය කළහ. මිනිස්සු බුදුරදුන්ට එය සැළ කලහ. **පිළින්දවච්ඡ** තෙරුන් කෙලෙස් නැසූ උතුමකු බවත්, උන් වහන්සේ තුළ දූෂිත පාපී සිතිවිලි නොමැති බවත්, බුදුරජාණන් වහන්සේ චෝදනා නැගුවන්ට පෙන්වා දුන්හ. එය සසර පුරුද්ද මත සිදු වූවක් පමණි. එයින් පාපයක්, අකුසලයක් සිදු නොවේ. තමන් අකැමැති වුව ද අනුන්ගේ බලපෑම නිසා යම් යම් ක්‍රියා සිදු කිරීමට ඇතැමකුට සිදු වේ. අකැමැති වුව ද එය නොකළ හොත් ගැටලු ඇති විය හැකි ය.

දඩයමෙන් දිවි ගෙවන එක්තරා වැද්දකුගේ බිරියක් සෝවන් ව සිටියා ය. දිනපතා උදේ සතුන් මරණ උපකරණ වැද්දාට ගෙනැවිත් දීම ඇගේ සිරිතයි. එසේ කළේ සතුන් මැරීමට උදවු කිරීමේ චේතනාවෙන් නොවේ; සත්ත්ව ඝාතනය අනුමත කරන නිසා ද නොවේ. ස්වකීය ස්වාමියාට යුතුකම් ඉටුකිරීම සඳහා ය. පවුල් දිවිය සාර්ථක ව ඉදිරියට ගෙන යාම ඇගේ අරමුණ විය. එසේ නොමැති ව ප්‍රාණඝාත චේතනාවක්, ඇය තුළ නොවීය. එම නිසා ඇයට පාපයක් ද සිදු නොවීය. එය, **අපගේ අල්ලෙහි (අතෙහි) යම් තුවාලයක් නොමැති නම්, එයින් විෂ සහිත වූවක් ස්පර්ශ කළ ද විෂ ශරීර ගත නොවන්නා සේ ය.**

මෙතරම් නිදසුන් ඉදිරිපත් කරන ලද්දේ කර්මය පිළිබඳ අප තුළ ඇති වැරැදි වැටහීම් නිවැරැදි කර ගැනීම පිණිස ය. ඇතැම් විචාරකයෝ කර්මය නිසා බෞද්ධයාට එදිනෙදා ජීවිතය සාර්ථක ව ගත කිරීමට නොහැකි යැයි කීමට පෙළඹී සිටිති. ඔවුන්

කර්මය ලෙස තේරුම් ගෙන ඇත්තේ, බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් පෙන්වා දෙන ලද සචේතනික ක්‍රියාව නොවේ.

බුදු දහමට අනුව **කර්ම** හෙවත් **ක්‍රියා** සිදුවන දොරටු තුනකි. **සිත (මනෝද්වාරය), කය (කායද්වාරය), වචනය (වාග්ද්වාරය)** යනු ඒ තුනයි. තිදොරින් සිදු කෙරෙන සියලු ක්‍රියා කර්ම ගණයට නොවැටෙන බව ඉහත දී සාකච්ඡා කෙරිණි. කර්මයක් වීමට නම් කරන ක්‍රියාව සිතා-මතා ම කරන්නක් විය යුතු ය. චේතනා පූර්වාංගම ව ම සිදු විය යුතු ය. මේ නිසා බුදුරජාණන් වහන්සේ **චේතනාව ම කර්මය** හැටියට හැඳින්වූහ.

> **"චේතනාහං භික්ඛවේ කම්මං වදාමි**
> **චේතයිත්වා කම්මං කරෝති කායේන වාචාය මනසා"**
>
> "මහණෙනි, මම චේතනාව කර්මය යැයි කියමි. සිතා මතා කයින්, වචනයෙන් හා මනසින් කර්ම කෙරෙයි"
>
> **(අංගුත්තර නිකාය, නිබ්බේධික සූත්‍රය)**

ඒ අනුව බුදු දහමේ **කර්ම** හෙවත් **කම්ම** යන වචනයෙන් දැක්වෙන්නේ **සචේතනික ක්‍රියා** බව තේරුම් ගත යුතු ය. චේතනාමය වශයෙන් ගොඩනැගෙන කර්මය ම සත්ත්වයෝ ස්වකීය කොට ඇත්තාහ; දායාද කොට ඇත්තාහ; ඥාති කොට, පිළිසරණ කොට ඇත්තාහ. සත්ත්වයින් හීන-ප්‍රණීත වශයෙන් විභාග කරන්නේ ද ඒ කර්මය ම බව තේරුම් ගත යුතු ය. බුදු දහම අනුව කර්මය දෙයාකාර ය.

1. අකුසල කර්ම (පාප කර්ම)
2. කුසල කර්ම (පුණ්‍ය කර්ම)

සරලාර්ථයෙන් සලකා බලන විට හොඳ හිතින් කරන ක්‍රියා කුසල ගණයටත්, නරක හිතින් කරන ක්‍රියා අකුසල ගණයටත් වැටේ. දෙව්දත් තෙර බුදුරදුන් කෙරෙහි ද්වේෂයෙන් උන් වහන්සේ මරණයට පත් කිරීමට දුනුවායන් යෙදවී ය; නාලාගිරි ඇතු පෙළඹවී ය; පසු ව ගිජ්ඣකූළපව්වට නැග ගල් පෙරළී ය. බුදුරජාණන් වහන්සේගෙන් පළිගැනීම සඳහා මේ සියල්ල කළේ ද්වේෂයෙනි; වෛරයෙනි. එය අකුසලයකි. එවැනි ක්‍රියා පුද්ගලයාට අයහපත ම ගෙන දෙයි. **දූෂිත සිතින් කියන, කරන ක්‍රියා නිසා දුක් විපාක ලැබේ. ගැල අදින ගොනු පසු පස ම එන රෝදය මෙනි.**

තමාට දෂ්ට කිරීමට පැමිණෙන සර්පයකු නොමරා අනුකම්පාවෙන් යුතු ව අතහැර දමුව හොත්, එය කුසල ක්‍රියාවකි. ඒ ද්වේෂණය නොවූ, එසේ ම අනුකම්පා සහගත මෛත්‍රී සිතින් කළ ක්‍රියාවක් වන බැවිනි. එවැනි යහපත් චේතනාවෙන් කළ ක්‍රියා හේතුවෙන් පුද්ගලයාට යහපත ම සැලසේ යන්න බෞද්ධ ඉගැන්වීමයි. **පැහැදුණු මනසින්**

**කියන, කරන ක්‍රියා නිසා සැප විපාක ලැබේ. අප අත නොහැර නිතැතින් ම අප පසුපස එන සෙවණැල්ල මෙනි.**

යම් ක්‍රියාවක් අකුසලයක් ද කුසලයක් ද'යි තීරණය කිරීමේ දී එම ක්‍රියාවෙන් ලැබෙන ප්‍රතිඵල ගැන ද සලකා බලනු ලැබේ. තමන් කරන කායික, මානසික හෝ වාචසික ක්‍රියාවකින්,

**1. තමාට හානියක් සිදු වේ නම්,**

**2. අනුන්ට හානියක් සිදු වේ නම්,**

**3. තමන්ට හා අනුන්ට යන දෙපක්ෂයට ම හානියක් සිදු වේ නම්, එය අකුසලයකි.**

එසේ ම

**1. තමාට හානියක් සිදු නොවේ නම්,**

**2. අනුන්ට හානියක් සිදු නොවේ නම්,**

**3. තමන්ට හා අනුන්ට යන දෙපක්ෂයට ම හානියක් සිදු නොවී සැපතක් වේ නම් එය කුසලයකි.**

ප්‍රාණඝාතය අකුසලයකි. එමගින් තව කෙනකුගේ ජීවත් වීමේ අයිතියට හානි සිදුවෙයි. ඝාතනය සිදු කරන්නාට ද පව් සිදු වේ. එසේ ඝාතනය, හිංසනය දෙපක්ෂයට ම විපතක් ගෙන දෙන්නකි. අපාය ආදි දුගතිවල ඉපදීමට හේතු වේ. එම නිසා එය අකුසලයකි. අපගේ සතුට සඳහා සතකු කූඩුවක හිර කර ගෙන වදවේදනා පමුණුවන්නේ නම් එය හිංසනයකි. එය එම සතාට මෙන්ම තමාට ද හානි කරයි. දෙපක්ෂයට ම සිදු වන්නේ විපතකි. එසේ නම් ප්‍රාණඝාතයෙන්, සත්ත්ව හිංසනයෙන් වැළකී, මෛත්‍රී සහගත සිතිවිලි ඇති ව ක්‍රියා කිරීමෙන් දෙපක්ෂයට ම යහපත සැලසෙයි. එය කුසලයකි; සැපයකි; එවැනි අකුසල කර්ම දහයකි. කුසල කර්ම ද දහයකි.



## අකුසල කර්ම

**කයින් සිදු වන අකුසල කර්ම තුනකි.**

1. සතුන් මැරීම
2. සොරකම් කිරීම
3. කාමයෙහි වරදවා හැසිරීම

**වචනයෙන් සිදු වන අකුසල කර්ම හතරකි.**

4. බොරු කීම
5. කේලාම් කීම
6. පරුෂ වචන කීම
7. හිස් වචන කීම

**සිතින් සිදු වන අකුසල කර්ම තුනකි.**

8. විසම ලෝභය (අභිජ්ඣා)
9. දැඩි තරහව (ව්‍යාපාදය)
10. වැරැදි දැකීම (මිථ්‍යා දෘෂ්ටිය)

## කුසල කර්ම

**කයින් සිදු වන කුසල කර්ම තුනකි.**

1. පර පණ නැසීමෙන් වැළකී කාරුණික වීම
2. සොරකම් කිරීමෙන් වැළකී අනුන් සතු දෑ ආරක්ෂා කිරීම
3. කාමයෙහි වරදවා හැසිරීමෙන් වැළකී ශීලාචාර වීම

**වචනයෙන් සිදු වන කුසල කර්ම හතරකි.**

4. බොරු කීමෙන් වැළකී සත්‍ය වචන කතා කිරීම
5. කේලාම් කීමෙන් වැළකී අනුන් සමගි කරවන සේ කතා කිරීම
6. රළු වචන කීමෙන් වැළකී මිහිරි වචන කතා කිරීම
7. හිස් වචන කීමෙන් වැළකී අර්ථවත් වචන කතා කිරීම

**සිතින් සිදු වන කුසල කර්ම තුනකි.**

8. දැඩි ලෝභයෙන් වැළකී පරිත්‍යාගශීලී වීම
9. ද්වේශයෙන් වැළකී මෛත්‍රීයෙන් යුක්ත වීම
10. වැරැදි දෘෂ්ටිවලින් වැළකී නිවැරැදි දෘෂ්ටිය ඇති කර ගැනීම

ලොව සියල්ල හේතු ඵල න්‍යායට යටත් බව අපි ඉගෙන ගෙන ඇත්තෙමු. එය කර්ම සිද්ධාන්තයට ද සාධාරණ බව වටහා ගත යුතු ය. අකුසල කර්මවලින් දුක් විපාක ද, කුසල කර්මවලින් සැප විපාක ද ලැබේ; කුසල කර්මයක විපාක වශයෙන් සැපවත් තැනක උපදී. මට්ටකුණ්ඩලී මානවකයා බුදු රුව දැක සිත පහදවා ගැනීමෙන් සිදු වූයේ යහපතකි. හෙතෙම **මට්ටකුණ්ඩලී දිව්‍ය පුත්‍රයකු** වී උපන්නේ ය. ඒ කුසල කර්මයෙහි ආනිශංස වශයෙනි.

අකුසල කර්මයක විපාක වශයෙන් උපදින තැනැත්තා දුකින් පිරී ගිය තැනක උපදී. දෙව්දත් තෙරුන් බුදුරදුන් කෙරෙහි දැඩි වෛරයෙන් ක්‍රියා කළ ආකාරය අප අසා තිබේ. එහි විපාකය අනුව බුදුරදුන් ජීවමාන ව වැඩ සිටිය දී ම **අවීචිමහ නරකයට** ගිය බව සඳහන් වේ.

කර්මය ජීවිතය කෙරෙහි බලපාන ප්‍රධාන සාධකයකි. අඩු වයසින් මිය යාමටත්, දිර්ඝායුෂ ලැබීමටත් කර්මය බලපායි. එසේ ම ලෙඩ රෝග බහුල වීමටත්, ලෙඩ රෝග අඩු වීමටත් කර්මය බලපායි. අතීතයේ කරන ලද නරක ක්‍රියා නිසා ආයුෂ අඩු වී යා හැකි ය. ලෙඩ රෝග බහුල විය හැකි ය. එසේ පුද්ගලයින්ගේ බොහෝ වෙනස්කම්වලට කර්මය බලපාන බව වරක් බුදුරජාණන් වහන්සේ සුභ මානවකයාට දේශනා කළහ.

දිනක් තෝදෙය්‍යපුත්ත සුභ මානවකයා, බුදුරජාණන් වහන්සේ වෙත පැමිණ, 'භවත් ගෞතමයෙනි, මේ මිනිසුන්ගේ අල්පායුෂ්ක, දීර්ඝායුෂ්ක, අල්ප ආබාධ, බහු ආබාධ, දුර්වර්ණ, වර්ණවත්, අල්පේශාක්‍ය, මහේශාක්‍ය, අල්ප භෝග ඇති, මහා භෝග ඇති, කුලීන, කුලහීන, දුශ්ප්‍රාඥ, ප්‍රඥාවන්ත වශයෙන් හීන-ප්‍රනීත භාවයක් දිස්වන්නේ කවර හෙයින් ද'? යි ප්‍රශ්න කළේ ය. **"මානවකය, සත්ත්වයෝ කර්ම ස්වකීය කොට ඇත්තාහ. කර්මය දායාද කොට ඇත්තාහ. කර්මය කාරණය කොට ඇත්තාහ. කර්මය බන්ධු කොට ඇත්තාහ. කර්මය පිළිසරණ කොට ඇත්තාහ."** යනුවෙන් බුදුරජාණන් වහන්සේ දේශනා කොට වදාළහ.

මරණින් මත්තෙහි පමණක් නොව ජීවත් ව සිටිය දී ද සැප දුක් බොහෝමයක් කර්මානුරූප ව ලැබේ. අනුන්ට උපකාර කර ඇති උතුමන්ට එහි විපාක වශයෙන් සැප සම්පත් පහළ විය හැකි ය. අනුන්ගේ දේ සොරකම් කර ඇති තැනැත්තාට

එහි ආනිශංස වශයෙන් සම්පත් නැති වී යා හැකි ය. ඔහුට සිර දඬුවම් පවා විඳීමට සිදුවේ. රෝගීනට කරුණාවෙන් සංග්‍රහ කිරීමේ විපාක වශයෙන් නීරෝගී සැප ලැබිය හැකි ය. අනුන් විපතට, කරදරයට, ලෙඩට, දුකට පත් කිරීම තමන් ද ලෙඩ රෝග විපත් ආදියට ගොදුරු වීමට හේතු වේ. පොතපතේ වැඩවල හොඳින්, උනන්දුවෙන් නියැලෙන දරුවන්ට විභාග ආදියෙන් උසස් ලෙස ජය ගෙන සැපවත් දිවි පෙවෙතක් ගත කිරීමට හැකි ය. කුසීත ව සිටීමේ විපාකය වන්නේ අසමත් වීමයි; එයින් දුකට පත් වීමයි. මේ නිසා අප කරන, කියන, සිතන ක්‍රියාවන්හි ප්‍රතිඵල හඳුනා ගෙන අනාගතයට මුහුණ දිය යුතු ය. එසේ නොමැති වූ විට දුකට, පසුතැවිල්ලට පත්වීමට සිදු වේ.

කරන කලට පව් මීරිය මී සේ
විඳින කලට දුක් දැඩිවෙයි ගිනි සේ
හැඳින එ පව් දුරලන උපදේ සේ
නොදුන මැනවි තුන්දොර අවකා සේ

(ලෝවැඩ සඟරාව)

බෞද්ධ කර්ම සංකල්පයට අනුව ප්‍රාණඝාතය පාප ක්‍රියාවකි; අකුසල කර්මයකි; මෙලොව පරලොව දුක් විපාක ගෙන දෙන්නකි. මේ පිළිගැනීම ඇති තැනැත්තා ජීවිතයක් විනාශ කිරීමට බිය වෙයි; සියලු සතුන් කෙරෙහි දයාවක්, අනුකම්පාවක් ඇති කර ගනී. ජීවිත විනාශ නොකරන, සතුන් කෙරෙහි දයාව අනුකම්පාව ඇති සමාජය සදාචාර සම්පන්න ය. **හිරි-ඔත්තප්ප** හෙවත් **ලැජ්ජා** බය යන **ලෝක පාලක ධර්ම (දේව ධර්ම)** දෙක එමගින් ආරක්ෂා වේ. මේ ආකාරයට දූෂිත සමාජයක ලක්ෂණයක් වන සොරකම ද මෙලොව හා පරලොව දුකට හේතු වන අකුසල කර්මයකි. බුද්ධිමත් තැනැත්තා නුදුන් දේ ගැනීමෙන් වැළකී, දුන් දේ පමණක් ගැනීමෙන් සෑහීමකට පත් වේ. එමගින් සමාජය තුළ දේපළ ආරක්ෂාව තහවුරු වේ. කාම මිථ්‍යාචාරය යනු කායික අකුසල කර්මයකි. ඒ බව පිළිගන්නා අය සමාජයේ වෙසෙන්නේ කාම අපරාධ කිරීමට බියක් ලැජ්ජාවක් ඇති ව ය. බොරු කීම ආදිය වාචසික අකුසල කර්ම වේ. පවට ලැජ්ජා බිය ඇති පුද්ගලයා බුද්ධිමත් ව කල්පනා කොට එයින් වළකී. එසේ වැළකෙන ඔහු අනුන් නොරවටයි; අසභ්‍ය වූත් අප්‍රසන්න වූත් වචන නොපවසයි; මතභේද ඇති කරන ප්‍රකාශවලින් ඉවත් ව සාමය, සමගිය ඇති කරන අර්ථවත් සදාචාර සම්පන්න වචන භාවිත කරන්නෙක් වෙයි.

පුද්ගලයකුගේ පිරිහීමට හේතු වන තවත් කරුණක් වන්නේ මද්‍යසාර භාවිතයයි. එමගින් සෞඛ්‍යය, නුවණ, හිරි-ඔතප්, කීර්තිය, ධනය ආදි සියල්ල විනාශ වෙයි. එම දුසිරිත නිසා පරලොව ද බොහෝ දුක් උරුම වේ. මද්‍යසාර භාවිතයෙන් වැළකීමෙන් පුද්ගලයාට මෙන් ම සමාජයට ද සිදු වන්නේ යහපතකි. එම ඉගැන්වීම් වටහා ගෙන බුද්ධිමත් ව සුරාපානයෙන් ඉවත් වීමෙන් සමාජය සදාචාර සම්පන්න වේ.

සදාචාරවත් සමාජයක ලක්ෂණය වන්නේ දුසිරිතෙන් වැළකීම පමණක් නොවේ. පරිත්‍යාගය, පරෝපකාරය, ගුරු දෙගුරුන්ට, ගුණ නුවණින් සහ වයසින් වැඩි අයට ගරු කිරීම වැනි ලක්ෂණ ද එහි තිබිය යුතු ය. බෞද්ධ කර්ම සංකල්පය පිළිගන්නා පුද්ගලයා එවැනි යහපත් චර්යාවන්ගේ අගය ද පිළිගනී; දස දිසාවන්හි ම මෙත් සිත පතුරුවයි; දන් දීම් ආදි උතුම් පින්කම්හි සිත යොමු කරයි; ගුරු දෙගුරුන්ට සැලකීම අගයයි; පරෝපකාරයෙහි යෙදෙයි; වැඩි වැඩියෙන් යහපත් ක්‍රියාවන්හි යෙදෙයි; සමාජයට ප්‍රියශීලී පුද්ගලයෙක් වෙයි. ඒ අනුව, නොකළ යුතු යැයි බුදු දහම උගන්වන අකුසල, පාපකර්ම නොකිරීමත් කළ යුතු යැයි උගන්වන කුසල හෙවත් පුණ්‍ය කර්ම කිරීමත් පුද්ගලයාගේ මෙන් ම සමාජයේ ද යහපැවැත් ම සලසන්නේ ය.

## සාරාංශය

ප්‍රධාන බෞද්ධ ඉගැන්වීම් අතර කර්මය එකකි. බුදු දහමට අනුව සියලු ක්‍රියා **කර්ම** නොවේ. සචේතනික ව තිදොරින් සිදු කෙරෙන ක්‍රියා **කර්ම** ලෙස බුදු දහම පිළිගනී. ජීවිතයට කර්මය ද බලපාන නමුත් සියල්ලට එක ම හේතුව එය නොවේ. එහි ලා බහුවිධ හේතු ඇත. බුදු දහමට අනුව කර්මයෙහි ප්‍රධාන කොටස් දෙකකි. එනම් අකුසල කර්ම සහ කුසල කර්ම යනුවෙනි. ප්‍රාණඝාතාදී අකුසල කර්ම දහයකි. සත්ත්ව ඝාතනයෙන් වැළකීම ආදි කුසල ධර්ම දහයකි. බෞද්ධ කර්ම සංකල්පය වටහා ගෙන ඊට අනුගත වන පුද්ගලයා මෙලොව ද පරලොව ද සුව විඳියි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බෞද්ධ කර්ම සංකල්පයෙහි විශේෂතා දෙකක් පැහැදිලි කරන්න.

2. පුද්ගල-සමාජ ජීවිතයට කර්මය බලපාන ආකාරය පෙන්වා දෙන්න.

## පැවරුම

ඔබේ විදුහලේ විදුහල්පතිතුමා හා ඔබේ පංති භාර ගුරුතුමා ද සමග සාකච්ඡා කොට දෙමාපියන් ද සම්බන්ධ කොට ගෙන ප්‍රදේශයේ ළමා නිවාසයකට ඔසු කැඳ සංග්‍රහයක් ලබා දීමට වැඩසටහනක් පිළියෙල කරන්න.

## පුහුණුවට

න තං කම්මං කතං සාධු - යං කත්වා අනුතප්පති
යස්ස අස්සු මුඛෝ රෝදං - විපාකං පටිසේවති.

තංච කම්මං කතං සාධු - යං කත්වා නානුතප්පති
යස්ස පතීතෝ සුමනෝ - විපාකං පටිසේවති.

(ධම්මපදය)

# 16 ජීවිත නොනසමු දේපළ සුරකිමු

පසේනදී කොසොල් මහ රජතුමා ඉතා සැදැහැවත් බෞද්ධයෙකි. නිතර බුදුරදුන් හමු වී සුව දුක් විමසීම ද බුදුරදුන්ගෙන් විවිධ ධර්මෝපදේශ ලබා ගැනීම ද එතුමාගේ සිරිත විය. එවැනි අවස්ථා රාශියක් පිළිබඳ තොරතුරු සූත්‍ර දේශනාවල හමු වේ. කෝසල සංයුක්තය තුළ පමණක් එසේ බුදුරදුන් හා කොසොල් රජතුමා මුණ ගැසුණු අවස්ථා විසි පහක් පමණ ඇතුළත් ය. මල්ලිකා සූත්‍රයෙහි හමුවන්නේ ඉන් එක් අවස්ථාවකි. මල්ලිකා කොසොල් මහරජතුමාගේ අගබිසොවයි. එතුමිය ද ගුණ නුවණින් යුතු වූ දක්ෂ බෞද්ධ මහෝපාසිකාවක ලෙස හැඳින්විය හැකි ය.

දිනක් සිය මාලිගයේ උඩු මහලෙහි සිටි මහරජතුමන් හා මල්ලිකා බිසව අතර කතාබහක් ඇති විය.

කොසොල් රජතුමා :- "මල්ලිකාවෙනි, ඔබට වඩා ඉතා ප්‍රිය වූ වෙනත් කිසිවෙක් ඔබට සිටී ද?"

මල්ලිකා බිසව :- "මහ රජතුමනි, මා වඩාත් ම ප්‍රිය කරන්නේ මට ම ය. වෙනත් කිසිවකු නැත.
මහ රජතුමනි, එසේ තමාට වඩා ඉතා ප්‍රිය වූ වෙනත් අයෙක් ඔබට සිටී ද?"

කොසොල් රජතුමා :- "මල්ලිකාවෙනි, මට වඩා ඉතා ප්‍රිය වූ වෙනත් කිසිවකු මට ද නැත. මා වඩාත් ම ප්‍රිය කරන්නේ මට ම ය."

මෙම සංවාදයෙන් පසු උඩු මහලින් බැස මාලිගයෙන් පිට වූ රජ තෙමේ බුදුරජාණන් වහන්සේ වෙත එළඹියේ ය; බුදුරදුන් වැඳ එකත්පසෙක උන්නේ ය. ඉන්පසු බුදුරදුන්ට මල්ලිකා බිසව සහ තමා අතර ඇති වූ ඉහත කී සංවාදය දැනුම් දුන්නේ ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ එය නිමිති කොට මේ ගාථාව වදාළ සේක.

**සබ්බා දිසා අනුපරිගම්ම චේතසා**
**නේවජ්ඣගා පියතරමත්තනා ක්වචි**
**ඒවං පියෝ පුථු අත්තා පරේසං**
**තස්මා න හිංසේ පරං අත්තකාමෝ**

**සියලු ම දිසාවන් සිතින් විමසා බලන විට තමාට වඩා ප්‍රිය වූ අන් කිසිවකු සොයාගත නොහැකි ය. මා වඩාත් ප්‍රිය කරන්නේ මට ය. අන් අයට ද ඔවුන්ට වඩා ප්‍රිය වූවකු නැත. ඔවුහු ඔවුන්ට ම වඩාත් ප්‍රිය කරති. එබැවින් තමාගේ යහපත කැමැත්තෙන් අනුන්ට හිංසා කිරීමෙන් වැළකිය යුතු ය.**

ඉහත කී පරිදි තමා උපමා කොට එනම් අන් අය ද තමා වැනියයි සිතා හිංසනය, ඝාතනය ආදි අනුන්ට කරන පීඩාවන්ගෙන් වැළකීමේ ක්‍රමය බුදු දහමෙහි හැඳින්වෙන්නේ අත්තූපනායික ධර්මය ලෙස ය. අනුන්ගේ ප්‍රාර්ථනා තේරුම් ගැනීමට, ඔවුන් සමග දුක සැප බෙදා ගැනීමට මෙම ධර්මය උපකාර වේ.

සමාජයේ ඕනෑ ම පුද්ගලයෙක් අනුන්ගේ හිංසා පීඩා විඳීමට කැමැති නැත. කවරකු වුව ද අපේක්ෂා කරන්නේ එබඳු කරදරවලින් තොර ව ජීවත් වීමට ය. එසේ ම තමන් සතු දේ අනුන් පැහැර ගන්නවාට හෝ වෙනත් ක්‍රමයකින් අත්පත් කරගන්නවාට ද කිසිවකු කැමැති නැත. තම සම්පත් තමා කැමැති පරිදි පරිහරණය කිරීමට මිනිස්සු අපේක්ෂා කරති. ශිෂ්ට සම්මත සීමාවන් ඉක්මවා තම බිරිඳ හෝ සැමියා සමග අන් අයකු සබඳතා පවත්වනු දැකීම කිසිවකුගේ අපේක්ෂාව නොවේ. එසේ ම අනුන් විසින් තමන් රැවටීමට ලක් කිරීම කිසිවෙක් ප්‍රිය නොකරයි. තව ද මද්‍යසාර නිසා විකෘතියට පත් අයකු කරන විවිධ පීඩාවන් විඳීමට ද අප කැමැති නැත. එසේ අනුන්ගෙන් සිදු වන හිංසා පීඩා, පැහැර ගැනීම්, අනිසි හැසිරීම්, රැවටිලි සහ වෙනත් කරදරවලට අප කැමැති නොවන්නා සේම අපගෙන් එවැනි දේ සිදු වේ නම් අනුන් ද එලෙසින් ම කැමැති නොවන බව අප තේරුම් ගත යුතු ය. එසේ වන්නේ තමාට වඩාත් ප්‍රිය තමා ම බැවිනි.

ලොව කිසිවෙක් පස් පවින් පිරුණු දුසිරිත පැතිරුණු අනාරක්ෂිත සමාජයක ජීවත් වීමට කැමැති නොවේ. පස් පවින් වැළකුණු සුසිරිත් ඇති ආරක්ෂිත සමාජ පරිසරයක ජීවත් වීමට සියල්ලෝ කැමැති වෙති.

සුහද මිත්‍රශීලී බවට හෙවත් මෛත්‍රියට සියල්ලෝ කැමැති වෙති. එසේ ම ඕනෑ ම අයකු දුකට පත් වූ විට අන් අයගේ අනුකම්පාව ලැබීමට කැමැති ය.

තම දියුණුව, සැපත දැක එයට ඊර්ෂ්‍යා නොකොට ඒ ගැන සතුටු වන මිනිසුන් දැකීමට ද අපි කැමැති වෙමු. අන්තගාමී නොවී මැදිහත් ව සිතා උස් මිටි කම් නොසලකා ක්‍රියා කිරීම අපේ අපේක්ෂාව ය. එබඳු ආකල්පවලට ද අපි කැමැති වෙමු. අන් අය ද එසේ ම කැමැති ය.

ඉහත කී පරිදි මෙත්තාවෙන්, කරුණාවෙන්, මුදිතාවෙන් හා උපේක්ෂාවෙන් යුත් බෞද්ධයා සමාජයට කරුණු සතරකින් සංග්‍රහ කරයි. පළමුවැන්න දානයයි. කවර පුද්ගලයෙක් වුව ද යමක් ලැබීමෙන් සතුටට පත් වෙයි. දෙවැන්න ප්‍රිය වචනයයි. ලොව කිසිවෙකු මුසාබස්, කේලාම්, හිස් වදන් හෝ රළු වදන් ඇසීමට අකැමැති ය; මිහිරි ප්‍රිය වචනයට කැමැති ය. එසේ ම අපගේ දියුණුවට අනුන් උපකාර කරන්නේ නම් අපි කැමැති වෙමු. එසේ උපකාර කිරීම අර්ථ චරියාවයි. කුලය, ආගම, භාෂාව ආදි අසමානතා නොසලකා සියල්ලන් සමානත්වයෙන් සැලකීම සිව් වැනි සංග්‍රහ වස්තුව ය. මෙකී සංග්‍රහයන් විඳීමට අප කැමැති වන්නා සේම අන් අය ද කැමැති බව අප තේරුම් ගත යුතු ව ඇත.



පස් පවින් වැළකී තමා මෙන් ම අනුන් ද පීඩාවට අකැමැති බව සිතා ක්‍රියා කරන්නේ සහකම්පනයෙන් යුත් තැනැත්තා ය. එසේ ම සිව් බඹ විහරණයෙන් යුක්ත ව සමාජයේ අන් අය පිළිබඳ ව ක්‍රියා කරන්නේ ද සහකම්පනයෙන් යුත් තැනැත්තා ය. තමා

ගැන මෙන් ම අනුන් ගැන ද සිතා තමා මෙන් ම අනුන් ද විපතට අකැමැති සැපට කැමැති බව කල්පනා කරන ඔහු සිව් සඟරාවතින් සමාජයට සංග්‍රහ කරන්නෙකි. ජීව හිතවාදියෙකි.

ඕනෑ ම අයකුට පෞද්ගලික දේපළක් ඇත. සිසු දරුවන් වන අපට ද ඇඳුම්, පාසල් උපකරණ ආදි පෞද්ගලික සම්පත් තිබේ. ඒවා අන් අය විසින් පැහැර ගැනීම විනාශ කිරීම අපට කරන හානියකි. එසේ ම අන් අයට ද එබඳු පෞද්ගලික දේපළ ඇත. අප ඒවාට හානි නොකළ යුතු ය. මේ ආකාරයෙන් ම අප කාටත් අයිති පොදු දේපළ ද තිබේ. නිදසුනක් වශයෙන් අපේ පාසල ද, එහි ඇති විද්‍යුත් මෙවලම් ඇතුළු සියලු උපකරණ ද පොදු දේපළ වේ. අප ගමන් ගන්නා බස් රථ, පරිහරණය කරන මං මාවත්, රෝහල් ආදිය ද පොදු සම්පත් ය. අපි සියලු දෙනා ම ඒවායේ උරුමක්කාරයෝ වෙමු. සියලු දෙනාට ම ඒවායින් සේවය සැලසේ. එබැවින් තමා මෙන් ම අනුන් ද පරිහරණය කරන දෙපක්ෂයට ම සෙත සදන එබඳු පොදු දේපළට හානි නොකිරීම ද ඒවා තමන් සතු කර නොගැනීම ද අනිසි ලෙස භාවිත නොකිරීම ද අපගේ යුතුකමයි. අප විසින් ඒවා ආරක්ෂා කළ යුතු ය; වැඩි දියුණු කළ යුතු ය. පොදු සේවාවන් සපයන ආයතනවලට අප උපකාර කළ යුතු ය. අපට හැකි පමණින් පෞද්ගලික සම්පත් පොදු ප්‍රයෝජනයට කැප කළ යුතු ය. බුදු දහම අනුව එමගින් ආත්මාර්ථය මෙන් ම පරාර්ථය ද සැලසේ.

ලෝකයේ පුද්ගලයෝ සතර ආකාර වෙති.

1. තම සැපත යහපත ගැන පමණක් සිතා කටයුතු කරන්නෝ
2. අනුන්ගේ සැපත යහපත ගැන පමණක් සිතා කටයුතු කරන්නෝ
3. දෙපක්ෂයේ ම සැපත යහපත ගැන සිතා කටයුතු නොකරන්නෝ
4. දෙපක්ෂයේ ම සැපත යහපත ගැන සිතා කටයුතු කරන්නෝ

මෙහි පළමු වැන්නා ආත්මාර්ථකාමියෙකි. පරාර්ථය පිළිබඳ කිසිදු හැඟීමක් ඔහුට නැත. හෙතෙම තමා ගැන පමණක් සිතයි. දෙවැන්නා අසීමිත පරාර්ථකාමියෙකි. හෙතෙම අනුන් ගැන මිස තමා ගැන නොසිතයි. තෙවැන්නා ආත්මාර්ථය මෙන් ම පරාර්ථය ද සලසා නොගන්නා තැනැත්තා ය. ඔහු දෙපක්ෂය ගැන ම නොසිතයි. සිව්වැන්නා තමා සහ අනුන් යන දෙපක්ෂය ගැන ම සිතා කටයුතු කරන්නා ය. බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ප්‍රශංසාවට ලක්වන්නේ එම සිව්වැනි තැනැත්තා ය. තමාට මෙන් ම සමාජයට ද අයහපතක් නොකරන යහපතක් ම කරන දෙපක්ෂයට ම අයිති පොදු දේපළට ද හානි නොකරන ඒවා ආරක්ෂා කරන තැනැත්තා ඉහත කී සිව්වැනි පුද්ගලයා ය.

සිසුන් වශයෙන් අප ද වඩාත් ප්‍රිය කරන්නේ අපට ම ය. ඒ නිසා අපේ දියුණුව වෙනුවෙන් නිරතුරුව ක්‍රියා කළ යුතු ය. එහෙත් එය ම ප්‍රමාණවත් නොවේ. අපේ සහෝදර සිසුහු ද ඔවුන්ගේ දියුණුව කැමැති වෙති. එබැවින් අප උගත් දේ කියා දෙමින් පාසල් උපකරණ ආදිය ද ආහාර පානාදිය ද බෙදා හදාගෙන පරිහරණය කරමින් ඉහත කී

බුද්ධාවවාදය අපට ද ක්‍රියාත්මක කළ හැකි ය. අනුන්ට අවැඩ පිණිස හේතු වන සියල්ලෙන් වැළකී අනුන්ට වැඩ පිණිස හේතු වන ක්‍රියාවන්හි නිරත වීම නිසා අපට පවින් වැළකී පිනෙන් පොහොසත් වන තැනැත්තන් බවට ද පත් විය හැකි ය. එයින් අප සමාජය තුළ ජනප්‍රිය බවට පත්වේ; දිනෙන් දින දියුණුවට පත් වේ.

## සාරාංශය

ලෝකයේ ඕනෑ ම අයකු පළමු ව ආදරය කරන්නේ ඇල්ම ඇත්තේ තමාට ම ය. අප මෙන් ම අන් අය ද එසේ ය. දුකට අකැමැති ය. සැප සම්පතට කැමැති ය. ඒ බව තේරුම් ගෙන අපට මෙන් ම අන් අයට ද අයහපතක් නොකොට යහපත සැලසීමට අප පුරුදු විය යුතු ය. පස් පවින් වළකින, සිව්බඹ විහරණයෙන් හා සිව් සඟරාවතින් යුත් තැනැත්තා එසේ තමාට මෙන් ම අනුන්ට ද හිතවත් ය. එසේ ම දෙපක්ෂයට ම සමාන අයිතිය ඇති පොදු දේපළ ද හෙතෙම ආරක්ෂා කරයි. සිසුන් වශයෙන් අප ද කටයුතු කළ යුත්තේ එලෙස ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. අන් අයගේ සුභසිද්ධිය වෙනුවෙන් ඔබට කළ හැකි කටයුතු 10ක් ලියන්න.
2. තමා උපමා කොට අන් අයගේ යහපත පිණිස කටයුතු කිරීමේ වටිනාකම පෙන්වා දෙමින් රචනාවක් ලියන්න.

## පුහුණුවට

සුඛකාමානි භූතානි - යෝ දණ්ඩේන විහිංසති
අත්තනෝ සුඛමේසානෝ - පෙච්ච සෝ න ලභතේ සුඛං

යමෙක් තම සැපත වෙනුවෙන් සැප කැමැති සත්ත්වයන් දණ්ඩනයෙන් පීඩාවට පත් කරන්නේ ද හේ පරලොව දී සැප නොලබයි.



# බුදු සිරිත හා බැඳුණු තුරුලතා රැක ගනිමු

භෞතික පරිසරය වූ කලී මනුෂ්‍ය වර්ගයා සතු උත්තම දායාදයෙකි. මානව වර්ගයාගේ යහ පැවැත්මට අත්‍යවශ්‍ය වූ විවිධ ශක්තීන්ගෙන් පිරිපුන්, සැකැස්මෙන් හා ක්‍රියාකාරීත්වයෙන් විවිධ වූ විචිත්‍ර වූ එය සොබාදහමෙහි විශ්මිත නිමැවුමකි. මානව ජීවිතය හා සංස්කෘතිය පරිසරය විසින් නන් අයුරින් පෝෂණය කරනු ලැබේ. අප විසින් එය අවශ්‍යයෙන් ම රැක ගත යුතු ය. ඒ කෙරෙහි බැතිමත් සුහද ආකල්පයක් දැරිය යුතු ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ වූ කලී මේ සියල්ල පිළිබඳ ගැඹුරු අවබෝධයකින් ක්‍රියා කළ ශ්‍රේෂ්ඨ ශාස්තෘවරයෙකි. උන් වහන්සේ පරිසරය දෙස නිකෙලෙස් ඇසින් බැලූ, එයට ඇළුම් කළ, එය රැක ගැන්මට මග පෙන්වූ උතුමෙකැයි කිව යුතු ය.

සැපතක් වූ බුදු උපත සිදු වූයේ පියකරු මල් පලු පල සහිත තුරුලතාවෙන් සුසැදි ස්වාභාවික පරිසරයෙහි ආශීර්වාදය තුළයි. වායු දූෂණයෙන්, ශබ්ද දූෂණයෙන් හෝ පාංශු දූෂණයෙන් තොර සොඳුරු පරිසරයක උපත ලද බුදුරජාණන් වහන්සේ එතැන් පටන් අසූ හැවිරිදිව පිරිනිවන් පානා තුරු ම එවන් නිකැළැල් පරිසරය ම ප්‍රිය කළහ. බෝසත් උපත සිදු වූ තැන් පටන් ම එතුමෝ සොබා දහම හා බැඳී සිටියහ. දරු ගැබට දස මස පිරෙන්නට ළංවන විට බෝසත් මවු මහාමායාවෝ කිඹුල්වත් නුවර සිට දෙව්දහ නුවරට යාමට සිතූහ. ඒ දෙමාපියන් හමුවටයි. රෝහිණී නදියෙන් එතෙරව දෙව්දහ නුවරට යන මග සොබා දහමෙහි අසිරියක් වන් ලුම්බිණි සල් උයන පිහිටියේ ය. කැත් කුල කතුන් පිරිවරා ගත් මායා දේවී තොමෝ ඒ අසිරිමත් උයන දුටුවා ය.

ලුම්බිණිය මගුල් සල් උයනෙකි. එදින එහි අතුපතර විහිදගත් ගස් වැල් මුල පටන් අග දක්වා ම සුපිපි සුවඳැති මනහර මලින් ගැවසී තිබිණ. මත් මොණරුන්, කොවුලන්, කෙවිලියන් ආදි විවිධාකාර වූ සියගණන් සුන්දර පක්ෂීන්ගෙන් උයන අතිශය ශෝභමාන විය. ඒ සොඳුරු සියොතුන්ගේ ඉමිහිරි සිහින් ගී හඬ ගස් වැල් අතරින් පෙදෙස සිසාරා පැතිර ගියේ ය. මල් ගොමු පිස හමාගිය සුවඳවත් සිහින් මඳ සුළඟ සිත් සතුටු කළේ ය. මල් රොන් ගනිමින් ඔබ මොබ පියාඹන නිල්වන් බඹරු ගුමු ගුමු නද පැතිර වූහ. ඒ අසිරිමත් පරිසරය දුටු මායා දේවී තොමෝ ලුම්බිණි උයනට පිවිසුණා ය.

සියවස් විසිපහකටත් අධික කාලයක් තිස්සේ මානව චින්තනය හරවත් කෙරෙමින් විවිධ අතුපතර විහිදුවා වැඩුණු ඒ ශ්‍රේෂ්ඨතම ධර්ම මාර්ගය ලොවට බිහි කළ පරම පූජනීය අසමසම මහෝත්තමයකු එදා උපන්නේ සොබා දහමෙහි අසිරිමත් බවින් ඔකඳ වූ ඒ පරම විචිත්‍ර ලුම්බිණි උයනෙහි ය. ඒ සොඳුරු තුරුලතාවන් අතර ය. සල්ගසක් යට ය. මගුල් සල් රුක් සෙවණෙහි ය. අදූෂිත වූ වටාපිටාවෙක ය.

සත්‍යය සොයාගිය සිදුහත් බෝසතුන් දුෂ්කර ක්‍රියාවෙන් හා ගුරුන් හමුවීමෙන් ද අනතුරුව මාර පරාජය කොට සම්මා සම්බුදු බවට පත් වූයේ ද, මෙලෙසින් ම අදූෂිත සුන්දර සොබාදහම ඇසුරු කොටගෙන ය. පසු ව සිය අතීතය සිහිපත් කළ බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ම වදනින් ඒ සොඳුරු පරිසරය මෙසේ සටහන් කරමු.

**"මහණෙනි, ඒ මම කුසලය කුමක් දැයි සොයන සුළු වූයෙමි, අනුත්තර වූ උතුම් නිවන් පදය ම සොයමින් පිළිවෙළින් සැරිසරන්නෙමි, උරුවේලායෙහි සේනානි ග්‍රාමය කරා පැමිණියෙමි. එහි සිත්කළු භූමි භාගය ද, සිත් පහදවන වන ලැහැබ ද, වැලිතලා සහිත මනා කොට ඇති ගලා බස්නා නදිය ද හාත්පස ගොදුරු ගම ද දිටිමි."** මහණෙනි ඒ මට මේ අදහස විය. මේ භූමි භාගය රමණීය ය. වන ලැහැබ ප්‍රසාද ජනක ය. සුදු වැලිතලා ඇති සිත්කලු නදිය ද ගලා බස්නී ය. හාත්පස ගොදුරු ගම ද වෙයි. ප්‍රධන් වීර්යය වඩනු කැමැති කෙනකුට ඒ සඳහා මෙය සුදුසු ම ය. මහණෙනි මම ප්‍රධන් වීර්යය පිණිස එහි (බෝමැඩ) ම හුන්නෙමි.

බෝසතාණන් වහන්සේ සේනානි නියම් ගමෙහි සුපිපි අජපල් නුගරුක් සෙවණේ වැඩ සිටිය දී සුජාතාවගේ කිරිපිඬු දානය පිළිගත් සේක් නේරංජරා නදී තීරය ට වැඩම කළහ. එහි රිදී කඳක් සේ දිලෙමින් ගලා ගිය පැහැබර සුපිරිසිදු දියට බැස්සෝ ය. පැන් සැනසූහ. නැවත ගඟෙන් ගොඩ පැමිණි සේක් කිරිපිඬු වැළඳූහ. ඒකාන්තයෙන් ම අදම බුදුවගත හෙම් නම් මේ තලිය උඩුගං බලා යේවයි දන් වැළඳූ රන් තලිය (පාත්‍රය) ගඟ දියට දැමූහ. සිතු පරිදිම තලිය උඩුගං බලා ගියේ ය. ඒ උඩුගං බලා යන (පටිසෝතගාමී) දහමක් ලොව උපදනා බවට පෙරනිමිත්තක් වැන්න. ඉක්බිති උන් වහන්සේ නේරංජරා ගංතෙර පිහිටි වනයට දිවා විහරණය පිණිස වැඩම කළහ. ඒ වූ කලී සල් වනයෙකි. ශෝභමාන සුවඳවත් කුසුමින් ද නිල්වන් පත්‍රයෙන් ද සැදුම් ලත් උස් වූ අතුපතර විහිද ගිය සල් ගස් සෙවණ උන් වහන්සේට පිහිට විය. එදින ම සවස භද්‍ර වනයෙන් බැහැර වූ බෝධි සත්ත්වයන් වහන්සේ ඇසතු වෘක්ෂය වෙත ළඟා වූහ. අපරාජිත පර්යංකයෙන් එහි වැඩ සිටියහ. මේ සුන්දර වූ පරිසරයෙහි ම ලෝකයේ අසම සම කරුණා නිධාන වූ ප්‍රඥා සාගර වූ තිලෝගුරු බුදුරජාණන් වහන්සේ පහළ වූහ. මාර පරාජය කොට බුද්ධත්වය ලදහ.

තුරුලතාවන් සහිත සුන්දර පරිසරයෙක ඉපිද, එබඳුම අති සුන්දර වූ පරිසරයෙක බුදුබව ලත් සිද්ධාර්ථ ගෞතම ශාක්‍ය මුනින්ද්‍රයාණන් වහන්සේ වූ කලී සොබා

දහමට පූජනීයත්වයක් දීමට සමත් වූ ශාස්තෘවරයෙකි. ඒ ඇසතු රුක බෝ රුක බවට පත් විය. එය බෝධීන් වහන්සේ ලෙස ජනතාවගේ පූජා ලබයි.

පන්සාලිස් වසක් වූ ගෞතම බුදුරදුන්ගේ ජීවිතය නිරතුරු ව ම සොබා දහම ඇසුරෙහි ගෙවී ගියේ වෙයි. උන් වහන්සේ බොහෝ විට දහම් දෙසා ඇත්තේ ද දිවා රාත්‍රි දෙක ගත කොට ඇත්තේ ද නිසල සුන්දර වන පියෙසිවල ය; විවේකී සොඳුරු ගංගා තීරවල ය; එසේ නැත්නම් පර්වත, මිටියාවත්වල ය; කෙත්යායවල ය. පාලි නිකාය ග්‍රන්ථවල නිබඳව ම මීට නිදසුන් ලැබෙයි. ඉන් අවස්ථා කිහිපයක් පමණක් මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

මංගල ධර්ම දේශනාව නම් වූ දම්සක් පැවතුම් සූත්‍රය දේශනා කරන ලද්දේ බරණැස ඉසිපතන මිගදායේ දී ය. එය මුවන්ට අභය දානය දුන් වන පියසෙකි. ඉච්ඡානංගල නම් බමුණු ගම අසල නිසල සුන්දර වන ලැහැබක වැඩ සිටිමින් අම්බට්ඨ නම් තරුණයකුට අම්බට්ඨ සූත්‍රය දේශනා කරන ලදි. කොසොල් රට මනසාටක නම් බමුණු ගමට උතුරු දිගින් අචිරවතී නදී තෙර අඹ වනයෙක දී තේවිජ්ජ සූත්‍රය දේශනා කරන ලදි. සැරියුත් මහ තෙරුන් අමතා මහා සීහනාද සූත්‍රය වදාළේ විශාලා නුවර අසල වන පියසක දී ය. ලෙහෙනුන්ට අභය දානය දුන් බැවින් කලන්දක නිවාප නම් වූ සොඳුරු වනයක දී මහා මොග්ගල්ලාන සූත්‍රය දේශනා කර තිබේ. ආයුෂ්මත් අනුරුද්ධ, කිම්බිල, නන්දිය යන සුවච ශ්‍රාවක භික්ෂූන් වැඩ සිටි ගෝසිංග නම් සාල වනයට වැඩම කළ බුදුරජාණන් වහන්සේ එහි දී එම ස්වාමීන් වහන්සේගේ සුවදුක් විමසා සතුටුව දහම් දෙසූහ.

විවෙක මහ වනයෙහි එකලාව හුන් බුදුරදුන් වෙත පැමිණි දේවතාවෙක් උන් වහන්සේට පැවසූ වදනක මෙසේ දැක්වෙයි.

> සිටි මද්දහනෙහි පක්ෂීහු ඉසුඹුලති.
> වනය මහත් සේ හඬ නගන්නාක් මෙනි.
> එය මට බියක් ව වැටහෙයි.
>
> **බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙසේ වදාළහ.**
>
> සිටි මද්දහනෙහි පක්ෂීහු ඉසුඹුලති.
> වනය මහත් සේ හඬ නගන්නාක් මෙනි.
> එය මට සිත් පිනවන්නක් ව වැටහේ.

ඒ වනගත සොබාවික පරිසරය දෙවියනට බිය ඉපිද වූ නමුදු බුදුරදුනට සතුටක් ම විය. පූර්වෝක්ත පරිදි එදා බුදුරදුන් දුන් ආදර්ශ තුළින් සොබාවික පරිසරයේ අසිරිය දුටු පැවිද්දෝ එහි බැතිමත් වූහ. ඒ වන සෙනසුන් ඇසුරෙහි ය.

පන්සාලිස් වසක් මුළුල්ලේ සුන්දර නිසල පරිසරය තුළ ම වැඩ වසමින් දහම් දෙසූ බුදුරජාණන් වහන්සේ පිරිනිවන් පා වදාළේ ද පියකරු තුරුලතාවන්ගෙන් සුසැදි වටාපිටාවක් තුළ ය. මහා පරිනිර්වාණ සූත්‍රය අනුව අවසන් චාරිකාව නිම කරමින් අවසන් වස් කාලය ද ගෙවා දමමින් හිරණ්‍යවතී ගංගාවෙන් එතෙර වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ කුසිනාරා පුරයට වැඩි සේක. මල්ල රජ දරුවන්ගේ උපවත්තන නම් සල් උයන උන් වහන්සේ විසින් පරිනිර්වාණය සඳහා තෝරා ගැනුණි. එය රජුන් විසින් ඉතා මැනවින් සකසන ලද පරිසරයකින් යුක්ත විය. සුවිසල් සල් රුක් පෙළින් සෝබමාන විය. පිපී ගිය සල්මලින් සුවඳවත් විය. එහි සල් රුක් දෙකක් අතුරෙහි පනවා තිබූ යහනක සිංහ සෙයියාවෙන් සැතපුණු බුදුරජාණන් වහන්සේ සියලු සංස්කාර ධර්මයන්ගේ අනිත්‍යතාව තම ජීවිතයෙන් ම පෙන්වා දෙමින් පිරිනිවන් පා වදාළ සේක.

පරිසරය මිනිසා ආරක්ෂා කරයි; පෝෂණය කරයි, වායු දූෂණයෙන්, ජල දූෂණයෙන්, ශබ්ද දූෂණයෙන් හා පාංශු දූෂණයෙන් ද තොර ස්වාභාවිකත්වය සුරකෙන භෞතික පරිසරය නම් මනුෂ්‍ය වර්ගයා සතු උත්තම දායාදයකි. එබැවින් එය රැකගැනීම පිණිස හැකි සෑම අයුරකින්ම ක්‍රියාකිරීම අත්‍යවශ්‍ය කරුණකි. බුදුරදුන් වදාළ ධර්ම විනයෙහි පරිසර සංරක්ෂණය පිණිස අගය කළ යුතු ආදර්ශ හා උපදේශ රැසක් දක්නට ලැබෙන්නේ ය. තුරුලතා සම්බන්ධයෙන් කළ දේශනා එහි ප්‍රධාන තැනක් ගනී.

භෞතික පරිසරයෙහි සමතුලිත බව රකින සුන්දරත්වය ඔප් නංවන සත්ත්වයන්ගේ ජීවනාලිය වන ගස් වැල් වැවීම මහා පින්කමකැයි බුදු දහම උගන්වයි. කවරකුට නම් දිවා රාත්‍රි පින් වැඩේ ද? දහම් හි පිහිටි සිල්වත් වූ කවරෙක් නම් සුගතියට යෙත් දැයි දේවතාවකු ඇසූ කල්හි බුදුරදුන් දුන් පිළිතුර පරිසර සංරක්ෂණයට ද පෝෂණයට ද අනුබල දෙන්නකි. **"යමෙක් මල් පල උයන්වතු වවන්නේ ද, පියෙවි වන වගා කෙරේ ද, ඒ දඬු පාලම් පැන්හල් පොකුණු ආවාස තනාදෙයි ද ඔවුනට නිති දිවා රැය පින් වැඩේ. දහම් හි පිහිටි සිල්වත් වූ ඔවුහු සුගතියට යෙත්."**

තුරුලතාවන් වැනසීමත් ඒවාට හානි සිදු කිරීමත් උපසපන් භික්ෂුවකට විනයෙන් ම තහනම් වෙයි. අලව් නුවර වැසි භික්ෂූන් නව විහාර කර්මාන්තාදියට ඉඩ සලසාගනු පිණිස වෘක්ෂලතාදිය සිඳ දැමීම එම තහනම් නීතිය පැනවීමට හේතු විය. දෙවියෝ ද මිනිස්සු ද ගස් වැල් නැසූ ඒ භික්ෂූන්ට දොස් නැගූහ. එම පුවත ඇසූ බුදුරජාණන් වහන්සේ ගස්වැල් කැපීමෙන් වළකින ලෙසට භික්ෂූන් වහන්සේට දේශනා කළහ.

භික්ෂූන් වහන්සේ වූ කලි පරමාදර්ශී ජීවිතයක් ගත කළ යුත්තෙකි. උන් වහන්සේට අදාළ වූ වස් විසීම පිළිබඳ ශික්ෂාව ද විනයට එක් කරන ලද්දේ තණකොළ ආදි කුඩා ශාකයක් වුව ද ආරක්ෂා කර ගැනීමේ අපේක්ෂාව ඇති ව ය. කුඩා ශාකය වුව ද අනිසි ලෙස නොපෙළිය යුතු යැයි සලකා ගැන්මෙනි. වැසි සමය පොළවෙහි නව දළු ලමින් තණකොළ වැඩෙයි. එකල්හි භික්ෂූහු ඒවා පයින් මැඩලමින් චාරිකාවෙහි හැසිරෙත්. මේ දුටු මිනිස්සු චෝදනා කළහ. එපවත් ඇසූ බුදුරජාණන් වහන්සේ 'වැසි සමයෙහි (චාරිකා නොකොට) වස් එළඹීමට අනුදනිමි'යි පැනවූහ.

ජාතක පාලියට අනුව කිසියම් ගසෙක සෙවණ හිඳ ගැන්මට හෝ නිදා ගැන්මට යොදාගත්, එම ගසෙහි පිහිට ලද තැනැත්තකු විසින් එහි අත්තක් කඩා දැමීම අකෘතඥ වීමකි. තමාට සෙවණ දුන් ඒ ගසට හානි කිරීම ගුණමකු වීමකි. මිත්‍ර ද්‍රෝහි වීමකි. එමගින් අදහස් වන්නේ මිනිසා තමාට පිහිට වන පරිසරයෙහි ගස් වැල්වලට පවා හානි නොකළ යුතු බව පමණක් නොවේ. ඒවා රක්ෂණය පෝෂණය කළ යුතු බව ය. එය ගුණ ගරුක පුද්ගලයාගේ ස්වභාවයයි. බුදුරජාණන් වහන්සේ තමන් වහන්සේට සෙවණ දුන් බෝධි වෘක්ෂයට ගරු කළහ.

තුරුලතාවෝ නන් අයුරින් මිනිසුනට පිහිට වෙති. ගස් පල දරන්නේ පරෝපකාරය පිණිස යැයි පැරැන්නෝ පැවසූහ. වැස්ස, ගස්වැල්, පොළව, වාතය ආදි පාරිසරික සාධකයෝ ජාලයක් මෙන් එකිනෙකට සම්බන්ධ ව, එකිනෙකට උපකාරී ව පවත්නෝ ය. පරිසරයේ සමතුලිත බව පිණිස මෙම සාධක සියල්ල නිසි ලෙස පැවතිය යුතු ය; සුරක්ෂිත ද විය යුතු ය; පෝෂණය විය යුතු ය. තුරුලතාවන් මෙන් ම මෙකී සියලු සාධක පරෝපකාරී ය. මනුෂ්‍ය වර්ගයාගේ ජීවනයට හා පැවැත්මට සම්බන්ධ ය. පාරිසරික සාධකයක් වූ ගස් වැල් මිනිසාට කුමන යහපතක් කරන්නේ දැයි පසුකාලීන බෞද්ධ ග්‍රන්ථයක් වූ මිලින්ද ප්‍රශ්නය මෙසේ සඳහන් කරයි.

1. ගස මල් ද ගෙඩි ද දරන්නේ ය. මලින් සෞන්දර්යය උපදවනු ලැබේ. ජීවිතයේ යථාර්ථය උගන්වනු ලැබේ. ගෙඩි රස ගුණ ලබා දෙයි; ශාක පරපුර පවත්වයි.

2. ගස තමා වෙත පැමිණෙන්නවුන්ට සෙවණ ලබා දෙයි. එය ස්වභාවික වූ සිසිල් සෙවණකි.

3. ගස් සෙවණ නොවෙනස් ව සැමට ම ලැබේ. සතුරු මිතුරු සැමට ම නොවෙනස් ව සෙවණ දෙන ගස සැබෑ මෛත්‍රියේ පාඩම උගන්වයි.



ඉහත සඳහන් කරුණු අනුව තුරුලතාවන් රක්ෂණය, පෝෂණය කිරීම මිනිසාට අතිශය පලදායක වූ පරිසර සංවර්ධනයක් වන්නේ ය. එබැවින් තුරුලතාවන්ට භක්තිමත් වීම ද ඒවා රැකගැන්ම ද පිණිස බුදු සමය මග පෙන්වයි. පාචිත්තිය පාලියට අනුව තණ නිල්ලක් අපිරිසිදු කිරීම ඇවතක් වෙයි. නිල්වන් තණකොළ මත මළ මුත්‍ර හෙළීම, කුණුරොඩු ආදිය දැමීම, ඉඳුල් ආදිය හෙළීම, නොකළ යුතු යැයි එයින් කියැවේ. මෙයින් පැහැදිලි වන්නේ විවිධාකාරයෙන් පරිසර දූෂණය වනු දකීම බුදුරදුන් නොඉවසූ බව ය. සුන්දරික භාරද්වාජ නම් ගොවි බමුණකු විසින් තමන් වහන්සේ වෙත පුදන ලද පිළිගත නොහැකි ආහාරයක් ප්‍රතික්ෂේප කළ බුදුරජාණන් වහන්සේ එය සප්‍රාණි වූ නිල් තණ නැති ස්ථානයෙක හෝ ප්‍රාණීන්ගෙන් තොර ජලයෙහි හෝ බහාලන්නැයි අවවාද කළහ.

ලෝකයෙහි උපන් ගුණ නුවණින් අගතැන්පත් උත්තරීතර මනුෂ්‍යයා වූ අප බුදුරජාණන් වහන්සේගේ අවවාදය ගරු කරන, ආදර්ශය පිළිගන්නා දූ පුතුන් වශයෙන් අප ද තුරුලතාවලට මිත්‍රශීලී ව, සුහද ව සැලකීමට ක්‍රියා කළ යුතු ය. තුරුලතාවන් මිනිසාට කරන මෙහෙවර තේරුම් ගත යුතු ය. තුරුලතාවන් ඇසුරෙහි ජීවත් වෙමින් එයින් ලැබෙන නිදහස, සතුට හා සෞන්දර්යය තුළින් පෝෂණය ලැබිය යුතු ය. විශේෂයෙන් ම

තුරුලතාවන් රක්ෂණය, පෝෂණය කිරීමට මෙන් ම ඒවා ඇසුරෙහි ආධ්‍යාත්මික සුවය සොයා යාමට ද අපට ක්‍රියා කළ හැකි ය. තම උපන් දිනය වැනි සිහි කටයුතු දිනවල පැළයක් රෝපණය කර එය රැක ගැනීම පෝෂණය කිරීම ආදිය ඇතුළත් වැඩ සටහන් පෞද්ගලිකවත්, සාමූහිකවත් අපට කළ හැකි නම් එය බෙහෙවින් ම ආදර්ශ සම්පන්න වනු ඇත.

## සාරාංශය

බුදුරජාණන් වහන්සේ තුරුලතා ඇසුරෙහි ඉපිද, බුදු වී, පිරිනිවන් පෑ ශාස්තෘවරයෙකි. එසේ ම නිරතුරු ව ම තුරුලතාවන් ඇසුරෙහි ම වැඩ සිටිමින් දහම් දෙසූ අසමසම ආචාර්යවරයෙකි. උන් වහන්සේගේ ආදර්ශය අනුව කටයුතු කරන දරුවන් වශයෙන් අප ද තුරුලතාවන්ට ආදරය කළ යුතු ය. ඒවා ආරක්ෂා කළ යුතු ය. හානි නොකළ යුතු ය. කළ යුත්තේ තුරුලතාවන් රක්ෂණය, පෝෂණය හා සංවර්ධනය කිරීමයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුදුරදුන් තුරුලතා ඇසුරෙහි වැඩසිටි අවස්ථා හතරක් කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
2. ගසකින් අපට ලැබෙන සේවය බුදු දහම අනුව පැහැදිලි කරන්න.
3. පාසල් ශිෂ්‍යයකු ලෙස තුරුලතා සංරක්ෂණයට ඔබට කළ හැකි මෙහෙවර පැහැදිලි කරන්න.

## පැවරුම

ඔබගේ මීළඟ උපන් දිනය යෙදෙන දින පැළයක් රෝපණය කර දිනය සහිත පුවරුවක් සකසන්න.

# 18 සසුන්කෙත රැක්මට බැඳුණ රන්වැට

ගෙමිදුලෙහි අඹගහ යට බංකුවේ වාඩි වී සිටි ලොකු දුව ශබ්ද නගා කියවන පාඩමට මම සවන් යොමු කළෙමි. ඇය කියවන්නේ පළමු ධර්ම සංගායනාවට අදාළ පාඩමක් බව "රජගහනුවර වේභාර පර්වත ප්‍රාන්තයේ සප්තපර්ණී ගල් ගුහාව අබියස සකස් කරන ලද අලංකාර මණ්ඩපයක --------" ආදි වශයෙන් ප්‍රකාශිත වදන් පෙළින් මට වැටහිණ. ඒ සමග ම මා ශිෂ්‍යයකු ව සිටි වකවානුවේ බුද්ධ ධර්මය විෂය ඉගැන්වූ ගුරුතුමා ඉතා ම නිරවුල් ව සංගායනා පාඩම කියා දුන් ආකාරය මගේ සිහියට නැගුණි.

## ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාව

සම්බුද්ධ පරිනිර්වාණයෙන් පසු ව ශාසන භාරධාරී ජ්‍යේෂ්ඨ භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ මූලිකත්වයෙන් කලින් කල පවත්වන ලද ප්‍රධාන සංගායනා තුනක් ගැන අපේ මූලාශ්‍රයවල සඳහන් වේ. මෙම පාඩමේ දී එයින් පළමු ධර්ම සංගායනාව පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කරමු. එයට ප්‍රධානත ම හේතුව ලෙස සැලකෙන්නේ සුභද්‍ර භික්ෂුවගේ නොමනා ප්‍රකාශයයි.

මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ තවත් භික්ෂු පිරිසක් සමග පාවා නුවර සිට කුසිනාරාව බලා වැඩම කළේ බුදුරදුන් බැහැ දැකීම සඳහා ය. එසේ වඩින අතරමග දී කුසිනාරාවේ සිට පැමිණෙන ආජීවකයකුගෙන් ඒ වන විට බුදුරදුන් පිරිනිවන් පා දින හතක් ගත වී ඇති බව දැන ගන්නට ලැබුණි. මේ මොහොතේ මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ සමග වැඩම කළ සෙසු රහතන් වහන්සේලා තම සංවේගය ප්‍රකාශ කළහ. මාර්ගඵල නොලැබූ භික්ෂූන් වහන්සේලා එම ප්‍රවෘත්තිය අසා හඬා වැළපෙන්නට වූහ. ඒ අතර වයසට ගොස් පැවිදි දිවියට පත් ව සිටි සුභද්‍ර නම් භික්ෂුවක්, හඬන, වැළපෙන භික්ෂූන් වහන්සේ සමීපයට ගොස් මෙසේ ප්‍රකාශ කළේ ය.

"ඇවැත්නි ශෝක නොවන්න, නොවැළපෙන්න. අපි ඒ මහා ශ්‍රමණයාගෙන් මිදුණෙමු. මෙය කැප ය, මෙය අකැප යැයි නීති පැනවීම නිසා මෙතෙක් කල් අපි පීඩා වින්දෙමු. දැන් කැමැති දෙයක් කළ හැකි ය. අකැමැති දෙයක් නොකළ හැකි ය."

ශාසන භාරධාරී මහ තෙරනමක් වූ මහා කාශ්‍යප මහ රහතන් වහන්සේට මේ ප්‍රකාශය ශ්‍රවණය වීමත් සමග ඇති වූයේ දැඩි සංවේගයකි. එය ශාසන අර්බුදයක පෙර නිමිත්තක් බව උන් වහන්සේට වැටහිණ. එම අවස්ථාවේ උන් වහන්සේ ශෝක වන, වැළපෙන භික්ෂු පිරිස සන්සුන් කොට කුසිනාරාවට වැඩම කළහ. බුදුරදුන්ගේ ශ්‍රී දේහයට අවසන් ගෞරව දැක්වීමෙන් අනතුරුව ආදාහන කටයුතු සිදු කෙරිණි. අවසානයේ උන් වහන්සේ ශාසන මාමක මහ තෙරවරුන් කැඳවා ශාසන චිරස්ථිතියට සුභද්‍ර වැනි භික්ෂූන් වහන්සේලාගෙන් ඉදිරියේ දී එල්ල විය හැකි අභියෝග පෙන්වා දුන්හ; අනාගතයේ දී අධර්මය බලවත් වී ධර්මය යටපත් වීමටත් අවිනය බලවත් ව විනය යටපත් වීමටත් ඉඩ ඇති බවට අනතුරු හැඟවූහ. එයට විසඳුම ලෙස ප්‍රකාශ වූයේ ධර්ම සංගායනාවක් පැවැත්විය යුතු ය යන්නයි. එය බුද්ධ පරිනිර්වාණයෙන් තෙමසක් ගිය තැන පැවැත්වීමට තීරණය විය.

සුභද්‍ර භික්ෂුවගේ ප්‍රකාශය සංගායනාවට බලපෑ ආසන්නතම හා ප්‍රධානතම හේතුව වුව ද තවත් අතිරේක හේතු ගණනාවක් ම මේ සඳහා බලපා ඇත. ඒවා ඉදිරි ශ්‍රේණිවල දී ඔබට ඉගෙනීමට ලැබෙනු ඇත.

### සංගායනාව පැවැත්වූ ස්ථානය හා කාලය

බුදුරදුන් පිරිනිවන් පා තුන්මසක් ගිය තැන රජගහනුවර වේභාර පර්වත ප්‍රාන්තයෙහි සප්තපර්ණී නම් ලෙන අබියස සකස් කරන ලද මණ්ඩපයක දී පැවැත්විණි. සංගායනාව පැවැත්වීමට ගත වූ කාලය මාස හතකි.

### සංගායනාවේ මූලිකත්වය හා අනුග්‍රාහකත්වය

බුදුරදුන් ධරමාන අවදියේ සිට ම සසුනට එල්ල වෙමින් පවතින අභියෝග පිළිබඳ ව මනා අවබෝධයකින් යුතු ව කටයුතු කළ මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ ම ඒ සඳහා පත් කර ගැනීමට සංගීතිකාරක භික්ෂූන් වහන්සේ තීරණය කළහ. එවකට මගධයේ පාලකයා වූ අජාසත්ත රජතුමා විසින් සංගායනාවට අවශ්‍ය ආරක්ෂාව සැලසීම ඇතුළු අනුග්‍රහය දක්වන ලදි.

### සහභාගිත්වය

මහරහතන් වහන්සේලා පන්සිය නමක් සහභාගි වූ බැවින් මෙම සංගායනාව පඤ්චසතික නම් විය. එදින ම රහත් භාවයට පත් වූ ආනන්ද තෙරණුවෝ ද එම පන්සිය නමට ඇතුළත් වූහ. මහතෙරවරුන්ගේ මූලිකත්වයෙන් සිදු කළ නිසා ථේරිකා නමින් ද හැඳින්වේ.

## සංගායනාව සිදු කළ ආකාරය

මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ විසින් සංගායනාවේ දී භාවිතයට ගන්නා ලද්දේ ප්‍රශ්න විමසමින් පිළිතුරු ලබා ගැනීමේ ක්‍රමයකි. විනය, ශාසනයේ ආයුෂය ලෙස සැලකුණු බැවින් පළමුවෙන් ම සංගායනා කරන ලද්දේ විනයයි. විනය පිළිබඳ ප්‍රශ්න උපාලි මා හිමියන්ගෙන් විමසා පිළිතුරු ලබා ගැනුණි. ධර්මය පිළිබඳ ව විමසා පිළිතුරු ලබා ගන්නා ලද්දේ ආනන්ද මාහිමියන්ගෙනි.

## සංගායනාවේ ප්‍රතිඵල

1. බුදුරදුන් පන්සාලිස් වසක් මුළුල්ලේ දේශනා කළ ධර්මය හා විනය එක් රැස් කර ගැනීමට හැකියාව ලැබීම

2. ධර්ම විනය සුරක්ෂිත ව ඉදිරියට පවත්වාගෙන යෑමේ අරමුණින් එය කොටස්වලට බෙදා භාණක පරම්පරාවලට පැවරීම. විනයට අදාළ ඉගැන්වීම් එහිදී කොටස් පහකට බෙදන ලදි.

i. පාරාජික පාලි
ii. පාචිත්තිය පාලි
iii. චුල්ලවග්ග පාලි
iv. මහාවග්ග පාලි
v. පරිවාර පාලි

විනය පිටකයට අදාළ පැනවීම් මුඛ පරම්පරාගත ව ඉදිරියට පවත්වා ගෙන යෑමේ වගකීම පැවරුණේ උපාලි මහරහතන් වහන්සේ ඇතුළු ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාවට ය.

මේ ආකාරයට ම ධර්මය ද නිකාය වශයෙන් කොටස් පහකට බෙදා පවත්වා ගෙන යෑම සඳහා භාණක නම් වූ විශේෂඥ භික්ෂූන්ට භාර කෙරුණි.

i. දීඝ නිකාය - ආනන්ද තෙරණුවන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාවට
ii. මජ්ඣිම නිකාය - සැරියුත් තෙරණුවන්ගේ ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාවට
iii. සංයුත්ත නිකාය - මහා කාශ්‍යප තෙරණුවන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාවට
iv. අංගුත්තර නිකාය - අනුරුද්ධ තෙරණුවන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාවට
v. ඛුද්දක නිකාය - සෙසු සියලු ම තෙරුන් වහන්සේලාට

3. තමන් වහන්සේගේ ඇවෑමෙන් ශාසනයේ නායකත්වයට ධර්මය සහ විනය යොදා ගන්නා ලෙසට බුදුරදුන් ජීවමාන කාලයේ ම කළ ප්‍රකාශය ක්‍රියාත්මක කිරීම

4. බුද්දානුබුද්දක ශික්ෂා පද පිළිබඳ ව ඇති වූ ගැටලුව සාකච්ඡා කිරීම

කුඩා අනුකුඩා ශික්ෂාපද වෙනස් කර ගැනීමට බුදුරදුන් උපදෙස් ලබා දුන්න ද පනවන ලද විනයට අදාළ කිසිදු කරුණක් වෙනස් කිරීමට එය සුදුසු අවස්ථාවක් නොවන බව තීරණය කිරීම

5. සසුනට සිදු විය හැකි ව තිබූ හානි වළක්වා ගැනීමට හැකි වීම

6. ආනන්ද හිමියන්ට එල්ල වූ චෝදනාවලින් උන් වහන්සේ නිදහස් කිරීම

මෙසේ ඉතා වැදගත් ප්‍රතිඵල රැසක් උරුම කර දුන් සංගායනාවක් ලෙස පළමු ධර්ම සංගායනාව සැලකේ. සසුන් කෙත ආරක්ෂා කිරීමට ගොඩනගන ලද පළමු රන්වැට ලෙස ද මෙය හඳුන්වා දීමට පුළුවන.

ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාව පැවැත්වීමේ දී අනුගමනය කළ ක්‍රියා මාර්ග වර්තමාන ශාසනික හා සාමාජික ගැටලු නිරාකරණයට ද ආදර්ශ කොට ගත හැකි ය. සුභද්‍ර භික්ෂූන් වහන්සේ සංයමයෙන් තොර ව කළ ප්‍රකාශය ඇසීමෙන් මහා කාශ්‍යප මහ රහතන් වහන්සේට දැඩි සංවේගයක් ඇති වුව ද එයට ක්ෂණික ව ප්‍රතිචාර දැක්වීමට උන් වහන්සේ උත්සාහ නොගත්හ. සාමාන්‍ය සමාජයේ දී තමන් හෝ බොහෝ දෙනෙක් හෝ කැමැති අයකු එවන් විවේචනයකට ලක් වූවා නම් ඇති වන්නේ මහා ගැටුමකි. එබඳු මොහොතක ආවේගශීලී ව ගනු ලබන හදිසි ක්‍රියාමාර්ග නීතියෙන් පවා දඬුවම් ලැබීමට හේතු වේ. නමුත් සුභද්‍ර භික්ෂුවගේ එම අභියෝගාත්මක ප්‍රකාශයට මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ සමග සෙසු භික්ෂූන් වහන්සේලා ප්‍රතිචාර දැක්වූයේ ඉතා බුද්ධිමත් ලෙසිනි. එහි දී ක්‍රියා මාර්ග ගනු ලැබුවේ ඒ පිළිබඳ ව සුදුසු ම පිරිසක් කැඳවා දැනුම්වත් කොට සාකච්ඡාවෙන් හා සම්මුතියෙනි. බුද්දානුබුද්දක ශික්ෂා පද පිළිබඳ ගැටලුවට හා ශාසනය තුළ ඒ වන විට පැන නැගී තිබූ බොහෝ ප්‍රශ්නවලට විසඳුම් සෙවීමට හැකි වූයේ එකට එක් ව සිදු කළ සාකච්ඡාවෙනි.

පන්ති කාමරය තුළ හෝ ඉන් පිටත හෝ ඇතිවන ප්‍රශ්නවලට ද ආවේගශීලී ව ක්ෂණික ප්‍රතිචාර දක්වමින් විසඳුම් සෙවීම බුද්ධි ගෝචර නොවේ. ගැටලුවට අදාළ පාර්ශ්ව කැඳවා ඔවුනට අදාළ විසඳුම් සෙවීම තනි පුද්ගලයකු විසින් පමණක් සිදු කිරීම ද එතරම් යෝග්‍ය ක්‍රියාවක් නොවේ. ඒ සඳහා වැඩිහිටියන්ගෙන්, බුද්ධිමතුන්ගෙන් යුත් කමිටුවක් මගින් විසඳුම් ලබා දීම මගින් එයට නිසි පිළිගැනීමක් ඇති වේ. මේ ආකාරයට සමාජ ගැටලු නිරාකරණය සඳහා මෙන් ම සමාජ ප්‍රගමනයට හේතු වන ඕනෑ ම කටයුත්තක දී

සංගායනාවන්ගෙන් ලැබෙන්නේ මහඟු ආදර්ශයකි. විශේෂයෙන් පළමු ධර්ම සංගායනාව පැවැත්වීමේ දී අනුගමනය කළ ක්‍රියා මාර්ග වත්මන් සමාජ ගැටලු විසඳා ගැනීමට ද ආදර්ශ කොට ගත හැකි ය. පහත දැක්වෙන්නේ එසේ අවධානයට ගත යුතු කරුණුවලින් කිහිපයකි.

- විනය ගරුකත්වයේ හා නීති ගරුකත්වයේ වැදගත්කම අවධාරණය කිරීම
- සාකච්ඡාවෙන් සාමූහික ව තීරණවලට එළඹීමට හැකි වීම
- සාමූහික කටයුත්තක දී ඒ සඳහා මූලිකත්වයට සුදුසු අයකු පත් කර ගැනීම
- ගැටලු විසඳීමේ දී බුද්ධිමතුන්ගේ හා විශේෂඥයින්ගේ දැනුම ලබා ගැනීම
- යම් යම් ගැටලු මතුවට ඇතිවීම වළක්වාලීමට අවශ්‍ය වැඩපිළිවෙළක් ඉදිරිපත් කිරීම
- අවශ්‍ය අවස්ථාවන්හි දී රාජ්‍ය අනුග්‍රහය ලබා ගැනීමට යොමු වීම
- සැලසුම් සහගත ව කිසියම් ක්‍රියාකාරකමක් සිදු කිරීම තුළින් යහපත් ප්‍රතිඵල උදාකර ගැනීමේ හැකියාව ලැබීම

## සාරාංශය

සුභද්‍ර නම් වූ වයෝවෘද්ධ භික්ෂුව විසින් කරන ලද නොමනා ප්‍රකාශයත් ඊට පරිබාහිර ව වෙනත් කරුණු ගණනාවකුත් මුල් කර ගෙන බුද්ධ පරිනිර්වාණයෙන් තෙමසක් ගිය තැන පළමු ධර්ම සංගායනාව පවත්වා ඇත. රජගහනුවර වේභාර පර්වත ප්‍රාන්තයේ සප්තපර්ණී ගුහාව අභියස මණ්ඩපයක සිදු කළ පළමු ධර්ම සංගායනාවෙහි මුලසුන හෙබවූයේ මහාකාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ ය. එයට අනුග්‍රාහකත්වය ලබා දුන්නේ අජාසත් රජතුමා ය. සහභාගි වූ රහතන් වහන්සේලාගේ සංඛ්‍යාව පන්සීයකි. මාස හතක් මුළුල්ලේ පැවති මෙම සංගායනාවෙන් ලැබුණ ප්‍රතිලාභ ශාසන චිරස්ථිතියට බෙහෙවින් ඉවහල් විය. සංගායනාවේ දී අනුගමනය කළ ක්‍රියාමාර්ග වර්තමානයේ ඇති වන බොහෝ ගැටලු විසඳා ගැනීමට ද උපකාර කර ගත හැකි ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. සූත්‍ර පිටකයට අයත් දේශනා ආරක්ෂා කොට පවත්වාගෙන යාමට අදාළ භාණක පිරිස් නම් කරන්න.

2. ප්‍රථම සංගායනාවට අදාළ මූලික කරුණු ඇතුළත් කොට කෙටි සටහනක් ලියන්න.

3. ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාව ආදර්ශයට ගෙන වර්තමානයේ ඇති වන බොහෝ ගැටලුවලට සාකච්ඡාවෙන් හා සම්මුතියෙන් විසඳුම් ලබා ගත හැකි අයුරු නිදසුන් දෙකක් මගින් පැහැදිලි කරන්න.

# 19 සිරි දළදා අසිරිය

සිරිලකට දළදා වහන්සේ වැඩමවීම ශාසන ඉතිහාසයේ ඓතිහාසික සිදුවීමකි. දළදා වහන්සේ වැඩම වූ තැන් පටන් මෙරට රාජරාජමහාමාත්‍යාදීන් මෙන් ම සාමාන්‍ය මහ ජනතාව ද එම උතුම් පූජනීය වස්තුව කෙරෙහි අප්‍රමාණ ගෞරවයක් දැක්වූහ.

බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ශ්‍රී ශරීරය ආදාහනය කළ චිතකයෙහි ධාතූන් වහන්සේලා සත් නමක් සිඳී බිඳී විසිරී නොගොස් ඉතිරි ව පැවතිණ. එම ධාතූන් වහන්සේලා නම්,

- ලලාට ධාතූන් වහන්සේ
- අකු ධාතූන් වහන්සේ දෙනම
- සතර දළදා වහන්සේ

මෙම සතර දළදා වහන්සේගෙන් එක් නමක් තව්තිසා දෙව්ලොව සිළුමිණි සෑයෙහි ද, එක් නමක් නාග ලෝකයෙහි ද, තවත් එක් නමක් ගන්ධාර දේශයෙහි ද අනෙක් දළදා වහන්සේ කාලිංග දේශයෙහි ද තැන්පත් කෙරිණි.

දළදා වහන්සේ පිළිබඳ ලියැවුණු පැරණි ම ග්‍රන්ථය වන පාලි දාඨාවංසයෙහි සඳහන් වන පරිදි ඛේම නම් රහතන් වහන්සේ බුදුරදුන්ගේ වම් දළදාව ආදාහන මළුවෙන් ගෙන කළිඟු රට දන්ත පුරයෙහි බ්‍රහ්මදත්ත රජු වෙත භාර කළහ. රජු එම දළදා වහන්සේ ඉතා අනර්ඝ මන්දිරයක තැන්පත් කළේ ය; නොකඩවා ම පුද පූජාවන් ද පැවැත්වී ය. එම රජුගේ ඇවෑමෙන් ඔහු පුත් කාසි රජු ද එයින් පසු සුනන්ද රජු ද එලෙසින් ම දළදා පූජාව පවත්වා ඇත. කාලයාගේ ඇවෑමෙන් දළදා වහන්සේ පිළිබඳ වගකීම පැවරුණේ ගුහසීව රජුට ය. එතුමා ස්වකීය රාජ පරම්පරාව අනුව යමින් දළදා වහන්සේ අසීමිත ගෞරවයකින් රැක ගත්තේ ය. ගුහසීව රජ දවස ලාභ සත්කාරයෙන් පිරිහුණු මිථ්‍යා දෘෂ්ටිකයෝ පාටලී පුත්‍රයෙහි රජ කළ පණ්ඩු නම් රජුට කේලාම් කියා ගුහසීව රජු කෙරෙහි වෛරයක් ඇති කළහ. එබැවින් ගුහසීව රජු දළදා වහන්සේත් සමග පාටලී පුත්‍රයට අල්වාගෙන එන ලෙස පණ්ඩු රජු නියම කළේ ය.

පසු ව තොරතුරු විමසූ හෙතෙම දළදා වහන්සේ කෙරෙහි පැහැදී පුදසත්කාර පවත්වා නැවත ගුහසීව රජු දළදා වහන්සේ සමග කාලිංග දේශයට පිටත් කොට එවී ය. එහි දී ඛීරධාර නම් රජුගේ බෑනණු කෙනෙක් දළදා වහන්සේ තමා සන්තක කර ගැනීම සඳහා ගුහසීව රජු සමග යුද්ධයකට පැමිණියේ ය. ගුහසීව රජු එම යුද්ධයෙන් ජය ගැනීම පිළිබඳ ඇති වූ සැකය නිසා දළදා වහන්සේ ස්වකීය දියණිය වූ හේමමාලා කුමරියගේ ස්වාමි පුරුෂයා වූ දන්ත කුමරුට පවරා දුන්නේ ය. තමා යුද්ධයෙන් පැරදුණ හොත් දළදා වහන්සේ රැගෙන ස්වකීය මිත්‍ර වූ ලංකාධිපති මහාසේන රජු වෙත යන ලෙස ඔහු ඉල්ලා සිටියේ ය.

හේමමාලා කුමරිය හා දන්ත කුමරු විසින් කිත්සිරිමෙවන් රජුගේ නව වන රාජ්‍ය වර්ෂයෙහි දී ලක්දිවට වැඩමවන ලද්දේ මෙම දළදා වහන්සේ ය. මෙය බුදුරජාණන් වහන්සේගේ යටි හණුවෙහි වම් දළදාව බව පාලි ලලාට ධාතුවංසයෙහි සඳහන් වේ. රාජධානි වෙනස් වීම හා සතුරු උපද්‍රව නිසා පොළොන්නරුව, දඹදෙණිය, යාපහුව, කුරුණෑගල, බෙලිගල, දෙල්ගමුව, කෝට්ටේ ආදි ස්ථානවල වැඩ සිට අද මහනුවර ශ්‍රී දළදා මාලිගාවේ වැඩ සිටින්නේ මෙකී දළදා වහන්සේ ය. දළදා වහන්සේ දුරාතීතයේ පටන් රටේ රාජ්‍ය උරුමයක් වූ අතර එම උරුමය සුරැකීම රටේ රාජ්‍ය නායකත්වයට සුදුසුකමක් සේ සලකනු ලැබිණි. බටහිර ඉංග්‍රීසි අධිරාජ්‍යවාදීන් පවා එම උරුමයට නිසි ගෞරවය දක්වූහ.

දළදා වහන්සේ සිරිලකට වැඩමවීම පිළිබඳ සම්පූර්ණ පුරාවෘත්තය ලියැවී තිබෙන පැරැණි ම ග්‍රන්ථය ධර්මකීර්ති නමැති හිමිනමක් විසින් රචනා කරන ලද **පාලි දාඨාවංසයයි. දළදා සිරිත** නමැති ග්‍රන්ථයක් ද IV වන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ ආරාධනය අනුව රචනා කොට ඇත. එකී IV වන පරාක්‍රමබාහු රජ දවස දක්වා දළදා වහන්සේට පුද පූජා පැවැත්වූ රජවරුන්ගේ තොරතුරු ඇතුළත් කොට කුරුණෑගල යුගයේ දී හෝ ඊට ආසන්න කාලයක ලියැවුණු තවත් ග්‍රන්ථයක් තිබේ. එනම් **දළදා පූජාවලියයි**. සිරිලක රජ කළ I වන විමලධර්මසූරිය රජු දක්වා රජවරුන් දළදා වන්දනාව සිදුකළ පුවත් විස්තර කරමින් **දළදා වරුණ** නමින් ලියැවුණු කුඩා ග්‍රන්ථයක් ද වෙයි. මේ හැර දළදා වහන්සේගේ ඉතිහාසය, පුද පූජාවන්, දළදා වර්ණනා යනාදිය මුල්කරගෙන සිංහල හා පාලි යන භාෂාවන්ගෙන් ලියැවුණු තවත් ග්‍රන්ථ රාශියක් තිබේ.

දළදා වහන්සේ පිළිබඳ පවත්නා පුද සිරිත් රැසක් මහනුවර ශ්‍රී දළදා මාලිගාව කේන්ද්‍ර කර ගනිමින් එදා මෙදා තුර ක්‍රියාත්මක ව පවතියි. එහි දී ජීවමාන බුදුරජාණන් වහන්සේ විෂයයෙහි සිදු කරන ආකාරයට දළදා වහන්සේ උදෙසා සියලු ම පුද පූජා හා වත් පිළිවෙත් ඉටු කිරීම විශේෂත්වයකි. දළදා මැදුර තුළ බුදුරදුන් ජීවමාන ව වැඩ වෙසෙතැයි බෞද්ධ ජනයා තුළ ඇති සැදැහැබර හැඟීම එහි දී මූලික වෙයි.

බුදුරදුන් ජීවමාන සමයේ ආනන්ද හිමි උන් වහන්සේ වෙනුවෙන් කළ උපස්ථානය බුද්ධ චරිතයෙහි විස්තර වෙයි. දළදා වහන්සේ වෙනුවෙන් සිදු කරනුයේ ද එවැනි ම උපස්ථානයකි. ශ්‍රී දළදා මාලිගාවේ සිදු කෙරෙන සියලු ම පුද පූජා හා සිරිත් විරිත් එම පිළිගැනීමට යෝග්‍ය වන අන්දමින් සංවිධානය වී පවතියි. සියලු ම දළදා පුද පූජා ඒවා පැවැත්වෙන කාලය අනුව ප්‍රධාන කොටස් තුනකට වර්ග කළ හැකි ය.

1. දෛනික පුද පූජා හෙවත් දිනපතා පවත්වන පුද පූජා
2. සප්තාහික පූජා හෙවත් සතියකට වරක් සිදු කෙරෙන පුද පූජා
3. වාර්ෂික පුද පූජා

## 1. දෛනික පුද පූජා

දළදා වහන්සේ උදෙසා දිනකට තුන් වරක් පුද පූජා පැවැත්වේ.

- අලුයම පූජාව
- නව පෑ පූජාව
- හැන්දෑ පූජාව

**• අලුයම පූජාව :**

අලුයම 5.15ට පමණ හේවිසි වාදනය කෙරෙයි. එය අලුයම් දූරය ලෙස හැඳින්වේ. පෙ.ව 5.30ට අලුයම තේවාව ආරම්භ වෙයි. එයට තේවාව භාර නායක ස්වාමීන් වහන්සේ හා දෙවැනි ස්වාමීන් වහන්සේ ද වැඩම කරති. දළදා තේවාවට උපකාරී වන තේවාකාර ධුර කිහිපයකි.

1. වට්ටෝරුරාල
2. ගෙපරාල
3. කත්තියනරාල
4. හක්ගෙඩිරාල
5. පල්ලේමාලේරාල
6. දොරකඩ ආරච්චි

එහි දී දළදා හාමුදුරුවන් වැඩසිටින මාලිගාවේ දොරවල් විවෘත කිරීමෙන් අනතුරුව චාරිත්‍රානුකූල දළදා තේවාවන් රැසක් සිදු කෙරෙයි. අවසානයේ දී එහි ප්‍රධාන කාර්යයක් ලෙස බුදුරදුන්ගේ උපස්ථායක ආනන්ද හිමි සිදු කළ උපස්ථානය ම සිහිපත් කර ගෙන තේවාවෙහි නියුතු ස්වාමීන් වහන්සේලා දෙනමගෙන් එක් නමක් බුද්ධ උපස්ථානය සිදු කරයි. එහි දී ඇල් පැන්, උණු පැන්, දැහැටි දඬු, අටපිරිකර, අවාන, විජිනිපත යනාදී උපකරණ පිළිවෙළින් පූජා කෙරෙයි. තේවාව අවසන් වීමෙන් පසු මහ ජනතාවට දළදා වහන්සේ වන්දනා කිරීමට අවස්ථාව ලැබෙයි. අනතුරුව අලුයම 6.00ට ආහාර බුද්ධ පූජාව පැවැත්වෙයි. මෙම පූජාවට හාල් සේරු 32ක බත් දානය ද, ව්‍යංජන 32ක් ද, අවුල්පත් ද සූදානම් කෙරේ. එය මුළුතැන් පූජාව ලෙස හුතනයේ හැඳින්වෙයි.

- **නව පෑ පූජාව :**

නව පෑ පූජාව සඳහා මාලිගාවේ දොරවල් විවෘත කරන්නේ පෙ.ව. 9.30ට ය. නව පෑ පූජාව ඇරඹෙන්නේ පෙ.ව 10.00ට ය. මෙම පූජාව සඳහා ද හාල් සේරු 32 ක බත් දානය ද, ව්‍යංජන 32ක් ද, අවුල්පත් ද සූදානම් කෙරේ. පෙ.ව 11.00ට පමණ නැවත දොරවල් වසනු ලැබේ.

- **හැන්දෑ පූජාව :**

හැන්දෑ පූජාව ආරම්භ වන්නේ ප.ව. 6.15ට පමණ මාලිගාවේ හේවිසි කරුවන් විසින් හැන්දෑ තූර්ය වාදනය කරනු ලැබීමෙන් පසු ව ය. වැඩ සිටින මාලිගාවේ දොර විවෘත කරනුයේ ප.ව. 6.30ට පමණ ය. අනතුරුව අලුයම මෙන් හැන්දෑ තේවාව සිදු කෙරෙයි. මෙම තේවාවෙන් පසු ප.ව. 7.00ට පළමු ගිලන්පස පූජාවත්, තවත් විනාඩි 30කට පසු දෙවන ගිලන්පස පූජාවත් පැවැත්වෙයි. පසු ව වන්දනාකරුවන්ට දළදා වඳින්නට ඉඩ දී මාලිගාවේ දොරවල් වැසීම චාරිත්‍රයයි.

කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජතුමා අතින් සිදු වූ අතපසු වීමක් මෙලෙස ගිලන්පස පූජා දෙකක් පැවැත්වීමට මුල් වී ඇත. නිතිපතා පූජාවට සහභාගි වන රජතුමා දිනක් හැන්දෑ පූජාවට පැමිණෙන විට ගිලන්පස පූජාව අවසන් වී තිබී ඇත. වරක් දොර වැසූ පසු යළි රජුටවත් ඇතුළු මාලිගය විවර නොකරන බැවින් යළි ගිලන්පස පූජාවක් පැවැත්වීමට අවසර දෙන ලෙස රජු නායක හිමියන්ගෙන් ඉල්ලා ඇත. උන් වහන්සේගෙන් එයට අවසරය ලැබුණු අතර දෙවැනි ගිලන්පස පූජාවක් පැවැත්වීමේ චාරිත්‍රය එදා සිට අඛණ්ඩ ව පවත්වාගෙන එනු ලැබේ.

## 2. සප්තාහික පූජාව

සප්තාහික පූජාව යනු සතියකට වරක් සිදු කෙරෙන පූජාවයි. සෑම බදාදා දිනක ම මෙම සප්තාහික පූජාව සිදු කෙරෙයි. දළදා වහන්සේ උදෙසා නානුමුර මංගල්‍යය මෙහි දී සිදු වෙයි. මෙදින අලුයම පූජාවෙන් පසු අභ්‍යන්තර දළදා කුටිය ද නානුමුර පූජාවට හා තේවාවට ගන්නා සියලු උපකරණ ද මැනවින් පිරිසිදු කෙරෙයි. අනතුරුව තේවාකාරක හිමිවරු පිරිසිදු වී එදිනට නියමිත විශේෂිත සිවුරු කට්ටලය හැඳ පෙ.ව. 9.15ට වැඩසිටින මාලිගාවේ දොරවල් විවෘත කරති; නානුමුරයට සූදානම් කළ සුවඳ පැන් ද, බොල පැන් ද (උණු පැන්) උඩු මාලයටත්, පල්ලේ මාලයටත් වියන් යටින් වැඩමවාගෙන යති. නියමිත වේලාවට නානුමුරය ඇරඹෙන බව හක්ගෙඩිය පිඹීමෙන් පිටත සිටින්නන්ට දන්වනු ලැබේ. දළදා කුටියේ සිදු කෙරෙන නානුමුරයට සහභාගි වනුයේ තේවා කාරක හිමිවරුන් දෙනම හා තේවාවට උපකාර කරන වට්ටෝරු රාල පමණකි. එදිනට ආලත්ති අම්මලා සහ කවිකාර මඩුව සහභාගි වීම ද විශේෂත්වයකි. නානුමුර කිරීමෙන් අදහස් වන්නේ දළදා වහන්සේ ස්නානය කරවීමයි.

## 3. වාර්ෂික පුද පූජා

දළදා වහන්සේ මුල් කර ගෙන **සතර මහා මංගල්‍යය** නමින් හැඳින්වෙන ප්‍රධාන පූජාවක් වාර්ෂික ව සිදු කෙරේ. ඒවා නම්,

- අලුත් සහල් මංගල්‍යය
- අලුත් අවුරුදු මංගල්‍යය
- ඇසළ මංගල්‍යය
- කාර්තික මංගල්‍යය

**අලුත් සහල් මංගල්‍යය** සෑම වසරක ම දුරුතු පොහෝ දින සිදු කෙරේ. සිංහල හා දෙමළ අලුත් අවුරුද්දට කෙරෙන චාරිත්‍ර ශ්‍රී දළදා මාලිගාවේ දී සිදු කිරීම **අලුත් අවුරුදු මංගල්‍යයයි.** සෑම වසරක ම ඉල් පොහොය දා **කාර්තික මංගල්‍යය** සිදු කෙරේ. ඊට දින දෙක තුනකට පෙර දළදා මාලිගාවේ නිලධරයන් විසින් සපයනු ලබන පොල්තෙල් ශ්‍රී නාථ දේවාලයට ගෙනැවිත් සතර දේවාලයට හා පිටිසරබද දේවාලවලටත් අවට සියලු විහාර දේවාලවලටත් බෙදා දෙනු ලැබේ. එම තෙල්වලින් ඉල් පොහෝ දා රාත්‍රියේ පහන් පූජා කරන ප්‍රදීපෝත්සවය **කාර්තික මංගල්‍යයයි.**

මෙම සතර මහා මංගල්‍යයෙහි වඩාත් උත්කර්ෂවත් ම අවස්ථාව **ඇසළ මංගල්‍යයයි.** ඇසළ මංගල්‍යය තුළින් සිදු කෙරෙනුයේ වාර්ෂික පෙරහර මංගල්‍යය පවත්වා දළදා වහන්සේට ආවේණික සාම්ප්‍රදායික උත්සව හා පුද පිළිවෙත් අඛණ්ඩ ව පවත්වාගෙන යාමයි. අද පැවැත්වෙන ආකාරයේ ඇසළ මහා පෙරහර ආරම්භ වූයේ කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රාජ්‍ය සමයේ දී ය. කප් සිටුවීමෙන් ඇරඹෙන ඇසළ මහා පෙරහර දේවාල පෙරහර, කුඹල් පෙරහර හා රන්දෝලි පෙරහර පැවැත්වීමෙන් පසු දිය කැපීමෙන් නිමාවට පත් කෙරේ.

කප් සිටුවීමෙන් පසු ව දින පහක් පෙරහර පැවැත්වෙන්නේ දේවාල භූමියේ ය. සය වැනි දින **කුඹල් පෙරහර** ආරම්භ වන අතර සතර දේවාලයේ පෙරහර සුභ නැකතින් පිටත් වී දළදා මාලිගාවේ ප්‍රධාන දොරටුව අසලට පැමිණ මාලිගාවේ පෙරහර හා ඒකාබද්ධ ව ගමන් කරයි. සාම්ප්‍රදායික උඩරට ඇඳුමෙන් සැරසුණු දළදා මාලිගයෙහි නිල දරන්නන් ද, දේවාල කපු මහත්වරු ද පෙරහරට සහභාගි වෙති. අලි ඇතුන් ද සහිත මෙම පෙරහර දින පහක් පුරා දිනෙන් දින අලංකාර වෙමින් පැවැත්වේ.

කප් සිටුවීමෙන් එකොළොස් වන දිනයෙහි **රන්දෝලි පෙරහර** ආරම්භ වේ. දින පහක් පුරා පැවැත්වෙන රන්දෝලි පෙරහරේ උත්කර්ෂවත් අවස්ථාව එළඹෙන්නේ එහි අවසන් රාත්‍රියේ ය. මෙම ඇසළ මහා පෙරහර ගමන් කරන පිළිවෙළ අනුව එය ප්‍රධාන කොටස් පහකින් සමන්විත ය.

1. දළදා මාලිගාවේ පෙරහර
2. නාථ දේවාලයේ පෙරහර
3. විෂ්ණු දේවාලයේ පෙරහර
4. කතරගම දේවාලයේ පෙරහර
5. පත්තිනි දේවාලයේ පෙරහර

අවසන් රන්දෝලි මහ පෙරහර වීදි සංචාරය කිරීමෙන් පසු සතර දේවාලයේ පෙරහර දිය කැපීම සඳහා ඓතිහාසික ගැටඹේ තොටට යයි. දළදා පෙරහර සධාතුක කරඬුවත් සමග අස්ගිරි මහා විහාරයීය ගෙඩිගේ රජමහ විහාරය වෙත ප්‍රවේශ වෙයි. මෙම විහාරය **ගමන් මාලිගය** යනුවෙන් ද හඳුන්වනු ලැබේ. මෙහි දී අස්ගිරි මහා නායක හිමි විසින් සධාතුක කරඬුව භාරගෙන පසු දා දහවල් පෙරහරෙන් දළදා මාලිගාවට වැඩම කරවන තුරු දළදා මාලිගාවේ දී සිදු කරන ආකාරයට ම සියලු පුද පූජාවන් පවත්වනු ලබයි. පසු දින දළදා කරඬුව මාලිගාවේ තැන්පත් කිරීමෙන් පසු ව දියවඩන නිලමේතුමා ප්‍රමුඛ සතර දේවාලවල බස්නායක නිලමේවරුන් රජු බැහැ දැකීම සඳහා යාම අනිවාර්ය ය. පුරාතන සිරිතට අනුව යමින් දැනට එම නිලධාරීහු මහනුවර රජ ගෙදර දී ජනාධිපතිතුමන් හමු වී මෙවර පෙරහර ඉතා උත්කර්ෂවත් අන්දමින් පැවැත්වූ බවත් ලබන වසරේ ද එලෙසින් ම පෙරහර පවත්වන බවත් සංදේශයක් මගින් ප්‍රකාශ කරති.

මෙසේ දළදා වහන්සේ හා සබැඳි ඓතිහාසික කතා පුවතක් ද පුද සිරිත් රැසක් ද පවත්නා බව මෙම පාඩමෙන් ඔබ වටහා ගත්තෙහි ය. තව ද මෙම දළදා වහන්සේගේ භාරකාරත්වය දරනුයේ මහනුවර මල්වතු - අස්ගිරි මහා විහාරයන්හි ශ්‍රීමත් මහානායක ස්වාමීන්ද්‍රයන් වහන්සේලා දෙනම විසිනි. එම උභය විහාරවල තේවා භාර ස්වාමීන් වහන්සේලා වසරින් වසර මාරුවෙන් මාරුවට පුරාණ චාරිත්‍ර විධි නොයික්මවා අද දක්වාම එම කටයුතු ඉටු කරති. ඉහත කී පරිදි උභය විහාරවල ස්වාමීන් වහන්සේලා මාරුවීම සිදුවන්නේ වස්සාන සමයේ ආරම්භයත් සමගයි. එසේ ම දියවඩන නිලමේතුමා විසින් දළදා මාලිගාවේ ගිහි භාරකාරත්වය උසුලනු ලැබෙයි. වසර පහකට වරක් නව නිලමේවරයකු පත් කිරීම සිදු කෙරෙයි.

## සාරාංශය

දළදා වහන්සේ බෞද්ධ මහ ජනයාගේ මහාර්ඝ පූජනීය වස්තුවකි. වර්තමානයේ මහනුවර ශ්‍රී දළදා මාලිගාව කේන්ද්‍ර කර ගෙන ඊට ආවේණික සාම්ප්‍රදායික පුද සිරිත්, චාරිත්‍ර හා උත්සව රැසක් සිදු කෙරෙයි. දුරාතීතයේ පටන් ශ්‍රී ලංකාවේ රාජ්‍ය උරුමය හා දළදා වහන්සේ අතර ද සුවිශේෂී සමීප සබඳතාවක් පැවතිණි. මෙම උතුම්, පූජනීය වස්තුව වැඩ සිටීම නිසා අප රටේ පූජනීයත්වය, ප්‍රෞඪත්වය හා ඓතිහාසිකත්වය සමස්ත ලෝකයා හමුවේ මැනවින් ප්‍රදර්ශනය වෙයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. සතර දළදා වහන්සේ වැඩ සිටින ස්ථාන නම් කරන්න.

2. වම් දළදා වහන්සේ ලංකාවේ කලින් කල වැඩ සිටි ස්ථාන පෙන්වා දෙන්න.

3. දළදා පෙරහරේ ඔබ සිත් ගත් අවස්ථාවක් චිත්‍රයට නගන්න.

## පැවරුම

ඔබ දළදා පූජාවකට සහභාගි වූයේ යැයි සිතා ඒ පිළිබඳ විස්තර කරමින් මිතුරකුට ලිපියක් ලියන්න.

# 20 සැපවත් ජීවිතයකට මඟ

අනේපිඬු සිටුතුමන් එදින ද බුදුරදුන් වැඩ වෙසෙන ආරාමයට ගියේ බුදුරජාණන් වහන්සේ ඇතුළු ශ්‍රාවකයන් වහන්සේලාගේ සුවදුක් විමසා ප්‍රත්‍ය පහසුකම් සලසා දීම සඳහා ය. එම පහසුකම් සලසා දීමෙන් අනතුරුව හෙතෙම බුදුරදුන් දෙපා වැඳ එකත් පසෙක වාඩි විය. එසේ වාඩි වී සිටි අනේපිඬු සිටුතුමන්ට ගිහියන් විසින් උපදවා ගත යුතු සැප හතරක් පිළිබඳ ව දේශනා කර ඇත. අනණ සූත්‍රයේ,

1. අත්ථි සුඛ
2. භෝග සුඛ
3. අනණ සුඛ
4. අනවජ්ජ සුඛ    වශයෙන් දැක්වෙන්නේ එම හතරයි.

බුදුරදුන් අනාථපිණ්ඩික සිටුතුමාට දේශනා කළ මෙම සැප හතර අතුරින් ලෞකික ජීවිත ගත කරන ගිහියාගේ මනා පැවැත්මට අදාළ වන ප්‍රධාන කරුණු දෙකක් පිළිබඳ ව විස්තර කෙරේ. ඒ ධනය ඉපැයීම හා පරිභෝජනය පිළිබඳවයි. රටක හෝ සමාජයක ගැටලු ඇති වීමට ප්‍රධානතම හේතුව ධනය ඉපැයීම පිළිබඳ ව නිවැරැදි අවබෝධයක් හා නිසි ක්‍රමවේදයක් නොමැතිකමයි. එසේ ම උපයා ගත් ධනය පරිභෝජනය කිරීමේ දී එහි සීමා ගැන අනවබෝධයෙන් කටයුතු කිරීමයි. මෙහි දැක්වෙන අත්ථි සුඛය පිළිබඳ ව බුදුරජාණන් වහන්සේ අනාථපිණ්ඩික සිටුතුමාට විස්තර කර ඇත්තේ මෙසේ ය.

**"ගෘහපතිය අත්ථි සුඛය යනු කුමක් ද යත්, මෙලොව කුල පුත්‍රයකුහට උත්සාහයෙන් හා වීර්යයෙන් ලැබූ, දූතේ සවියෙන්, ඩහදිය මහන්සියෙන්, ධාර්මික ව ඉපැයූ යම් භෝගයක් වේ නම් එම භෝගය ඉපැයූ ආකාරය ගැනත්, එම ධනය ගැනත් සිතා ඇති කර ගන්නා වූ සොම්නස අත්ථි සුඛය නම් වේ."**

මේ ප්‍රකාශයට අනුව ධනය ඉපැයීමේ නිර්ණායක කිහිපයක් පිළිබඳ ව අවධානය යොමු කර ඇත. ඒ අනුව,

1. උත්සාහවන්ත බව
2. දෑතේ මහන්සිය
3. ඩහදිය වැගිරීම
4. ධාර්මික බව

කාමභෝගී ගිහියාට දිළිඳුකම දුකකි. එයින් මිදීමට නම් ප්‍රමාණවත් ධනයක් අත්‍යවශ්‍ය වේ. එම ධනය පුද්ගලයාට නිරායාසයෙන් නොලැබේ. ඒ සඳහා කායික ව මෙන් ම මානසික ව ශ්‍රමය කැප කළ යුතු ය. ශ්‍රමය කැප කොට ධනය ඉපැයීම සඳහා විවිධ ක්‍රම ඇත. ඒ ඇතැම් ධනෝපායන මාර්ග සමාජ සම්මත ධාර්මික ඒවා වන අතර ඇතැම් ඒවා අධාර්මික ඒවා වේ. බුදු දහම දැහැමි රැකියාවක් කිරීමෙන් පමණක් ධනය ඉපැයීම අනුමත කර ඇත. එබඳු රැකියා ගණනාවක් පිළිබඳ තොරතුරු සූත්‍ර ධර්මවල දැක්වේ.

1. කෘෂි කර්මාන්තය
2. ධාර්මික වෙළෙඳාම
3. ගව රක්ෂණය
4. රාජ්‍ය සේවය
5. අනෙකුත් ශිල්ප කර්මාන්ත

ඒ අතර ප්‍රධාන වේ. මේ රැකියාවන් වුව කෙනකුට අධාර්මික ව සිදු කළ හැකි ය. කිසියම් අයෙක් පහත සඳහන් වෙළෙඳාම්වලින් එකක් හෝ සිදු කරන්නේ නම් එය අදැහැමි රැකියාවක් වේ.

1. අවි ආයුධ වෙළෙඳාම
2. සත්ත්ව වෙළෙඳාම
3. මස් වෙළෙඳාම
4. මත් ද්‍රව්‍ය වෙළෙඳාම
5. වස වෙළෙඳාම



මේ නොකටයුතු වෙළෙඳාම් තුළින් පුද්ගලයාට මෙන් ම සමාජයට ද සිදු වන්නේ විශාල අවැඩකි.

මීට අමතර ව ඇතැම් වෙළෙන්දෝ විවිධ කූට උපක්‍රම භාවිත කරමින් පාරිභෝගික ජනතාව පීඩාවට පත් කරති. එබඳු කූට උපක්‍රම කිහිපයක් බුදුරජාණන් වහන්සේ පෙන්වා දෙති. තුලා කූට, මාන කූට, කංස කූට, (වංචනික ලෙස කිරුම් මිනුම් භාවිත කිරීම සහ ව්‍යාජ වටිනාකම් පෙන්වා භාණ්ඩ අලෙවි කිරීම) ආදි වශයෙන් දැක්වෙන්නේ එයින් කිහිපයකි. කිසියම් අයකු මේවායින් එකක් හෝ කිහිපයක් හෝ භාවිත කරන්නේ නම් එයින් පාරිභෝගිකයා මුලාවට පත් කොට අසාධාරණ ලෙස මුදල් ඉපැයීමක් සිදු වේ. එසේ අසාධාරණ ලෙස ධනය උපයා ගත් තැනැත්තාට තමා සන්තක ව ධාර්මික ව උපයා ගත් ධනයක් ඇතැයි සිතා සතුටු වීමේ හැකියාවක් නැත. එය අත්ථි සුඛය අහිමි වීමකි. සෙසු ධනෝපායන මාර්ග ද සමාජයට පීඩාවක් වන ලෙස අධාර්මික ව කළ හැකි අවස්ථා ඇත. මේ ආකාරයට යමකු වැරැදි ජීවන වෘත්තියක යෙදෙන්නේ නම්, යොමු ව කටයුතු කරන්නේ නම් එය මිච්ඡා ආජීවයෙන් යුතු ව දිවි ගෙවීමකි. එය පුද්ගලයාගේ මෙලොව ජීවිතය පමණක් නොව පරලොව ජීවිතය ද පරිහානියට පත් කරවන්නකි.

උපයා ගත් ධනය නිසි ලෙස වැය කිරීමෙන් තොර ව රැස් කර ගෙන සිටීම පුද්ගලයාට මෙන් ම සමාජයට ද යහපත පිණිස නොපවතී. එය විධිමත් ව, සැලසුම් සහගත ව ධාර්මික ව පරිභෝජනයට ගත යුතු ය. අනණ සූත්‍රයේ දැක්වෙන ආකාරයට ගිහියකු භෝග සුඛයට හිමිකරුවකු වන ආකාරය බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙසේ වදාළහ.

**"ගෘහපතිය, භෝග සුඛය යනු කුමක් ද යත් යම් කුල පුත්‍රයකු උත්සාහයෙන් හා වීර්යයෙන්, දැතේ සවියෙන්, ඩහදිය මහන්සියෙන්, ධාර්මික අයුරින් ඉපැයූ භෝග භුක්ති විඳිමියි, පින් දහම් කරමියි ඇති කර ගන්නා වූ සොම්නස භෝග සුඛයයි."**

ධාර්මික ධන පරිහරණයට අදාළ ඉගැන්වීම් සමුදායක් පිළිබඳ තොරතුරු ද බුදු දහමේ දැක්වේ. ඉපැයූ ධනය හුදෙක් පෞද්ගලික පරිභෝජනයට පමණක් සීමා වූවක් නොවේ. දෙමාපියන්, අඹුදරුවන්, සේවක සේවිකාවන්, හිතමිත්‍රාදීන්, ශ්‍රමණ බ්‍රාහ්මණ ආදි තම ජීවිතය හා සබැඳි සමාජ කොටස් සැපවත් කරලීමට එම ධනය කැප කළ යුතු ය. උපයා සපයා ගත් ධනය තමාගේ ජීවිතය සැපවත් කර ගැනීමට මෙන් ම දෙමාපියන්ගේ ජීවිත සැපවත් කරලීමට ද කැප කළ යුතු ය; රජ, සොර සතුරු, ගිනි, ජල ආදියෙන් මෙන් ම කෘමි සතුන්ගෙන් ද ඉපැයූ ධනය ආරක්ෂා කර ගත යුතු ය. එසේ ම ඥාතීන්ට ද, ආගන්තුකයින්ට ද, මියගිය අයට ද, රජයට ද, ආගමික පුද සිරිත් ඉටුකිරීමට ද එම ධනය වැය කළ යුතු ය. අපගේ ජීවිත පවත්වාගෙන යෑමේ දී යම් යම් උවදුරු හා විපත් ඇති වීමට ඉඩ තිබේ. ගින්නෙන්, ජලයෙන්, සොරුන්ගෙන්, අයහපත් අයගෙන් මෙන් ම රජයෙන් වුව ද ඇති වන ආපදා වළක්වා ගැනීමට ධනය අවශ්‍ය වේ.

මේ කරුණුවලින් පැහැදිලි වන්නේ රැස් කරන ධනය තමාගේ යහපත සඳහා පමණක් නොව සමාජ යහපත උදා කරලීමට ද කැප කළ යුතු බවයි. එසේ නොවී ආත්මාර්ථකාමී ව තමාගේ යහපත සඳහා පමණක් ම ධනය වැය කිරීම පුද්ගලයකුගේ පිරිහීමට හේතු වන කරුණක් ලෙස පරාභව සූත්‍රයේ දක්වා ඇත.

මේ අතර ඇතැම් පිරිස් බාහිර අයගේ පරිභෝජනයට කෙසේ වෙතත් තමාගේ පරිභෝජනයට පවා ධනය වියදම් නොකොට මිය යති. එසේ මිය යෑම බුදු දහමෙහි හඳුන්වා ඇත්තේ අජද්ධු මරණ ලෙසයි. දිනක් කොසොල් රජතුමා බුදුරදුන් හමුවට පැමිණ එසේ මිය ගිය සිටුතුමකු ගැන දැනුම් දුන්නේ මෙසේ ය.

"ස්වාමීනි, සැවැත්නුවර එක් සිටුවරයෙක් දරුවන් නැතුව මිය ගියේය. මම ඔහුගේ ධනය රජ මාලිගයට ගෙන්වා තබා ආවෙමි. ඒ ධනස්කන්ධය රත්‍රන් ම අසූලක්ෂයකි. රිදීවල මිල ප්‍රමාණය ඊටත් වැඩි ය. මෙතරම් ධනයකට හිමිකම් කියූ ඔහු ආහාර වශයෙන් ගෙන ඇත්තේ නිවුඩු හාලේ බත් සහ කාඩි හොදි පමණි. ඇඳුමක් වශයෙන් පැවැතියේ හණ රෙදි කැලි මූට්ටු කර සකස් කර ගත් එකකි. දිරා ගිය කුඩා රථයක් ගමන් බිමන් යෑමට යොදා ගෙන තිබුණි."

රජතුමා කළ මෙම ප්‍රකාශය අසා සිටි බුදුරදුන්ගේ පිළිතුර වූයේ ධාර්මික ව උපයා ගත් සම්පත් තමන් ද භුක්ති විඳ දෙමාපියන් හා නෑදෑ හිතවතුන්ට සංග්‍රහ කිරීමට හා පින් දහම් කිරීමට ද වැය කළ යුතු බවයි.

භෝග සුඛය අර්ථවත් වන්නේ ධාර්මික ව උපයා ගත් ධනය පරිහරණය කිරීමෙන් පමණි. නමුත් ඇතැම් පිරිස් ධනය පරිහරණය කිරීමේ සීමා පිළිබඳ ව නොදැනුවත්කම නිසා ද දුකට, කරදරයට පත් වෙති. ඇතැමුන්ට තමා දිනපතා හෝ සතිපතා හෝ මාස්පතා හෝ උපයන ධනය පිළිබඳ ව නිසි අවබෝධයක් නැත. ඔවුහු තම අභිමතය පරිදි අවශ්‍ය දේට පමණක් නොව අනවශ්‍ය බොහෝ දේට ද ධනය වැය කරති; එසේ වියදම් කිරීමට යාම නිසා ඇතැම් විට අත්‍යවශ්‍ය දේවල් සඳහා වියදම් කිරීමට ධනය නොමැති ව පසුතැවිල්ලට පත් වෙති. යමකු උපයන ධනය සියල්ල නාස්තිකාර ලෙස පරිභෝජනය සඳහා ම වැය කරන්නේ නම් ඔහු ගසේ අතු පවා විනාශ කරමින් උදුම්බර කන්නකු ලෙසට ගැරහුම් ලබන බව බුද්ධ දේශනයයි. (උදුම්බරඛාදික) මේ ආකාරයට වැරදි ධන පරිහරණය නිසා පුද්ගලයාට ණය ලබා ගැනීමට සිදු වේ. තමාට ලැබෙන ආදායම හා වියදම පිළිබඳ ව සැලකිලිමත් ව කටයුතු කරන්නේ නම් ණය වීමේ අවශ්‍යතාවක් ඇති නොවේ. තමා අල්ප වූ හෝ මහත් වූ හෝ ණයක් නැතැයි සිතා සතුටු වීම අනණ සුඛය වේ. බුදුරදුන් ඒ පිළිබඳ ව මෙලෙස දේශනා කර ඇත.

**"ගෘහපතිය, අනණ සුඛය නම් කවරේ ද? යම් කුල පුත්‍රයෙක් කිසිවකුට අල්ප වූ හෝ මහත් වූ හෝ කිසිදු ණයක්, ගැතිකමක් නැත යයි සිතා සොම්නසක් ලබයි නම්, එය අනණ සුඛය නම් වේ."**

බුදු දහම අනුමත කරන්නේ ණය බරින් තොර ජීවිතයයි. තමා උපයන ධනය සැලසුම් සහගත ව වැය කිරීමට යමකු උත්සාහ ගත හොත් ණය වීමේ අවශ්‍යතා ඇති නොවේ. අද බොහෝ දෙනා හදිසි විපතක්, කරදරයක් වූ විට පමණක් නොව සෑම කටයුත්තක දී ම ණය වීමට පුරුදු ව සිටිති; ආහාර පාන හා ඇඳුම් පැලඳුම් ලබා ගැනීමට පවා නිතර ණය වෙති. මේ ණය වීම නිසා ඇතැම් අවස්ථාවල බොහෝ දුක් ගැහැටවලට පවා ණයකරුවන්ට මුහුණ දීමට සිදුවේ. ණය මුදල පමණක් පියවා නිදහස් වීමට ඇතැම් අවස්ථාවල නො හැකි වනු ඇත. ණය සඳහා පොළී ගෙවීමට සිදු වන අතර ඒ සඳහා අතිරේක වශයෙන් ධනයක් ඉපයීමට ද සිදු වේ. එසේ ම ණය හා පොළිය නොගෙව්වොත් චෝදනාවලට ද ලක් වේ. එපමණක් නොව නිතර නිතර ණය ලබා දුන් පිරිස ණයකරුවන් සොයා පැමිණෙනු ඇත. ඒ පිරිස විවිධාකාරයෙන් හිංසා පීඩා කිරීමට ද පෙළඹෙනු ඇත. විවිධ වධ හිංසනයන්ට ලක්වීම පුද්ගලයකුට දුකකි. ණය නොවී කටයුතු කිරීමට හැකි වුව හොත් මෙම කිසිදු පීඩාවකට මුහුණ දීමට සිදු නොවේ. එබැවින් ණය නොවී සිටීම සැබවින් ම සැපයකි.

අනණ සූත්‍රයේ දැක්වෙන පරිදි ගිහියකු විසින් ලබා ගත යුතු හතර වන සැපය වන්නේ අනවජ්ජ සුඛයයි. ඒ පිළිබඳ ව බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙසේ වදාළහ.

**"ගෘහපතිය, අනවජ්ජ සුඛය නම් කවරේ ද යත් ආර්ය ශ්‍රාවකයෙක් නිවැරැදි වූ කාය කර්මයෙන් ද නිවැරැදි වූ වාග් කර්මයෙන් ද නිවැරැදි වූ මනෝ කර්මයෙන් ද යුක්ත වෙයි. හෙතෙම මම නිවැරැදි කාය, වාග්, මනෝ කර්මයන්ගෙන් යුක්ත වෙමි යයි සොම්නස් සුවයක් ලබයි. මෙය අනවජ්ජ සුඛය නම් වේ."**

අනවජ්ජ සුඛය පුද්ගලයාගේ සමස්ත ජීවන රටාව ම ඇතුළත් වන සේ ඉදිරිපත් වූවකි. ඒ තුළින් කෙනෙක් කයින් වචනයෙන් මෙන් ම මනසින් ද වැරැදි නොකර සතුටක් ලබයි. වර්තමානයේ මෙම සතුටට හිමිකම් කීමට බොහෝ දෙනකුට හැකියාවක් නැත. මෙහි මුල් සැප තුනට හිමිකම් කියූ කෙනකුට මෙම සැපය ළඟා කර ගැනීම අසීරු නැත. අනවජ්ජ සැපයට හිමිකම් කියන්නන්ගෙන් සමාජයට යහපතක් මිස අයහපතක් සිදු නොවේ.

චුල්ලසෙට්ඨි ජාතකයෙහි සඳහන් චුල්ලන්තේවාසික විශාල ධනවතකු බවට පත් වූයේ නිවැරැදි ව ධනය ඉපැයීමටත්, ආයෝජනයට හා පරිභෝජනයටත් යොමු වූ බැවිනි.

පෞද්ගලිකවත් පොදුවේත් ගත් කල අනණ සූත්‍රයෙහි දක්වෙන මූලික කරුණු තුළින් යහපත් ආර්ථික පරිසරයක් හා මනා සමාජ සබඳතා ගොඩනගා ගැනීමට අවකාශය සැලසේ.

## සාරාංශය

අංගුත්තර නිකායේ චතුක්ක නිපාතයේ සඳහන් අනණ සූත්‍රයේ මෙලොව වශයෙන් ගිහියකුට ළඟා කර ගත හැකි සැප හතරක් පිළිබඳ ව විස්තර කෙරේ. එහි සඳහන් පළමුවැන්න අත්ථි සුඛයයි. තමාට දැහැමි ව උපයා සපයා ගත් ධනයක් ඇතැයි සිතා සතුටු වීම ඉන් අදහස් වේ. එම ධනය නිවැරැදි ව පරිභෝජනය කිරීම තුළින් ඇති වන සතුට භෝග සුඛය ලෙස දක්වා ඇත. සැලසුම් සහගත ව පරිභෝජනය කිරීම තුළින් තමා කිසිවකුට අල්ප හෝ ණයක් නැතැයි සිතා සතුටුවීම අනණ සුඛයෙන් හෙළි කරන බවත් තුන්දොර හික්මවාගෙන තම ජීවන කටයුතු සිදු කිරීම තුළින් පුද්ගලයාගේ මෙලොව පරලොව සැපත උදා කෙරෙන බවත් අනවජ්ජ සුඛයෙන් විස්තර කෙරේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුදු දහමින් නිර්දේශිත රැකියා හතරක් නම් කරන්න.

2. එම රැකියාවන් වුව ඇතැම් පිරිස් අදැහැමි අයුරින් සිදු කරන අකාර නිදසුන් සහිත ව දක්වන්න.

3. ධාර්මික රැකියාවන්හි නිරත වීමෙන් ලැබෙන ප්‍රතිලාභ ලැයිස්තු ගත කරන්න.

4. රැකියාවක් තෝරා ගැනීමේ දී ඔබ සැලකිලිමත් වන කරුණු මොනවා දැයි ලියා දක්වන්න.

## පැවරුම

උභයාර්ථය ම ඉටුවන පරිදි ධනය පරිහරණය කිරීමේ වැදගත්කම පැහැදිලි කරමින් බෞද්ධ ශිෂ්‍ය සංගමයේ දී ඔබ කරන කතාවේ පිටපතක් සකස් කරන්න.



# පිරිහීම මග හරින අපරිහානීය ධර්ම

වස්සකාර යනු අජාසත් රජුගේ ඇමැතියෙකි. ඔහු එදා බුදුරදුන් වැඩසිටි ගිජ්ජකූට පර්වතයට පැමිණියේ මගධාධිපති අජාසත්ත රජුගේ නියමයකට අනුව ය. එසේ පැමිණ රජුගේ උපදෙස් පරිදි බුදුරදුන්ගේ දෙපා නැමැඳ සුවපහසු විමසා එකත් පසෙකට වී තමා පැමිණි කාරණාව බුදුරදුන්ට දන්වා සිටියේ මෙසේ ය.

"ස්වාමීනි, බුදුරජාණන් වහන්ස, මගධාධිපති අජාසත් මහරජතුමා මේ දිනවල වජ්ජීන් සමග සටනකට සූදානම් වෙනවා. ඒ ගැන ඔබ වහන්සේගේ අදහස කුමක් ද?" යනුවෙන් විමසා සිටියේ ය.

ඒ අවස්ථාවේ ආනන්ද තෙරුන් වහන්සේ බුදුරදුන් සමීපයේ වැඩ සිටියේ උන් වහන්සේට පවන් සලමින් ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ ආනන්ද තෙරුන් අමතා වජ්ජීන් තවමත්,

1. නිතර රැස්වෙනවා ද?
2. සමගි ව රැස් ව සමගි ව සාකච්ඡා කොට සමගි ව විසිර යනවා ද?
3. නොපැනවූ නීති නොපමුණුවමින් පැනවූ නීති කඩ නොකර ආරක්ෂා කරනවා ද?
4. වැඩිහිටියන්ගේ උපදෙස් පිළිපදිමින් ඔවුනට ගරු කරනවා ද?
5. විවාහක කුල කාන්තාවන්ගේ හා අවිවාහක කුල කුමරියන්ගේ ආරක්ෂාව තහවුරු කරනවා ද?
6. වජ්ජි රාජ්‍යය ඇතුළත හා පිටත පිහිටි පූජනීය ස්ථානවලට ගරු කරමින් ඒවා නඩත්තු කරනවා ද?
7. තම රාජ්‍යයට නොපැමිණි පූජ්‍ය පක්ෂය ගෙන්වා ගැනීමත් පැමිණ සිටින පූජ්‍ය පක්ෂයට දැහැමි රැකවරණය සලසා දීමත් සිදු කරනවා ද?

යනුවෙන් විමසා සිටියහ. එයට ආනන්ද හිමියන්ගේ පිළිතුර වූයේ ඔවුන් ඉතා ම හොඳින් එම අපරිහානීය ධර්ම ක්‍රියාත්මක කරන බවයි. වජ්ජීන්ගේ දියුණුවක් මිස කවරදාවත් පරිහානියක් සිදු නොවන බව බුදුරදුන්ගේ අදහස විය. මේ සංවාදයට ඇහුම්කන් දුන් වස්සකාර ඇමැති වජ්ජීන් සමග සම්මුතියකට පැමිණීමෙන් හෝ නැතහොත් අපරිහානීය ධර්ම බිඳීමකින් තොර ව වජ්ජි රාජ්‍යය යටපත් කළ නොහැකි බව සිතේ තබා ගෙන බුදුරදුන් දෙපා නැමැඳ නික්ම ගියේ ය.

බුදුරජාණන් වහන්සේ සාරන්දද නම් චෛත්‍යය ස්ථානයේ දී වජ්ජි රජදරුවන්ට දේශනා කළ සප්ත අපරිහානීය ධර්ම ක්‍රියාත්මක කරන තාක් කල් අසල්වැසි මහා රාජ්‍යයක් වූ මගධයට එම කුඩා රාජ්‍යය යටත් කර ගැනීමට නොහැකි විය. එය ඔවුන්ගේ දියුණුවට ම හේතු විය.

වජ්ජීන් එදා අනුගමනය කළ සප්ත අපරිහානීය ධර්ම වර්තමානයේ වුවද කිසියම් රාජ්‍යයක් අනුගමනය කරන්නේ නම් එය රාජ්‍ය දියුණුවට හේතු වන බව උගතුන්ගේ පවා අදහස වේ. සප්ත අපරිහානීය ධර්මවල පවත්නා ගුණාත්මක බව එක ආගමකට පමණක් සීමා නොවේ. එසේ ම එය එක දේශයකට හෝ එක කාලයකට පමණක් ද සීමා නොවේ. එහි සර්ව ආගමික, සර්ව දේශීය හා සර්වකාලීන වැදගත්කමක් අන්තර්ගත ව ඇත. මෙය දේශපාලන කටයුතුවල විධිමත් බවට මෙන් ම ඕනෑ ම සමාජ සංවිධානයක මනා පැවැත්මට ද උපකාරී වේ.

## 1. නිතර රැස්වීම

කිසියම් රාජ්‍යයක, ආයතනයක හෝ සංවිධානයක පාලන කටයුතු භාර පිරිස නිතර රැස් වේ නම් කලින් කලට පැන නගින ගැටලු සාමකාමී ව හා සාධාරණ ව නිරාකරණය කර ගැනීමට අවස්ථාව උදා වනු ඇත. ක්ෂණික ව පැන නගින ගැටලුවලට විසඳුම් සෙවීමට ද වගකිව යුතු පිරිස් නිතර රැස්විය යුතු ය. එකිනෙකා අතර සුහදත්වය හා මිත්‍රශීලීබව වර්ධනය කර ගැනීමට ද මේ තුළින් අවස්ථාව උදා වේ. රටක හෝ ආයතනයක හෝ පාලනයට සම්බන්ධ පිරිස් එකතු නොවී තනි පුද්ගලයකුගේ බල ඒකාධිකාරයට අනුගත ව රාජ්‍ය පාලන කටයුතු සිදු වන්නේ නම් ආඥාදායක පාලනයක් නිතැතින් ම නිර්මාණය වනු ඇත. එය බෙහෙවින් ම රටකට හෝ සමාජයකට හෝ විපත්තිදායක ය.

විශේෂයෙන් සමූහාණ්ඩුවක පාලන පිරිස් සියලු දෙනා ම නිතර රැස් විය යුතු ය. එසේ නොවුණ හොත් ඒ ප්‍රදේශාධිපතීන් ද හිතුවක්කාර තීන්දු තීරණ ගෙන ක්‍රියාත්මක කිරීමට යෑමෙන් අනර්ථකාරී ගැටලු නිර්මාණය වීමට ඉඩ සැලසේ.

බුදුරජාණන් වහන්සේ උපසපන් භික්ෂූන් වහන්සේලාට මසකට දෙවතාවක් රැස්වීමට උපදෙස් ලබා දී අපේක්ෂා කළේ ද භික්ෂු සමාජයේ කලින් කල ඇති වන ගැටලු නිරාකරණය කර ගැනීමත් ශාසන චිරස්ථිතිය උදාකරලීමත් ය. භික්ෂූන් වහන්සේලා එසේ රැස්වීම මගින් දේශනා කළ විනය ශික්ෂාවන් සිහිපත් කිරීමටත්, විනය නීති උල්ලංඝනය කළ භික්ෂූන් වහන්සේලා සම්බන්ධ ව යම් යම් තීරණ ගැනීමටත් අවකාශය සැලසේ. එම ක්‍රියාමාර්ග පිළිබඳ ව උරණවීමක් වාද විවාද කර ගැනීමක් සිදු නොවේ. එය ශාසන උන්නතිය කෙරෙහි බලපා ඇත.

## 2. සමගි ව රැස්වීම, සමගි ව සාකච්ඡා කිරීම, සමගි ව විසිර යෑම

පිරිසක් රැස් වෙන්නේ වැදගත් අරමුණක් මුල් කර ගෙනයි. එම අරමුණ මුදුන්පත් කර ගැනීමට අදාළ ව එකිනෙකා විවිධ අදහස් උදහස් ඉදිරිපත් කිරීමට පෙළඹීම සාමාන්‍ය ලක්ෂණයකි. එහි දී කිසියම් අයකු ගෙනා අදහසකට වඩා වෙනත් අයකු ගෙනා අදහසකට බහුතර පිරිසකගේ කැමැත්ත පළ විය හැකි ය. එවිට තම මතය පරාජය වූවා යැයි සිතා අමනාපකම් ඇති කර ගැනීම හා උරණ ව විරෝධාකල්ප ඉදිරිපත් කිරීම අනුවණකමකි. තම මතය පරාජය වූයේ බහුතර කැමැත්ත ඇති මතයක් ඉදිරිපත් වූ නිසාවෙනි; එය හොඳ ම දේ ලෙස පිළිගත් බැවිනි. එසේ සිතා කටයුතු කිරීම තුළින් කිසිවකු සමග අමනාපයක් ඇති කර ගැනීමේ අවශ්‍යතාවක් ඇති නොවේ. ප්‍රාදේශීය වශයෙන් පවත්නා ස්වේච්ඡා සංවිධානවල සාමාජිකයින් අතර යම් යම් මත භේද ඇති වන්නේ තමන් කැමැති මතය ජයග්‍රහණය කරවා ගැනීමට නොහැකි වීම නිසාවෙනි. එසේ වූ විට ඇතැම් පිරිස් නෑදෑ හිතවත්කම් පවා අහිමි කර ගන්නා අවස්ථා දක්නට ලැබේ. එය අනුවණකමකි. එබැවින් සමගි ව රැස්වීම, සමගි ව සාකච්ඡා කොට, සමගි ව විසිර යෑමට හැම කෙනාට ම හැකියාව ඇත්නම් සමාජය තුළ නිතැතින් ම සංහිඳියාව ගොඩනැගෙනු ඇත.

## 3. නොපැනවූ නීති නොපැනවීම හා පැනවූ නීති කඩ නොකර ආරක්ෂා කිරීම

සමාජයක යහපැවැත්ම සඳහා නීති මාලාවක් අවශ්‍ය වේ. බොහෝ විට මෙය ලේඛනගත ව තිබෙනු දක්නට ලැබේ. ව්‍යවස්ථාව ලෙස ව්‍යවහාර කෙරෙන්නේ ද මෙයයි. එම මූලික නීතිය ඇතුළත් ව්‍යවස්ථාවට අනුගත ව කටයුතු කිරීමට සෑම අයකු ම යොමු වුව හොත් නිරර්බුද සමාජයක් නිර්මාණය වීමට අවකාශ සැලසේ. ප්‍රාදේශීය පාලකයන් වුව තම පාලන බල ප්‍රදේශයට අදාළ ව යම් යම් අණ පනත් හා නීති සම්පාදනය කරන විට මූලික නීතියට පටහැනි නොවන පරිද්දෙන් එය සිදු කළ යුතු ය. එසේ නොවුණ හොත් විශාල ගැටුමකට එය තුඩු දෙනු ඇත. බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් පනවන ලද විනය නීතිරීතිවලට එකඟ ව භික්ෂූන් වහන්සේලා කටයුතු කිරීමට පෙළඹීම බුද්ධ ශාසනයේ දීර්ඝ කාලීන යහපැවැත්මට හේතු වී ඇත. **විනය, ශාසනයේ ආයුෂය** ලෙස දක්වා තිබීමෙන් ඒ බැව් තව දුරටත් තහවුරු වේ. පනවන ලද නීති රීති නිතර නිතර වෙනස් කිරීමත්, ඒවා උල්ලංඝනය කිරීමත් හේතුවෙන් ඕනෑ ම ආයතනයක්, සංවිධානයක් පමණක් නොව රජයක් වුව ද බිඳ වැටෙනු ඇත. නීතිය වල්වැදීම බොහෝ අර්බුද නිර්මාණය වීමට ඉවහල් වේ. එබැවින් රටක, සමාජයක පවත්නා නීතිය උපරිම අඛණ්ඩතාවෙන් හා අවම චංචලතාවකින් පවත්වා ගෙන යා යුතු ය.

## 4. වැඩිහිටියන්ගේ උපදෙස් පිළිපැදීම හා ඔවුන්ට ගරු කිරීම

වැඩිහිටියන් ලෙස මෙහි දී අර්ථ ගැන්වෙන්නේ වයසින් පමණක් වෘද්ධත්වයට පත් වූ අය පමණක් ම නොවේ; ශීලයෙන්, ගුණයෙන් හා දැනුමෙන් ද වෘද්ධත්වයට පත් වූ පිරිස් ය. ඔවුහු බොහෝ කාලයක් රටක, සමාජයක අභිවෘද්ධිය උදාකරලීමට කායික හා මානසික ශ්‍රමය කැප කළ අය වෙති. මේ අය බොහෝ අත්දැකීම්වලින් පිරිපුන් අය වේ. ඒ නිසා ම ඔවුන්ගේ අවවාද හා අනුශාසනාවලට ඇහුම්කන් දී කටයුතු කිරීම දියුණුවේ මාර්ගය උදාකරලීමකි. වැඩිහිටියනට ගරු කිරීම, සැලකීම, වෘද්ධාපචායනය වශයෙන් දහමේ සඳහන් වේ. වෘද්ධාපචායනය පුද්ගලයකුගේ ආයුෂය, වර්ණය, සැපය, බලය උදෙසා කරන ප්‍රාර්ථනාවක් බවට බෞද්ධයින් පත්කර ගෙන ඇත්තේ එහි ඇති වැදගත්කම නිසාවෙනි. එමෙන් ම අත්ථස්සද්වාර ජාතක කතාව තුළින් වැඩිහිටියන්ගේ අනුමැතිය ගැනීම දියුණුවට හේතු වන්නක් බව ද දැක්වේ. වැඩිහිටියන්ගේ බසට අහුම්කන් නොදීම නිසා වත්මන් සමාජයේ බොහෝ දෙනා විවිධ ගැටලුවලට මුහුණ පාන අවස්ථා ගැන ද නිතර අසන්නට ලැබේ. එබැවින් රජයක පැවැත්මට පමණක් නොව කුඩා ම සමාජ ඒකකය වූ ගෘහ සමාජයේ පැවැත්මට පවා වැඩිහිටියන්ගේ උපදෙස් පිළිපැදීම හා ඔවුන්ට ගරු කිරීම එක සේ උපකාරී වන බව පැහැදිලි ය.

## 5. විවාහක කුල කාන්තාවන්ගේ හා අවිවාහක කුල කුමරියන්ගේ ආරක්ෂාව තහවුරු කිරීම

ශිෂ්ට සම්මත සමාජයක සුවිශේෂී ලක්ෂණයක් ලෙස කාන්තාවන්ගේ ආරක්ෂාව සුරක්ෂිත කිරීම සැලකේ. බුදුරජාණන් වහන්සේ පහළ වූ වකවානුවේ බ්‍රාහ්මණ ඉගැන්වීම් තුළින් කාන්තාව විවිධ වධබන්ධනයන්ට හා පීඩාවන්ට ලක් වූ බව පැහැදිලි ය. බුදුරජාණන් වහන්සේගේ දේශනා හා ශාසනික ක්‍රියාකාරකම් මගින් ඇයටත් පිරිමියාට හා සමාන ව සමාජ තත්ත්වයක් ලබා දී ආරක්ෂාව තහවුරු කිරීමට ක්‍රියා කර ඇත. වජ්ජීන්ට දේශනා කළ අපරිහානීය ධර්ම තුළින් ද විවාහක හා අවිවාහක සැම කාන්තාවකගේ ම ආරක්ෂාව තහවුරු කිරීම රජයේ යුතුකමක් ලෙස පෙන්වා දී ඇත. වර්තමානය වන විට ලෝකයේ බොහෝ රටවල් කාන්තා අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා කිරීමට අදාළ අණපනත් සම්මත කරගෙන ක්‍රියාත්මක කර ගෙන යයි. සැම වසරක ම මාර්තු අටවෙනි දින ජගත් කාන්තා දිනය ලෙස නම් කොට ලෝකයේ බොහෝ රටවල් එම දිනය සමරයි. කාන්තාවන්ගේ ආරක්ෂාව හා අයිතිවාසිකම් සුරක්ෂිත කිරීමට අදාළ පුළුල් සමාජ කතිකාවතක් එම දිනය නිමිති කර ගෙන සිදු කිරීම අගය කළ යුත්තකි. අපේ රටේ කාන්තාවන් වෙනුවෙන් වෙන ම අමාත්‍යාංශයක් පවා පිහිටුවා ඔවුන්ගේ සුභ සිද්ධියට හා ආරක්ෂාවට අදාළ ව විවිධ බලගැන්වීම් සිදු කිරීම යුගයේ අවශ්‍යතාවක් ඉටු කිරීමකි. කාන්තාවන් වෙනුවෙන් ම වෙන් වුණ විවිධ සංවිධාන පිහිටුවාගෙන ඔවුන්ගේ දියුණුවට මෙන් ම රටේ සංවර්ධනයට දායක වීම සඳහා විවිධ ව්‍යාපෘති ක්‍රියාත්මක වීම ද ශුභවාදී ලක්ෂණයකි. එය සමාජයක ලෞකික දියුණුව සංකේතවත් කරන්නකි.

## 6. වජ්ජි රාජ්‍යය ඇතුළත හා පිටත පිහිටි පූජනීය ස්ථානවලට ගරු කිරීම හා ඒවා නඩත්තු කිරීම

සෑම පුද්ගලයකුට ම පාහේ කිසියම් ආගමක් ඇත. ඔවුන්ගේ ආගමික කටයුතු සිදුකිරීම සඳහා පූජනීය ස්ථාන ගොඩ නැංවීමක් ද සිදු කෙරේ. එම පූජනීය ස්ථාන ආරක්ෂා කිරීම හා නඩත්තු කිරීම ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදය සුරකින රජයක යුතුකමකි. එසේ ම පෞරාණික පූජනීය ස්ථාන, රාජ්‍යයක පවතින අගනා සංස්කෘතික දායාදයන් ය. මෙම පූජනීය ස්ථාන ඇසුරු කර ගෙන ආගමික වතාවත් සිදුකිරීම පුද්ගලයාගේ ආධ්‍යාත්මික සංවර්ධනය ඇති කිරීමට රුකුලක් වේ. එමෙන් ම මෙම ආගමික ස්ථාන පදනම් කර ගෙන සිදු කරනු ලබන විවිධ පූජෝත්සව හා සංස්කෘතික ආගමික කටයුතු තුළින් ජනතාවට දැහැමි සතුටක් ද ලැබෙයි. එමෙන් ම විවිධ ආගමික පිරිස් එම සංස්කෘතික උත්සවවලට සහභාගි වීම මගින් ආගමික සහජීවනයට ද අවස්ථාව උදා වේ. රටක අනභිභවනීය උරුම බවට පත්වන්නේ ද ඉපැරැණි පූජනීය ස්ථාන ය. ජනතාව තුළ දේශමාමකත්වය ගොඩනැංවීමට ද මෙම උරුමයන් උපකාරී වේ. එබැවින් මෙම පූජනීය ස්ථාන කුමන ආගමකට අයත් වුව ද ඒවා ආරක්ෂා කිරීම හා නඩත්තු කිරීම රජයක යුතුකමක් වේ.

## 7. තම රාජ්‍යයට නොපැමිණි පූජ්‍ය පක්ෂය ගෙන්වා ගැනීම, පැමිණ සිටින පූජ්‍ය පක්ෂයට රැකවරණය සැලසීම

ආගමික ස්ථානවල වැඩවෙසෙන පූජනීය උතුමන්ට සැලකීමත් ආරක්ෂාව සලසා දීමත් නොපැමිණි පූජ්‍ය පක්ෂය ගෙන්වා ගැනීමට කටයුතු කිරීමත් එම රටේ මෙන් ම සමාජයේ ද ආගමික හා ජාතික සංහිඳියාව වර්ධනය වීමට බොහෝ සෙයින් උපකාරී වේ. සෑම ආගමකින් ම සිදු කෙරෙන්නේ ගුණ දහමින් පරිපූර්ණ වූ සමාජයක් නිර්මාණය කිරීමේ කාර්යයයි. මේ සඳහා පූජනීය උතුමෝ නිස්සරණාධ්‍යාශයෙන් කැප වී කටයුතු කරති. ආගමික, සාමාජික, දේශපාලනික ආදි සෑම කටයුත්තක දී ම පුරෝගාමී ව කටයුතු කරන්නෝ පූජනීය උතුමෝ ය. එවන් මහඟු මෙහෙවරක් ඉටුකරන යති උතුමන්ට අවශ්‍ය පහසුකම් හා ආරක්ෂාව සැපයීම සෑම රජයක ම යුතුකමක් වේ. ඇතැම් ලාංකේය පාලකයන් මෙන් ම සාමාන්‍ය ජනතාව ද පූජ්‍ය පක්ෂයේ ආරක්ෂාව හා ප්‍රත්‍ය පහසුකම් සැපයීමේ කාර්යයේ දී දිවි හිමියෙන් කටයුතු කළ අවස්ථා පිළිබඳ ව විවිධ තොරතුරු අපේ වංසකතා සාහිත්‍යයේ ඇත.

මේ අනුව පැහැදිලි වන්නේ සප්ත අපරිහානීය ධර්ම ජනසම්මතවාදී පාලන ක්‍රමයක් බිහි කර ගැනීමෙහි ලා අතිශයින් වැදගත් වන ඉගැන්වීමක් බවයි; පුද්ගලවාදී හා ඒකාධිපතිවාදී පාලන ක්‍රමයකට මේ තුළින් වැට බැඳෙන අතර සාමූහික හැඟීමෙන් කටයුතු කිරීමට දොරගුලු විවෘත වන බව යි.

## සාරාංශය

බුදුරදුන් වජ්ජි ජනපදයේ සාරන්දද චෛත්‍යය නම් ස්ථානයේ දී ලිච්ඡවීන්ට දේශනා කළ සප්ත අපරිහානීය ධර්ම දිගු කලක් එම රාජ්‍යයේ සංවර්ධනයට හේතු විය. ඔවුන් ඒවායින් බැහැර වීම එම රාජ්‍යයේ ඉක්මන් පරිහානියට හේතු විය. එබැවින් එම ධර්මතාවල වටිනාකම කොතෙක් ද යන්න වටහා ගැනීම අසීරු නොවනු ඇත. අපරිහානීය ධර්ම අනුගමනය කිරීමෙන් ලැබෙන ප්‍රතිලාභ කිසියම් කාලයකට හෝ දේශයකට හෝ පමණක් සීමා කළ නොහැකි ය. එය කිසියම් රාජ්‍යයකට හෝ ආයතනයකට හෝ පමණක් ද සීමා කළ නොහැකි ය. එබැවින් කාලීන වටිනාකමකින් යුත් මෙම අපරිහානීය ධර්ම, රාජ්‍යයක මනා පැවැත්මට මෙන් ම කුඩා ම සංවිධානයක පැවැත්මට ද උපකාරී වේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුදුරදුන් සප්ත අපරිහානීය ධර්ම දේශනා කළේ කුමන ස්ථානයක දී කවුරුන්හට ද?

2. නීති ගරුක ව කටයුතු කිරීමෙන් ලැබෙන ප්‍රතිලාභ හතරක් ලියන්න.

## පැවරුම

සප්ත අපරිහානීය ධර්මවල පවත්නා කාලීන වැදගත්කම පෙන්වා දෙමින් පුවත් පතකට ලිපියක් ලියන්න.

# 22

# මහා මංගල සූත්‍රය

එදා වෙසක් පුර පසළොස්වක පොහොය දිනයට පෙර දිනයයි. අප පාසලේ ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් මෙන් ම ගුරුමණ්ඩලයේ සියලු දෙනා ද පෙර පොහෝ දින උපෝසථ අෂ්ටාංග සීලය සමාදන් වූහ. දවස පුරා ම බොහෝ ආගමික වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක විය. එහි දී ධර්ම දේශනාවට වැඩම කළ ස්වාමීන් වහන්සේ මහා මංගල සූත්‍රය ඇසුරු කර ගෙන ළමා ජීවිත මෙන් ම වැඩිහිටියන්ගේ ජීවිත ද ආලෝකවත් කර ගන්නා ආකාරය මැනවින් පැහැදිලි කර දුන්හ. දිවා ආහාරයෙන් පසු ව උන් වහන්සේගේ උපදෙස් පරිදි අපි සියල්ලෝ ම අපගේ බුද්ධ ධර්මය පොතේ ඇතුළත් මහා මංගල සූත්‍රය සජ්ඣායනා කළෙමු. මා කිසි දවසක තාලයට පිරිත් කියා තිබුණේ නැත. එහෙත් එදා පන්තිභාර ගුරුතුමියත් සමග පන්තියේ අපි සියලු දෙනා මිහිරි හඬින් තාලයට මහා මංගල සූත්‍රය සජ්ඣායනය කළෙමු. එය අපට ඉමහත් සතුටක් ගෙන දුන්නේ ය.

එදා ස්වාමීන් වහන්සේ සිදු කළ දේශනාව නිසා අපේ බොහෝ වැරැදි විශ්වාස නැති කර ගැනීමට ද හැකියාව ලැබුණි; නොදත් බොහෝ දේ ඉගෙනීමට ද අවස්ථාව ලැබුණි. එසේ ම උන් වහන්සේ පැවැත්වූ දේශනාව අපගේ ජීවිත හැඩගස්වා ගැනීමට හොඳ මග පෙන්වීමක් විය.

පින්වත් දරුවනි, අද පෙර පොහෝ දින සිල් සමාදන් වූ ඔබලාට මම මහා මංගල සූත්‍රය ඇසුරෙන් කරුණු කිහිපයක් පහදා දෙන්නයි බලාපොරොත්තුව. මංගල කියන්නේ මොනවා ද? අද මංගල කියා සුභ කටයුතුවලට භාවිත කරනවා. එදා බුදුරජාණන් වහන්සේගේ කාලයේත් මංගල කාරණා මොනවා ද කියා ප්‍රශ්නයක් ඇති වුණා. සමහරු ඇසට දකින්නට ලැබෙන සුභ දේ මංගල කරුණු ලෙස කීවා. ඔවුන් දිට්ඨ මංගලිකයන් ලෙස හැඳින්වූවා. ඒ වගේ ම කනට ඇසෙන දේ මංගල කාරණා කියා තවත් පිරිසක් කීවා. ඔවුන් සුත මංගලිකයන් කියා හැඳින්වූවා. තවත් පිරිසක් දිවෙන් රස විඳින, කයෙන් ස්පර්ශ කරන, නාසයෙන් ආඝ්‍රාණය කරන සුභ දේවල් මංගල කරුණු කියා කීවා. ඒ අය මුත මංගලිකයන් ලෙසින් හැඳින්වූවා. මේ පිළිබඳ වාද විවාද ඇති වුණා. විසඳුමකට එන්න බැරි වුණා. මේ මතවාදය දෙවියන් අතරටත් ගියා. දෙවියොත් වාද විවාද කර ගත්තා. විසඳුමක් ලැබුණේ නැහැ. අවසානයේ එක දෙවියෙක් බුදුරජාණන් වහන්සේගෙන් මේ ප්‍රශ්නයට විසඳුමක් ලබා ගත හැකි බව සිතුවා.

දිනක් රාත්‍රියේ ජේතවනාරාමය ආලෝකවත් කර ගෙන බුදුරජාණන් වහන්සේ හමුවීමට එම දෙවියා පැමිණියා. එසේ පැමිණි දෙවියා බුදුරජාණන් වහන්සේට වැඳ එකත්පසෙක සිට මෙසේ විමසුවා: "බුදුරජාණන් වහන්ස, බොහෝ දෙවියන් සහ මිනිසුන් මංගල කරුණු මොනවා ද යි විමසනවා. ඒවා මොනවා ද යි දේශනා කරන සේක්වා."

මෙයට පිළිතුරු ලෙස අපේ බුදු හාමුදුරුවෝ මහා මංගල සූත්‍රය දේශනා කළා. එහි දී අපේ ළමා කාලයට වැදගත් වන කරුණු ද, තරුණ කාලයට වැදගත් වන කරුණු ද, සැඳෑ සමයට අදාළ කරුණු ද දේශනා කළා. ඒ අතර මුල් කාරණා දහය ළමුන්ට වඩාත් වැදගත් වෙනවා.

(01)
1. බාලයන් ඇසුරු නොකිරීම
2. පණ්ඩිතයන් ඇසුරු කිරීම
3. පිදිය යුත්තන් පිදීම

(02)
4. සුදුසු ප්‍රදේශයක වාසය කිරීම
5. පෙර කරන ලද පින් ඇති බව
6. සිත මනා කොට පිහිටුවා ගැනීම

(03)
7. බොහෝ ඇසූ පිරූ තැන් ඇති බව හෙවත් දූන උගත්කම
8. ශිල්ප දූනීම
9. විනයෙහි මැනවින් හික්මීම
10. යහපත් වචන කතා කිරීම

හැදෙන වැඩෙන දරුවන් වශයෙන් මෙම කරුණු ප්‍රගුණ කිරීමට අප පුරුදු විය යුතුයි. ළමයින් සඳහා කීවාට වැඩිහිටියන්ට හොඳ නෑ කියන අදහසක් එහෙම මෙහි නැහැ. වැඩිහිටියනුත් මෙම ධර්ම ප්‍රගුණ කළ යුතුයි. තරුණ වයසට පත්වුණා ම වඩාත් හොඳින් ප්‍රගුණ කළ යුතුයි. ඊළඟ කරුණු විස්ස තරුණ ජීවිතය හා සම්බන්ධ වෙනවා.

(04)
11. දෙමාපියන්ට උපස්ථාන කිරීම
12. භාර්යාවට සංග්‍රහ කිරීම
13. දරුවන්ට සංග්‍රහ කිරීම
14. නිරවුල් කර්මාන්ත කිරීම

(05)
15. දන් දීම
16. ධර්මයට අනුව හැසිරීම
17. නෑයන්ට සංග්‍රහ කිරීම
18. නිවැරැදි ක්‍රියාවල යෙදීම

(06) 19. පවට නොකැමැත්ත හා පවින් වෙන්වීම
20. මද්‍යසාර භාවිතයෙන් වැළකීම
21. කුසල් දහම්හි පමා නොවීම

(07) 22. ගරු කළ යුත්තන්ට ගරු කිරීම
23. යටහත් ගති පැවතුම් ඇති බව
24. ලද දෙයින් සතුටුවීම
25. කළගුණ සැලකීම
26. සුදුසු කල්හි ධර්මය ශ්‍රවණය

(08) 27. ඉවසීම
28. කීකරුකම
29. පැවිදි උතුමන් දැකීම
30. සුදුසු කල්හි ධර්ම සාකච්ඡා පැවැත්වීම

ඕනෑ ම කෙනෙකු ඉපිද දරුවකු වශයෙන්, ළමයකු වශයෙන් මෙන් ම තරුණයකු වශයෙන් ජීවත් ව සිට ජීවිතයේ සැඳෑ සමයට එළඹීම එහෙම නැත්නම් වයසට යෑම අනිවාර්යයෙන් ම සිදු වෙනවා. එදාටත් අප ධර්මයෙහි හැසිරීම කළ යුතුයි. ඒ වයසේ දී ටිකක් විවේකය වැඩියෙන් ලැබෙනවා. එනිසා තරුණ කාලයට වඩා ධර්මයෙහි හැසිරීම පහසුයි.

(09) 31. කෙලෙස් තැවීම
32. බඹසරෙහි හැසිරීම
33. ආර්ය සත්‍ය වටහා ගැනීම
34. නිවන් අවබෝධ කිරීම

(10) 35. අටලෝ දහමින් කම්පා නොවීම
36. සිත්හි ශෝක නැති බව
37. කෙලෙස් කිලුටු නැති බව
38. බිය නැති බව

මේ උතුම් මංගල කරුණු පිළිපැදීමෙන් අපට හැම තැන දී ම ජයග්‍රහණය ලබා ගත හැකි ය; යහපත ළඟා කර ගත හැකි ය. මේ මංගල කරුණු සියල්ල හොඳින් මතකයේ තබා ගෙන තමාගේ දියුණුව මෙන් ම සමාජයේ යහපැවැත්ම උදෙසා ද ප්‍රගුණ කරන ලෙස මා සිහිපත් කරනවා.

හාමුදුරුවන් වහන්සේ සඳහන් කළ ආකාරයට මහා මංගල සූත්‍රයේ මංගල කාරණා 38 ක් විස්තර වේ. අප ඒවා ප්‍රගුණ කිරීමෙන් අපේ ජීවිතය සාර්ථක කර ගත හැකි ය. මෙමගින් මෙලොව ජීවිතය මෙන් ම පරලොව ජීවිතය ද සුවපත් කර ගැනීමට හැකියාව ලැබේ.

## මහා මංගල සූත්‍රය

ඒවං මේ සුතං ඒකං සමයං භගවා සාවත්ථියං විහරති ජේතවනේ අනාථ පිණ්ඩිකස්ස ආරාමේ අථ ඛෝ අඤ්ඤතරා දේවතා අභික්කන්තාය රත්තියා අභික්කන්ත වණ්ණා කේවල කප්පං ජේතවනං ඕභාසෙත්වා යේන භගවා තේනුපසංකමි උපසංකමිත්වා භගවන්තං අභිවාදෙත්වා එකමන්තං අට්ඨාසි ඒකමන්තං ඨිතාඛෝ සා දේවතා භගවන්තං ගාථාය අජ්ඣභාසි.

(1) බහු දේවා මනුස්සාච - මංගලානි අචින්තයුං
ආකංඛමානා සොත්ථානං - බ්‍රෑහි මංගල මුත්තමං

(2) අසේවනාච බාලානං - පණ්ඩිතානංච සේවනා
පූජාච පූජනීයානං - ඒතං මංගල මුත්තමං

(3) පතිරූප දේස වාසෝච - පුබ්බේච කත පුඤ්ඤතා
අත්ත සම්මා පනිධිච - ඒතං මංගල මුත්තමං

(4) බාහු සච්චංච සිප්පංච - විනයෝච සුසික්ඛිතෝ
සුභාසිතාච යාවාචා - ඒතං මංගල මුත්තමං

(5) මාතා පිතු උපට්ඨානං - පුත්තදාරස්ස සංගහෝ
අනාකුලාච කම්මන්තා - ඒතං මංගල මුත්තමං

(6) දානංච ධම්මචරියාච - ඤාතකානංච සංගහෝ
අනවජ්ජානි කම්මානි - ඒතං මංගල මුත්තමං

(7) ආරති විරති පාපා - මජ්ජපානාච සඤ්ඤමෝ
අප්පමාදෝච ධම්මේසු - ඒතං මංගල මුත්තමං

(8) ගාරවෝච නිවාතෝච - සන්තුට්ඨීච කතඤ්ඤුතා
කාලේන ධම්ම සවනං - ඒතං මංගල මුත්තමං

| | | | |
|---|---|---|---|
| (9) | ඛන්තීච සෝවචස්සතා | - | සමණානංච දස්සනං |
| | කාලේන ධම්ම සාකච්ඡා | - | ඒතං මංගල මුත්තමං |
| (10) | තපෝච බ්‍රහ්මචරියාච | - | අරිය සච්චාන දස්සනං |
| | නිබ්බාන සච්ඡිකිරියාච | - | ඒතං මංගල මුත්තමං |
| (11) | ඵුට්ඨස්ස ලෝක ධම්මේහි | - | චිත්තං යස්ස න කම්පති |
| | අසෝකං විරජං ඛේමං | - | ඒතං මංගල මුත්තමං |
| (12) | ඒතාදිසානි කත්වාන | - | සබ්බත්ථ මපරාජිතා |
| | සබ්බත්ථ සොත්ථිං ගච්ඡන්ති | - | තං තේසං මංගල මුත්තමංති |

## සාරාංශය

ජීවිතයක් සාර්ථක කර ගැනීම උදෙසා බලපාන කරුණු 38ක් මහා මංගල සූත්‍ර දේශනාවෙන් පැහැදිලි කෙරේ. ළමා කාලයේ පටන් ජීවිතයේ අවසාන භාගය දක්වා වර්ධනය කළ යුතු වටිනා ගුණාංග රාශියක් මෙහි ඇතුළත් වේ. මිථ්‍යා විශ්වාසවල එල්බ ගැනීමට නොව ධර්මය අවබෝධ කර ගෙන ඒ තුළින් දිවිය සරු කර ගැනීමට මෙම සූත්‍රය මහත් පිටිවහලක් වේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ළමා කාලයට වඩාත් අදාළ මංගල කරුණු පිළිබඳ විස්තරයක් ලියන්න.

2. එදා දඹදිව වැසියන් මංගල කරුණු ලෙස හැඳින්වූයේ මොනවා ද?

## පැවරුම

දෙමාපියන් සමග දිනපතා බුදුන් වැඳ අවසානයේ සතියකට දින දෙකක්වත් මහා මංගල සූත්‍රය සජ්ඣායනා කරන්න.